kuonekana kwa urahisi. 4 *(sport)* beki.

**back**[2] adv 1 nyuma. **go ~ (up) on/ from one's word** vunja ahadi ~ *and forth* nenda rudi, huku na huko, mbele na nyuma. 2 (*place/condition*) -pa awali *put ~the book* rudisha kitabu mahali pa awali. 3 jibu, rudishia *If I hit you, would you hit me ~?* kama nikikupiga utanirudishia. 4 zamani, zama za zama, -liopita.

**back**[3] vt,vi 1 rudi(sha) nyuma. ~ **the oars**; ~ **the water** rudisha chombo nyuma kwa kasia. 2 ~ **(up)** unga mkono. 3 wekea dau. 4 ~ **down (from)** ghairi. ~ **out of** jitoa. 5 bambia, funika. ~**er** n mweka dau; mfadhili. ~**ing** n msaada; wafadhili; ala; waitikiaji. ~**ache** n *see* **back**[1]. ~**bencher** n mbunge (asiye na cheo kingine bungeni). ~**bite** *vt, vi* sengenya, teta. ~**biter** n. ~**board** n 1 mwegamo. 2 kiegemeo. ~**bone** n 1 *see* **back**[1]. 2 *(fig)* nguzo, tegemeo. 3 *(reliability)* utumainifu; uhodari *he has no ~* yu dhaifu, yu legelege (wa tabia). ~**breaking** adj (*of work*) -a sulubu. ~**chat** n ufyosi, majibu ya karaha/kijeuri. ~ **date** vt weka tarehe ya nyuma. ~**door** n mlango wa nyuma. ~ **drop** n pazia la nyuma (la jukwaa lililorembwa kuonyesha mandhari). ~**fire** 1 *vi-* ####- lipuka (mapema) ndani ya injini. 2 *(fig)* enda kinyume cha matarajio, enda upogo n mlipuko katika eksozi. ~**ground** n 1 usuli. 2 mahali pa nyuma (sehemu ya sanamu, picha n.k.). 3 mahali pa kufichia. 4 muziki wa chinichini. ~**hand** n kitengelenyuma. ~**handed** adj a (kutumia) kitengelenyuma. ~ **hander** n 1 kofi la kitengelenyuma. 2 rushwa. ~**lash** n 1 uduto wa gurudumu. 2 upinzani (hasa dhidi ya siasa au sera iliyoonekana kuungwa mkono awali). ~**log** n kiporo, limbikizo: kazi ambayo haikumalizika. ~ **number** n toleo la nyuma (la gazeti); kitu (chochote) cha zamani; mtu mwenye mawazo ya kizamani. ~**pay** **n** karisaji: malipo ya (fedha ya) nyuma. ~ **seat** n kiti cha nyuma cha gari. **take a~** jiweka nyuma nyuma. ~**side** n (*colloq*) makalio, matako. ~**slide** vi 1 rudia mazoea mabaya. 2 kengeua. ~**space** n *(of typewriter)* kurudisha nyuma. ~**stage** n nyuma ya jukwaa (la sanaa za maonyesho). *(pl)* ngazi ya nyuma. ~**stays** **n** *(naut) (pl)* kamba za kikono cha mlingoti (zinazoelekea tezi). ~ **street** n uchochoro; *(pl)* mitaani. ~ **stroke** n 1 pigo la nyuma. 2 mtindo wa kuogelea kimangalimangali/kichali. ~ **sword** n upanga. ~ **track** vi 1 rudi ulikotoka. 2 badilisha/legeza

**than water** damu ni nzito kuliko maji. **one's own flesh and ~** watu wa ukoo mmoja. **blue ~** n ukoo bora. 4 ukoo wa kifalme *prince of the royal ~* mwana wa mfalme. 5 *(arch)* kijana. vt 1 onjesha mbwa damu ya mawindo kwa mara ya kwanza 2 -pa mtu zoezi kwa mara ya kwanza. ~ **curdling** adj -enye kutia hofu. ~**ed** adj 1 -enye damu. 2 -a ukoo bora. 3 uaji, -a mauaji, -mwagaji damu. ~**-donor** n mtoaji damu. ~**-group** n aina ya damu. ~ **heat** n joto la kawaida la damu. ~ **hound** n 1 aina ya jibwa liwezalo kumtafuta mtu kwa kunusa harufu yake. 2 *(fig)* mpelelezi. ~**ily** adv 1 kwa damu. 2 kiibilisi. ~**less** adj 1 -siokuwa na damu. 2 -liopauka. 3 bila nguvu, bila kuchangamka. ~**-letting** n kuumika: kutoa damu kwa ajili ya kutibu. ~**-money** n *(informal)* malipo ya kuua ama kumsaliti mtu. 2 fidia (kwa ndugu waliopoteza ndugu zao). ~ **poisoning** n kusumu damu. ~**-red** adj -ekundu kama damu ~**-relation** n ndugu. ~ **relationship** n udugu wa damu. **half-~ relation** n ndugu wa mzazi mmoja. ~**ed** adj ~ **shot** adj (*of eyes*) -ekundu kwa damu. ~**stain** n doa la damu. ~ **stock** n ukoo bora. ~**-sucker** n mnyonyadamu, kupe. ~**-thirstiness** n hamu ya kuua, ukatili, kupenda kuua. ~ **sports** n kuwinda wanyama na ndege. ~ **thirsty** adj -enye hamu ya kumwaga damu, katili. ~**-vessel** n mshipa wa damu. ~**y** adj 1 -amu,enye damu. 2 *(cruel)* -kali, katili -a kiuaji. 3 *(sl) adj,adv* mno, kabisa *it's ~y hot* kuna joto kali.

**bloom**[1] n 1 ua lolote. 2 hali ya mmea kutoa maua, kuchanua. 3 upeo wa afya au ukamilifu wa mtu au wa kitu; kipindi cha kukamilika. **in ~** chanuka *in full ~* katika kupevuka, katika upeo wake *in the ~ of youth* katika upeo wa ujana *it has lost its ~* imepoteza uzuri wake. vi 1 toa maua,

**blow**

chanua. 2 kuwa na hali kamili (yaani sura nzuri ya afya kamili); sitawi. ~**y; ~ing** adj.

**bloom**[2] n kipande kinene cha chuma.

**bloomer** n *(sl)* kosa *make a ~* boronga, vuruga, koroga kosea. n *(pl arch)* suruali fupi (ya wasichana kwa kupandia baiskeli).

**blossom** n maua mengi (hasa ya miti ya matunda). **in ~** liochanua. vi toa maua, chanua. ~ **out** sitawi *he ~ed into a statesman*

msimamo. **~wash** n mkondo wa maji.

**backward** 1 adj -a (kuelekea) nyuma. 2 *(dull)* -enye maendeleo kidogo mno. **a ~ child** n mtoto mzito. 3 -a kurudi ~ *journey* safari ya kurudi. 4 -lio nyuma kimaendeleo ~ *country* nchi iliyo nyuma kimaendeleo. 5 -siojiamini, -enye aibu. **~s** adv 1 kinyumenyume *he walked ~s* alitembea kinyumenyume. 2 kabisa, fika *He knows it ~s* anaifahamu fika. **~ness** n hali ya kuwa nyuma. **~ly** adv.

**bad** adj 1 -baya *he has a ~ character* -####-ana tabia mbaya ~ *news* habari mbaya *from ~ to worse* zidi kuwa baya *a ~ leader* kiongozi mbaya *it's ~ luck*; *too ~* bahati mbaya. 2 -bovu ~ *teeth* meno mabovu *he speaks ~ English* anaongea Kiingereza kibovu. 3 -ovu. **a ~man** (*also fig* **~ hat**/**egg**/**lot**) mtu mwovu. 4 -chafu ~ *language* lugha chafu. 5 -tundu ~ *child* mtoto mtundu. 6 hafifu ~ *light* mwanga hafifu. 7 **go ~** oza, vunda. 8 **with ~grace** shingo upande. 9 *It wouldn't be a ~ thing* isingekuwa vibaya, ingefaa. 10 *have a ~ conscience* juta, sutwa na dhamira. 11 **~ blood** n uadui, chuki. 12 **~ debt** n deni lisilotegemewa kulipwa. 13 **be taken ~** ugua; ugua zaidi. 14 **feel ~** jisikia vibaya/mgonjwa; sikitika *I feel ~ I can't come* nasikitika kwamba siwezi kuja. 15 **call somebody ~ names** tukana, tusi. 16 *be on ~ terms with* toelewana na. 17 **~ tempered** adj -enye hasira. ~ n ubaya, uovu; ubovu. **go to the ~** potoka, haribika. **~temperedness** n. **~ly** adv 1 vibaya *he's ~ly wounded* amejeruhiwa vibaya. 2 sana *I ~ly want that dress* nataka lile gauni sana. 3 ovyo. 4 **~ly off** maskini.

**bade** *v see* **bid**.

**badge** n 1 tepe, beji. 2 *(fig)* ishara.

**badger**[1] n 1 melesi. 2 ngozi ya melesi.

**badger**[2] vt sumbua, udhi.

**badinage** n mzaha, masihara.

**badminton** n mpira wa vinyoya.

**baffle**[1] vt kanganya, changanya *it ~s description* haielezeki. **baffling** adj -a kukanganya/kukanganyikiwa. **~ment** n kuchanganyikiwa.

ameinukia kuwa mwanasiasa mashuhuri.

**blot** n 1 waa, doa. 2 ila, kasoro, aibu. vt 1 tia waa. 2 *(spoil)* hasiri, umbua, aibisha. 3 kausha kioevu (k.m wino, maji n.k.). **~ter; ~ting paper** n. 1 kikausho. 2 *(police)* kitabu cha matukio. **police ~ter** n kitabu cha polisi cha matukio. **~ one's copy book** haribu sifa yako.

**blotch** n doa.

**blotto** **adj** *(sl)* -liokuwa chakari;

-liolewa kabisa, -sio na fahamu sababu ya ulevi.

**blouse** n 1 blauzi. 2 gwanda la kazi

(aghalabu lenye mkanda kiunoni). 3 koti (kama avaalo askari kuzuia mvua au baridi).

**blow**[1] vi, vt 1 *(of air/wind)* vuma *it was ~ing hard* upepo ulikuwa unavuma sana. 2 tweta, hema. 3 *(of a bulb, fuse)* lipuka. 4 toa pumzi, pulizia, vivia, vuvuia ~ *a trumpet* piga tarumbeta, piga panda. **~ one'sown trumpet** jigamba. **~ one's nose** penga (kamasi). **~ hot and cold** sitasita, kutaka shauri, ghairighairi. 5 *(of flies)* taga mayai. 6 *(sl) (of money)* haribu, fuja. 7 **~ about** peperusha; peperuka. **~ away** peperusha; ondolewa, chukuliwa kwa nguvu za upepo. **~ in** ingia kwa ghasia, macheche au furaha kubwa. 8 *(fig)* oza. **~ out** zima kwa kupuliza; yeyuka (kwa sababu ya nguvu za umeme kupita kiasi). **~ out one's brains** jipiga risasi. **~ up** lipua; lipuka; *(fig)* kasirika; kuza ~ *up a picture* kuza picha. **~-hole** n 1 pua la nyangumi. 2 shimo la kutolea hewa. **~-out** n 1 mpasuko. 2 kupasuka (k.m. mpira). **~-pipe** n kipulizo. **~-torch** n kitambulio, stovu pulizi. **~ one's stock/stuck** lipuka kwa hasira. **~ someone's mind** staajabisha; fadhaisha. **~ down** angusha kwa upepo. **~ off steam** payuka.

**blow**[2] n 1 pigo; kipigo, kishindo; dharuba. **at a single ~** kwa dharuba/ pigo moja. **come to ~s; exchange ~s** pigana. **without striking a ~** bila kupigana. **~s fell thick and fast** ngumi zilimiminika. 2 *(disaster)* msiba, maafa, masaibu. 3 kupunga upepo; kubarizi.

**blow**[3] vi chanua, toa maua. n kuchanua. **in full ~** kwa usitawi kamili.

**baffle**[2] n kizibo: chombo cha kudhibiti mwendo wa gesi, uoevu, au sauti. **bag n** 1 mfuko. **hand~** n mkoba, kibogoshi. **kit ~** n shanta **mail ~** n mfuko wa barua. **sleeping ~** n fumba. **travelling ~** n mkoba wa safari. 2 *(of fishing)* mvuo. 3 *(of hunting)* mawindo. 4 *(pl)* (**of**) tele. 5 -####-(*sl derog*) mwanamke mbaya. **a ~ of bones** *(of people, animals)* -kondefu sana. **~ and baggage** vikorokoro. **let the cat out of the ~** toa siri nje (bila kukusudia). **~ under the eyes** uvimbe *he has ~under the eyes* macho yake yamevimba. vt,vi 1 tia katika mfuko, gunia n.k. 2 *(of hunting)* ua, kamata. 3 *(colloq)* chukua *she ~ged the best chair* alichukua kiti kizuri zaidi. **~gy adj** -a kupwaya, -liolegea.

**baggage n** mizigo; vikorokoro. 2 *(colloq) (arch)* msichana/mwanamke fidhuli. 3 hema na zana za jeshi. **~ room** n chumba cha mizigo *(of dhow)* feuli. **~ check** n hati ya mizigo/ msafara.

**bah** *int* puu! neno la kuonyesha dharau/ chukizo.

**bail**[1] n *(leg)* dhamana. **forfeit one's ~** poteza dhamana. **~bond** n hati ya kudhaminiwa. vt **~ up**/**out** dhamini.

**bail**[2] n *see* **bale.**

**bailiff** n 1 *(leg) (Eng)* afisa wa mahakama (hasa anayetwaa mali ya mdeni). 2 *(estate)* msimamizi wa mali. 3 *(leg) (Am)* mfanyakazi wa mahakama hasa tarishi au mlinda mlango. 4 msimamizi/meneja wa shamba.

**bairn** n *(Scot)* mtoto.

**bait** n 1 chambo. 2 ubembe (kitu kimvutacho mtu afanye jambo). vt,vi 1 tia chambo (katika ndoana), ambika. 2 chokoza.

**baize** n kitambaa cha sufi (agh. cha kijani na hutumika kwa kufunika meza).

**bake vt,vi** 1 oka (mkate, nyama n.k.). 2 kausha (kauka); choma (kwa joto la jua au la moto) *~d bricks* matofali ya kuchoma, fukutwa. **~r** n mwoka mikate. **~ry** n tanuri mikate. **baking powder** n hamira. **~r's dozen** kumi na tatu. **baking hot adj** -a joto mno. **half ~d** adj -sio na busara, -a kipumbavu.

**blower** n 1 blowa: chombo cha

kusukumizia hewa ndani ya chombo kingine. 2 mtengeneza vifaa vya glasi. 3 *(colloq)* simu. **~ing** n kupuliza. **~ing engine** n mashine ya kupulizia.

**blowzy** adj *(usu of a woman)* 1 -enye sura nyekundu. 2 chafu, -a ovyoovyo.

**blubber**[1] n shahamu (ya nyangumi na

wanyama/samaki wengine wakubwa wa baharini).

**blubber**[2] adj *(of lips)* nene, -liovimba.

**blubber**[3] vt,vi lia kwa sauti kubwa.

**bludgeon** vt 1 piga kwa rungu. 2 *(fig)* **~ somebody into doing something** lazimisha mtu kutekeleza jambo. n rungu.

**blue** *adj*, n 1 bluu, buluu, -a rangi ya samawati; kama maji ya bahari *dark~; navy ~* -a rangi ya nili; -a matusi. **~films** n filamu za matusi. **~ jokes** n utani wa matusi. **~ laws** n sheria ngumu (ya kikanisa n.k.). **~ ribbon** n nishani ya ushindi wa kwanza. **once in a ~ moon** kwa nadra. 2 **be ~** wa na moyo mzito; huzunika, udhika. **out of the ~** ghafla; bila kutegemea. 3 mfuasi mwaminifu. **a true ~** mfuasi

**blunt**

mwaminifu. 4 *(pl)* **the ~s** n 1 hali ya kuwa na huzuni/moyo mzito. 2 *(arch)* aina ya muziki wa jazi wa wawindaji. vt 1 fanya kuwa buluu. 2 **~ one's money** fuja fedha, tumia ovyoovyo fedha. **~ bell** n ua la buluu lenye umbo la kengele. **~-book** n 1 taarifa rasmi ya serikali au hati zilizojalidiwa kwa jalada la buluu. 2 *(US)* orodha ya majina ya watu maarufu kijamii. 3 kitabu cha mitihani. **~-bottle** n nzi wa chooni, nzi choo. **~-collar** adj -a kuhusu kazi za viwandani. **~-jacket** n baharia. **~-pencil** vt 1 hariri. 2 kagua *(censor)*. **~-Peter** n sero: kibendera (cha meli) cha buluu, alama ya kuondoka meli. **~-print** n 1 karatasi ya kuchorea picha/ramani ya jengo. 2 mpango makini. **~stocking** n *(derog)* mwanamke msomi. **bluish** adj -a kibuluubuluu.

**baksheesh** n bahashishi.

**balance** n 1 mizani, kapani. 2 usawa, -####- (wa uzito, nguvu n.k.). 3 baki, sazo. ~ *due* baki inayotakiwa ~ *brought down* baki ya kuanzia. ~ *in hand* masalio, faida tupu. 4 urari *trial* ~ urari, mlinganisho wa hesabu. **~ of trade** n urari wa biashara. 4 **strike a ~** fikia mapatano ya haki. **~ sheet** n mizania. vt,vi *(weigh)* pima katika mizani. 2 *(consider)* angalia pande zote za. 3 *(make equal)* sawazisha ~ *the accounts* sawazisha hesabu. 4 lingana. **~d** adj sawasawa ~*d diet* mlo kamili. 5 **in the ~** mashakani. 6 *keep one's* ~ simama bila kuanguka; -toyumba. 7 *on* ~ baada ya kufikiria yote. 8 *off* ~ -a kutetereka.

**balcony** n 1 roshani: ubaraza wa ghorofani. 2 *(in theatre)* viti vya juu.

**bald** **adj** 1 -enye upaa/upara. 2 **~**

**headed**; **~ pate** adj mtu mwenye upara. 2 -sio na nywele wala nyoya. 3 -sio na majani. 4 *(fig)* -kavu *a ~ statement* tamko bayana. **~ness** n. **~ly** adv *(always fig)* waziwazi, bila kuficha, kinaganaga.

**balderdash** n upuuzi, upumbavu (wa maneno).

**bale**[1] n mtumba, robota. vt fungasha (katika mitumba/robota).

**bale**[2] vt 1 (**also bail**) ~ *out* fua maji (katika chombo). 2 **~out (of)** chupa kwa mwavuli (kutoka kwenye ndege inayotaka kulipuka au kuanguka).

**baleful** adj -ovu, -a chuki -a kutaka kuumiza a ~ *look* jicho la chuki. **~ly** adv.

**balk; baulk** **n** 1 boriti kubwa. 2 *(hindrance)* kizuizi. vt,vi 1 zuia (kufikia lengo fulani). 2 sita. 3 simama.

**ball**[1] n 1 mpira *throw the* ~ tupa mpira. **the ~ is in your court** mpira uko kwako. 2 bonge, donge ~ *of mud* bonge la matope. **meat ~** n kababu. 3 *pl sl* (a) mapumbu, makende (b) *(int)* mavi, upuuzi mtupu. 4 *(arch)* risasi. 5 **eye ~** mboni ya jicho. 6 ~ *of the foot* sehemu ya wayo chini ya kidole -####-gumba. 7 **~ bearing** n gololi. 8 **on the ~** *(infront)* hodari. 9 **play** ~shirikiana. 10 **set the ~ rolling**

**bluff**[1] adj 1 *(of person)* raufu lakini

-sio na simile, -nyoofu. 2 *(steep)* -enye kuinuka ghafula. **~ly** adv. **~ness** **n** gengetao.

**bluff**[2] vt,vi danganya (kwa kujifanya). **~ somebody into doing something** hadaa/danganya mtu afanye kitu. **~it out** shinda majaribio/hali ngumu kwa kudanganya. **~ one's way out of something** epuka jambo kwa kujifanya n hila. udanganyifu, matumizi ya vitisho kupata mradi (bila kuvitekeleza). **call somebody's ~** chokoza mtu atekeleze vitisho vyake. **~er** n.

**blunder** vt,vi 1 enda kwa taharaki. 2

kosa (kijinga), boronga; yumba. **~along** sitasita. n kosa la kijinga. **~er** n mborongaji.

**blunt** adj 1 butu, -dugi, gutu *this knife is* ~ kisu hiki kibutu/kimesenea *be* ~ senea. 2 (*plain spoken*) -a kusema waziwazi, bila kuficha. vt 1 fanya butu, seneza. 2 punguza nguvu (ukali n.k.) ~ *the appetite* toa hamu. **~ness** n 1 ubutu. 2 unyoofu. **~ly** adv waziwazi, bila kuficha. **~-witted** adj -jinga, -zito wa akili.

**blur** n 1 waa, doa. 2 kiwi, uluwiluwi, ukungu. vt,vi 1 fanya kiwi, tia ukungu. 2 tia waa.

**blurb** n blabu: maelezo ya mkato ya mchapishaji kuhusu kitabu (nyuma ya kitabu).

**blurt** vt **~ something out** ropoka.

**blush** **n** 1 wekundu wa uso (dalili ya fadhaa, haya, hasira 2 rangi nyekundu, k.m ya ua, jua *the ~ of dawn* nuru nyekundu ya mapambazuko. 3 *(fig)* ua (la ujana n.k.). vi ona haya, tahayari *I ~ed for him* nilitahayari, alinitahayarisha. **~ing** adj 1 *(of person)* mwenye kuona haya/aibu. 2 -a rangi ya waridi. **~ingly** **adv.**

**bluster** vt,vi 1 *(of person)* foka, tenda kwa kiburi. 2 *(of wind and waves)* chafuka. 3 **~ out** tishia kwa kujigamba. **~ out threats** toa vitisho, tishia, tia hofu. **~ing** adj -a kujivuna, -a makeke, -a vitisho. n 1 mirindimo ya gharika, mivumo ya upepo mkali. 2 vitisho, makeke. **~y** **adj.**

anzisha (jambo, mazungumzo n.k.). 11 ~ **cok n** mtungi (wa tangi ya maji). 12 ~ **pen**; ~ **point pen** n bolpeni. vt,vi 1 tengeneza donge, fanya donge. 2 *(vulg)* lalana. 3 *(up)* boronga. **~s up** vurugu tupu.

**ball**[2] n dansi rasmi. ~ **dress** n gauni rasmi la dansi. ~ **room** n bwalo la dansi **have a ~** starehe sana.

**ballad** n wimbo-pendwa, utumbuizo: wimbo upendwao sana (hasa wa asili) wa mapenzi au masimulizi.

**ballast** n 1 *(of ship)* farumi. 2 *(of railway, road)* kokoto. 3 *(fig)* uthabiti wa akili. vt weka farumi; weka kokoto.

**ballet** n 1 bale: dansi yenye maigizo (bila maongezi wala nyimbo). 2 kundi la wacheza bale. ~ **dancer** n mcheza bale. **ballerina** n mcheza bale wa kike. ~ **mane** n shabiki wa bale.

**ballistic** adj -a kuhusu mwendo wa risasi/makombora n.k. **~s** elimu ya mwendo huu.

**ballocks n** *(vulg) see* **bollocks**.

**balloon** n 1 puto. ~ **barrage** n kizuio cha maputo. **hot air** ~ puto la hewa ya joto. 2 *(of cartoon)* sehemu inayobeba maneno ya wahusika. vi *(swell)* vimba kama puto. **~ist** n mwanaputo, mrukaji katika puto.

**ballot** n kura *secret* ~ kura ya siri.**~-box** n sanduku la kura. vi ~(**for**) pigia kura.

**ballyhoo** n *(colloq)* 1 utangazaji (wa vitu au watu) wa fujo na makelele. 2 fujo, makelele.

**balm** n 1 malhamu. 2 *(fig)* kitulizo, faraja. **~y adj** 1 *(of air)* mwanana, -enye kutuliza. 2 -nayoleta nafuu. 3 -a kunukia. 4 *see* **barmy**.

**baluster** n *see* **banister**

**balustrade n** uzio: safu ya viguzo vyenye ubao (juu ukingoni mwa roshani au ukingoni mwa ngazi ya kupandia).

**bambino** n 1 *(It)* mtoto mchanga. 2 -####-picha/sanamu ya mtoto Yesu.

**boa** n 1 chatu. 2 *(arch)* skafu ya manyoya.

**boar** n 1 nguruwe dume (asiyehasiwa). 2 nguruwe mwitu.

**board**[1] n 1 ubao. 2 *(pl)* **~s** n jukwaa.3 *(for advertisement)* ubao. **notice ~** n ubao wa matangazo *chess* ~ ubao wa sataranji. 4 *(stiff paper)* jalada, bango: karatasi nene ngumu *bound in (cloth) ~s* -liojalidiwa kwa bango. 5 chakula. ~ **and lodging** chakula na malazi. 6 *(fig)* **above ~** wazi, bila kuficha kitu, dhahiri. **sweep the ~** pata karibu kila kitu, shinda sana; *(fig)* faulu sana. 7 halmashauri, kamati, bodi *the ~ of directors* bodi ya wakurugenzi. ~ **of inquiry** n kamati ya uchunguzi. 8 **on ~** merikebuni, melini, ndani ya ndege. **go on ~** ingia melini. **go by the ~** *(of masts)* angukia chomboni. 9 *(of plans)* acha kabisa, telekeza. 10 *(compounds)*. ~ **room** n chumba cha mikutano. ~ **walk** n mbao za

**bob**

kutembelea.

**board**[2] vt,vi 1 funga/funika/ziba kwa mbao. 2 lisha/lishwa kwa mkopo (wa muda maalum) ~ *people* lisha watu. ~ **out** la chakula nje ya mahali pa kulala. 3 ingia, panda (merikebuni, melini, garini, n.k.). **~ing card** n cheti cha kuingilia chomboni *be ~ed* pakiwa; -lishwa. **~er** n mtu anayelishwa, mwanafunzi wa bweni/dahalia. **~-over/~up** funga kwa mbao. **~ing-house** n nyumba ya kupanga yenye huduma za malazi na chakula, nyumba ya wageni. **~ing-school** n shule ya bweni, dahalia.

**boast** *vt, vi* 1 jisifu, jiona, jigamba,

jinata *that's something to ~ of* hicho ni kitu cha kujivunia *without wishing to ~* bila kutaka kujisifu. 2 jisifia, jivunia jambo. n 1 majivuno, majisifu. 2 sababu ya kujisifia, kujinata. **~er** n. **~ful** adj. **~fulness** n hali ya kujinata.

**boat** n 1 mashua, boti. **ship's** ~ *n* hori. *(fig)* **be (all) in the same ~** -wa katika hali ileile. **burn one's ~** kata shauri, -torudi nyuma, piga moyo konde. 2 *(of gravy)* kibakuli cha mchuzi vi safiri kwa mashua. **go ~ing** safiri mashuani kwa kujifurahisha. **take to the ~s** *(of the crew and passengers)* kimbilia mashuani wakati wa

**bamboo** n mwanzi.

**bamboozle** vt *(colloq)* laghai, danganya, ghilibu.

**ban** n amri ya kupiga marufuku *There is a ~ on smoking* ni marufuku kuvuta sigara. vt 1 kataza, piga marufuku. **~ned** adj marufuku. **~ning order n** amri ya kupiga marufuku.

**banal** adj -a kawaida mno, -siovutia. **~ity** n 1 hali isiyovutia. 2 *(pl)* maneno yasiyo na maana; jambo duni (hafifu).

**banana** n 1 ndizi. 2 ~ **tree** n mgomba *a bunch of ~s* chane *a stalk of ~s* mkungu ~ *republic* nchi inayoendelea (hasa za Marekani ya Kati na Kusini) yenye siasa isiyo imara.

**band**[1] n 1 ukanda, ugwe. ~ **saw** n msumeno wa ukanda. 2 utepe. 3 *(stripe)* mstari, mlia. 4 *(of radio)* bendi. 5 **rubber/elastic** ~ n pete ya elastiki vt tilia ukanda/mstari.

**band**[2] n 1 jamii, kundi, kikosi. 2 bendi, beni: kikundi cha wapigaji ngoma au wanamuziki. **~master** n kiongozi wa bendi. ~ **man** n mwanabendi. ~ **stand** n jukwaa. (*phr*) **jump on the** ~ **wagon** fuata upepo. vi ~ (**together/with**) ungana, jiunga pamoja.

**bandage** n bendeji, kitambaa. vt funga bendeji.

**bandana;bandanna** n leso ya rangi ivaliwayo shingoni au kichwani yenye madoadoa mekundu au ya njano.

**bandit** n gaidi, jahili, mnyang'anyi, haramia. **~ry** *n*

**bandoleer; bandolier** n ukanda wa risasi uvaliwao mabegani.

**bandy**[1] vt 1 rushiana, tupiana, peana. 2 (**about**) *(often pas)* sambaza; tajataja.

**bandy**[2] adj *(of legs)* -a matege. **~-legged** adj -enye matege.

**bane** n 1 chanzo cha madhara *alcohol was the ~ of life* pombe ilikuwa -####-chanzo cha madhara katika maisha. 2 *(in compound)* sumu *rat's ~* sumu ya panya. **~ful** adj -ovu, ajali. **~-hook** n upondo wenye kulabu. **~-house** n banda la kuhifadhia, kuundia au kukalafatia mashua. ~ **man**/ **~-keeper** n baharia. **~-race** n mashindano ya mashua. ~ **swain** n *(naut)* serahangi.

**bob**[1] vt kata, punguza, fupisha

nywele (za mwanamke au msichana), *(of horse)* tia fugutu, fupisha mkia. ~ **tail** n mkia kipande, fugutu.

**bob**[2] vi rukaruka, ingia na kutoka.

~ **up** zuka, ibuka. **bob up and down** jitokeza, tinga. n 1 mzuko. 2 salamu/kutoa heshima kwa kukunja goti moja.

**bob**

**bob**[3] n *(sl)* sarafu ya zamani ya Kiingereza ya shilingi moja.

**bobbin** n kibiringo.

**bobby** n *(sl) (GB colloq)* polisi.

**bobby pin** n *(US)* chupio.

**bob-cat** paka shume.

**bod** n *(infm)* jamaa, mtu.

**bode** vt,vi 1 bashiri. 2 ~ **well/ill** takia heri/maovu, -wa na ndege mbaya. **boding** n hisia ya ndege mbaya.

**bodkin** n shazia (butu ya kushonea

tepe).

**body** n 1 mwili. **keep ~ and soul together** ishi. 2 **a dead** ~ n maiti, mfu, mzoga, kimba. 3 *(trunk)* kiwiliwili. 4 *(person)* mtu. **some~** *pron* mtu fulani. **any~** *pron* mtu yeyote. **every~** *pron* kila mtu. 5 **heavenly** ~ n sayari za juu, nyota, jua, mwezi. ~ **odour** n gugumu, kutuzi, kikwapa. 6 *(company)* jamii, shirika; (*of troops*) kikosi, kundi, jeshi *the ~ of a concert hall* sehemu inapokaa hadhira *governing* ~ baraza linalotawala *legislative* ~ baraza la kutunga sheria *the diplomatic* ~ kikundi cha mabalozi. 7 jumla, mkusanyo (wa habari, maarifa n.k.) *a ~of knowledge* jumla ya maarifa. 8 nguvu halisi *wine of good* ~

baya -a kuleta madhara. **~fully** adv.

**bang**[1] 1 n mshindo, mgoto. 2 kishindo. 3 *(sl US)* shauku kubwa. **go off/over with a ~** fanikiwa sana. vt 1 piga sana, gonga/gogota. 2 piga kelele. 3 *(sl vulg)* kaza. 4 **~ away** fanya kazi kwa juhudi. 5 **~ into** kutana na *adv, interj go* ~ lipuka kwa mshindo.

**bang**[2] n kuchega nywele usoni. vt chega nywele usoni.

**bang**[3] adv sawa kabisa, hapohapo *Your answer's ~ on* jibu lako ni sawa kabisa.

**banger** n *(sl)* 1 soseji. 2 fataki. 3 mkweche.

**bangle** n bangili, kikuku; kekee.

**banian/banyan** n 1 **~ -tree** n mbaniani. 2 baniani; mfanyabiashara wa Kihindu.

**banish** vt 1 fukuza nchini au sehemu ya nchi. 2 *(of emotions)* ondoa, fukuza, toa maanani. **~ment** n.

**banister** n mhimili wa mkono wa ngazi; *(pl)* uzio wa ngazi.

**banjo** n gambusi.

**bank**[1] n 1 tuta. 2 *(of river)* ukingo, ufuko (wa mto n.k.). 3 mkusanyiko, lundo la mawingu, matope n.k. 4 fungu. **sand ~** n fungu la mchanga. vt,vi 1 *(of aircraft)* ruka kiubavuubavu. 2 (**up**) fanya fungu, lundo, tuta.

**bank**[2] n benki *The ~ of Tanzania* Benki Kuu. 2 hifadhi. **blood ~** n hifadhi ya damu. 3 *(gambling)* fedha alizonazo mchezeshaji kulipia washindi *break the ~* filisi vt weka (fedha n.k.) benki. vi 1 *(colloq)* ~ (**on**) tegemea sana. **~er** n mwenye benki; mkurugenzi wa benki; mbia wa benki. **~er's card** n kadi ya mteja wa benki (inayotaja kuwa benki itawajibika kulipia cheki zote hadi kiasi fulani).

**bank**[3] n 1 *(of boats)* ubao (wa mpiga makasia). 2 mstari wa mashine aghalabu tapureta. **~ draft** n hati ya-####- benki ya kuidhinisha malipo. **~ rate** n kiwango cha riba ya benki.

divai halisi. 9 (*compounds*) **~guard** n mpambe; mlinzi binafsi. **~ servant** n hadimu/dobi. **~ snatcher** n mfukuaji maiti kwa uchunguzi wa elimumwili. **~-work** n bodi ya gari,matengenezo a bodi ya gari. **bodiless** adj -sio na umbo/msingi. **bodied** adj *(able)* -enye nguvu; *(full)* -a miraba minne.

**bodily** adj -a mwili, -a mfano wa mwili. **in bodily fear** katika hofu ya maisha. **bodily harm** n madhara ya mwili adv 1 -zima, kwa pamoja. 2 kimwili, binafsi.

**Boer** n Kaburu.

**boffin** n *(sl)* fundi au mwana sayansi

(hasa mchunguzi).

**bog** n kinamasi. vt,vi **~ down**

kwama. *(fig)* **~gy** adj.

**bogey** adj *see* **bogy**.

**bold**

**boggle** vi sita, wa na shaka, staajabu.

**bogie** n *see* **bogy**.

**bogus** adj -a uwongo, -a bandia;

-siomakinika; -siohalisi.

**bogy/bogey/bogie** n 1 zimwi,

dubwana. 2 kitu kinachotisha. 3 toroli; bogi.

**bohemian** *n, adj* 1 mgaagaa na njia. 2 mtu (hasa msanii) asiyefuata desturi za kawaida.

**boil**[1] n jipu; uvimbe, kirasa.

**boil**[2] *vt, vi* 1 chemka. *(fig)* **keep the**

**pot ~ing** pata riziki. **~ ing point** n kiwango mchemko *reach ~ing point* chemka. **~ing hot** *(colloq)* joto sana. 2 *(of the sea, person's feelings)* tutuma; *(fig)* kasirika sana, shikwa na ghadhabu, fura kwa hasira, panda hamaki. 3 tokosa; chemsha *~ eggs* tokosa mayai. **~ away** endelea kuchemka; chemka mpaka imekauka kabisa. **~ down** punguza kadiri ya kitu kwa kukichemsha *it ~s down to this*

**bankrupt** n muflisi/ suta *become* ~filisika. vt filisi adj -a kufilisika, muflisi ~ *of ideas* muflisi wa mawazo. ~ **cy** n taflisi.

**banner** n 1 bendera, beramu. 2 bango *join/follow the ~ of* unga mkono adj *(US)* bora. ~ **headline** n kichwa cha habari kikubwa; -a uzito/ muhimu wa kwanza.

**bannister** **n** *see* **banister**.

**banns** n *(pl)* tangazo la ndoa (hasa

kanisani).

**banquet** n dhifa. vt,vi andaa dhifa; shiriki katika dhifa.

**banshee** n kizimwi (ambacho kilio

chake chafikiriwa kuashiria kifo).

**bantam** n aina ya kuku mdogo.

~ **weight** n mwanamasumbwi wa uzito wa kati ya kilo 51 na 54.

**banter** vt fanyia mzaha, masihara. n

mzaha, utani/masihara. ~**ing** adj. ~**ingly** adv.

**Bantu** n Wabantu adj -a Wabantu,

-a Kibantu.

**banyan** n *see* **banian**.

**baobab** **n** mbuyu.

**bap** n mkate mdogo.

**baptism** n 1 ubatizo, tendo la kubatiza, ubatizaji. 2 kitu cha mara ya kwanza. ~ **of fire** *(of soldiers)* mapigano ya mwanzo adj -a ubatizo. **baptist** n baptisti. ~**ry** n mahali pa kubatizia. **baptise/ze** vt batiza.

**bar** n 1 pao, ufito, mche ~*of soap*

mche/mnara/kinoo cha sabuni. 2 mti, nguzo. 3 *(of door)* nondo, kipinga, pingo. 4 *(of gold)* mkuo. 5 (-dogo) komeo, kiwi. 6 ukanda mwembamba. 7 *(obstruction)* kikomo, kizuizi. 8 fungu la mchanga, matope (mlangoni mwa mto au mwa bandari). 9

matokeo yake ni; kiini chake ni. ~ **over** furumia, fufurika, furika. n **the**~ n hali joto ya kuchemsha; *(fig) reach a ~ing* fikia kikomo cha uvumilivu, -tovumilia tena. **be on the** ~ chemka. **bring something to the** ~ pika hadi kuchemka. **come to the** ~ anza kuchemka.

**boiler** n 1 bwela. ~**-suit** n bwelasuti, ovaroli, msurupwete. 2 mchemshaji.

**boisterous** adj 1 *(of person)* -a

makeke, -a machachari, -enye kelele na furaha. 2 *(of wind)* -a nguvu. 3 *(of sea)* -a kuchafuka, -enye mawimbi makali. ~**ly** adv. ~**ness** n.

**bold** adj 1 jasiri, -shujaa, -kakamavu,

thabiti. **make ~ (free) with something** tumia kitu bila ruhusa. 2 safi, -a waziwazi. **in ~ relief** -lioelezwa kinaganaga. 3 fidhuli, shupavu, -jeuri; -sioona haya. **as ~ as brass** fidhuli. **make** ~ thubutu. ~**-face** n *(in printing)* herufi nzito. ~**-faced** adj -sio na haya, -enye macho makavu, -shupavu. ~**ly** adv.

**bole**

~**ness** n.

**bole** n shina la mti.

**bolero** n 1 bolero: dansi ya

Kihispania. 2 bolero: kizibau kisicho na vifungo.

**boll** n tumba (ya pamba). ~**-weevil** n *(bio)* fukusitumba.

**bollard** n kizuizi, kizingiti, kigingi.

**bollocks** n *(pl) also* **ballocks** *(vulg)* 1 mapumbu. 2 upuuzi huo! mavi!

**boloney** *also* **baloney** *(US sl) n* 1

soseji. 2 upuuzi.

**bolshy** adj *(sl)* asi, jeuri.

**bolster** n 1 mto mrefu (wa kulazia kichwa). 2 kiegemeo, egemeo. vt 1 tegemeza, gadimu. 2

mhimili. 10 *(of music)* mstari ulalo wa nota ya muziki. 11 *(leg)* kizimba. 12 uwakili. **be/called to the** ~ kubaliwa uwakili. **case at** ~ kesi inayosikilizwa. **the** ~ jamii ya mawakili. **read for the** ~ soma

-####-

**barb**

sheria. 13 baa: mahali pa kuuzia na kunywa pombe, mvinyo, n.k. ~ **maid/man/tender** n mhudumu wa baa *coffee* ~ mkahawa. 14 *(of sunlight)* mwonzi. 15 *(military)* tepe la nishani. vt 1 *(obstruct)* zuia **be time -~red** -kinzwa na wakati.

**barb** n 1 *(bio)* kizari: kishore kidogo kwenye kikonyo cha unyoya. 2 chembe (cha mshale au ndoana). **~ed** adj 1 -a chembe. **~ed wire** n seng'enge. 2 -a bezo **a ~ed remark** n msemo wa bezo.

**barbarity** n 1 ukatili; ushenzi. 2 *(pl)*

vitendo vya ukatili. **barbarian** n mshenzi. **barbaric** adj -shenzi; katili. **barbarism** n 1 ushenzi. 2 matumizi mabaya ya lugha. **barbarous** adj 1 -shenzi,-a kishenzi. 2 *(cruel)* -katili. **~ly** adv.

**barbecue** n ikari (nguruwe, ng'ombe n.k.). aliyebanikwa bila kuchanguliwa. 2 *(frame)* uchaga. 3 sherehe ya kula ikari.

**barbel** n samaki wa maji baridi.

**barber** n kinyozi. **~'s itch (rash)** mwasho wa vipele (kutokana na kunyoa).

**barbiturate** n *(chem)* aina ya dawa ya

usingizi.

**bard** n mshairi, mtunga mashairi,

malenga.

**bare** vt funua, vua, bambua, weka wazi; bainisha ~ *one's head* vua kofia. **~the teeth** kenua meno. ~ **one's heart** weka wazi hisia za ndani adj 1 wazi, pasipo kitu. ~ **headed** adj kichwa wazi. ~ **footed** adj pekupeku. **in one's ~ skin** uchi. ~ **backed** adj mgongo wazi *~faced lie* uwongo wa wazi ~ *chested*

~ **(up)** shikilia, unga mkono.

**bolt**[1] n 1 komeo, kia. 2 radi. **a ~ from (out of) the blue** shani. 3 mshale. **shoot one's last** ~ fanya jaribio la mwisho. 4 *(screw)* bolti. vt komea, funga, kaza.

**bolt**[2] vi,vt 1 kurupuka, kimbia upesi. 2 meza (chakula) upesi. 3 *(of plants)* kua haraka sana. n kukurupuka. **make a ~ for it** kimbia upesi (kwa nia ya kujificha). ~ **hole** n mahali pa kujificha.

**bolt**[3] adv ~ **upright** wima kabisa.

**bolt**[4] vt chekecha, chunga.

**bomb n** kombora, bomu. ~ **bay** n chumba cha kuwekea mabomu (katika ndege). ~ **disposal** n uteguaji mabomu. ~ **proof** adj -enye kinga ya mabomu, -siolipulika. ~ **shell n** *(fig)* mastaajabu, fadhaa, mshangao. ~ **sight** n kilengea shabaha ya bomu (katika ndege). ~ **site** n eneo lililolipuliwa na mabomu. **go like a** ~ *(sl)* fanikiwa sana, fana mno *it costs a* ~ ni ghali sana. vt,vi 1 shambulia kwa mabomu. ~ **out** fukuza kwa mabomu toka katika jengo. 2 ~ **up** pakia (ma) bomu. **~er** n 1 ndege ya mabomu. 2 mtupaji mabomu. **~ard** vt shambulia kwa mabomu, piga mizinga, tupia makombora; *(fig)* shambulia, fululiza *~ard with questions* hoji sana, fululizia maswali, shambulia kwa

**bone**

maswali. **~ardment** n. **~ardier** n *(mil)* mtupa/mpiga makombora, mtega makombora.

**bombast** n maneno ya makeke, maneno matupu. **~ic** adj -a maneno matupu. **~ically** adv.

**bonafide** adj *(Lat)* halisi adv kwa

uaminifu, kwa nia njema. **bona fides** n *(leg)* uaminifu, nia njema.

**bonanza** n 1 bahati kubwa (k.m. kupata madini n.k.). 2 mafanikio; mwaka wenye mafanikio makubwa.

**bonbon** n *(Fr.)* peremende, pipi, lawalawa.

**bond**[1] n 1 kifungo, chochote kifungacho (k.m.

kifuawazi. 2 tupu, karibu tupu ~ *shelves* marafu matupu. 3 -sio zaidi ya, akali ~ *living* maisha ya kijungumeko. **~bones** n king'onda. **~ly** adv kwa shida *he can ~ read* anasoma kwa shida.

**bargain** **vt,vi** 1 jadiliana juu ya bei/malipo *they ~ed with the fisherman for a supply of fish* -####-

**barium**

walijadiliana na mvuvi kuwapatia samaki. 2 kubaliana, afikiana, patana *they ~ed on the price of sugar* walipatana (juu ya) bei ya sukari. 3 **~ for** tazamia, tegemea *we didn't ~ for Ali getting married so soon*! hatukutegemea Ali angeoa mapema kiasi hicho. 4 wekea masharti *the workers ~ed they should not have to work on Sundays* wafanyakazi waliweka masharti kwamba wasifanye kazi siku za Jumapili. 5 uza *he ~ed away his freedom* aliuza uhuru wake *drive a hard* ~ lazimisha mapatano kwa kuvutia upande wako *into the* ~vilevile *it's/that's a ~* nakubali, sawa. n 1 maafikiano, (ya kununua/kuuza au kubadilisha kitu), mapatano. **make a~/get the best of the ~** usipunjwe. **strike a ~** fikia mapatano. 2 kitu kilichonunuliwa/ kilichopatikana kwa bei nafuu ~ *sale* seli ya bei nafuu ~ *price* bei ya uhafifu. **~ing** *n*

**barge**[1] n 1 tishali: mashua kubwa ya bapa itumiwayo kupakulia na kupakilia mizigo (na watu) bandarini, mitoni na kwenye mifereji. **~ man** n mwendesha tishali. 2 mashua ya meli ya vita itumiwayo na maofisa. 3 mashua kubwa ya makasia itumiwayo kwa shughuli za sherehe.**~ pole** n upondo. *(colloq)* **I wouldn't touch him with a ~ pole** namchukia sana au simwamini kabisa.

**barge**[2] vi,vt 1 *(colloq)* gonga,

gongana, ingia ghafla na kwa vishindo *he ~ed into a wall* aligonga ukuta *they ~ed into each other* waligongana *he ~ed in on them while they were in a meeting* aliwaingilia ghafla mkutanoni. 2 (**about**) enda kwa haraka na ovyo ovyo. 3 ingilia *he ~ed into our discussion* aliingilia mazungumzo yetu.

**barium** n 1 bari: metali laini yenye

kamba, mnyororo, pingu n.k.). 2 mapatano, sharti, mkataba *his word is as good as his ~* yu mwaminifu sana. 3 hati/ dhamana. **debenture ~** n hati ya ukopeshaji. **~holder** **n** mwenye hati/dhamana (ya serikali). 4 kitu kinachounganisha (*fig) joined in the ~s of friendship* -unganishwa kirafiki. 5 *(comm.) in ~* (*of goods*) bidhaa zilizo forodhani ambazo bado hazijalipiwa ushuru. 6 *(pl)* minyororo; *(fig)* utumwa. **in ~s** -liofungwa, -lio katika hali ya utumwa. **break one's ~s** jikomboa. vt 1 gundisha. 2 weka bidhaa katika bohari ya ushuru. **~ed** adj -liozuiwa *~ed goods* bidhaa zilizozuiwa ili zilipiwe ushuru.

**bond**[2] *pref* -a utumwa. **~age** n utumwa; hali ya kufungwa. **~sman/servant** n mtumwa, -lio katika utumwa. n *(pl)* **~smen** n mdhamini/wadhamini.

**bone** n 1 mfupa. *(fig)* **a ~ of contention** kisa cha ugomvi *(of a person) he is a bag of ~s* mifupa mitupu, gofu la mtu. **have a ~ to pick with somebody** -wa na neno/shauri na mtu. **make no ~s of** -toogopa, -tosita, -tojizuia, fanya bila wasiwasi. **make old ~s** ishi muda mrefu *feel cold to the ~* ona baridi kabisa *feel something in one's ~s* -wa na hisia fulani juu ya. 2 (*of*

**boner**

*fish*) mwiba. **~less** **adj** -iso mifupa. vt 1 *(to bone meat, fish)* kutoa mifupa/miiba kwenye nyama, samaki. 2 *(sl)* iba. **~ up on** jifunza sana. **~ head** n *(sl)* mpumbavu. **~-dry** adj - kavu kabisa. *(fig)* **~-lazy/idle** adj mvivu kabisa. **~-meal** n mbolea ya mifupa. **~-setter** n muunga mifupa. **~ shaker** n *(sl) (of motor vehicle/ bicycle*) mkweche, spana mkononi, - iliochakaa sana. **big/strong ~d** **adj** -enye mifupa mikubwa/imara.

**boner** n *(sl)* kosa la kijinga.

**bonfire** n moto mkubwa aghalabu wa

kuchoma takataka au wa sherehe.

**bongo** n **~ drum** n kidogori, bongo.

**bonhomie** n *(Fr.)* ukunjufu, uchangamfu, ucheshi.

weupe unaofanana na fedha. 2

-####-

**bark**

**~ meal** n kemikali inayoingizwa katika utumbo kabla haujapigwa eksirei.

**bark**[1] n 1 gome, ganda. 2 ngozi. vt 1 bambua, gomoa. 2 chubua.

**bark**[2] vi,vt 1 bweka, toa sauti kama ya mbwa. 2 foka, sema kwa sauti fupi, kali na yenye hasira. **~ up the tree** 1 laumu/lalamika kwa makosa. 2 kosea, fanya kwa makosa. 3 banja, kohoa. 4 n adj *(fig)*. **~up the wrong tree** shambulia/laumu kwa makosa (yasiyo na sababu). **his ~ is worse than his bite** maneno yake ni makali kuliko matendo yake. n mbweko, mlio kama wa mbwa (au mnyama wa aina yake). **~er** n 1 mtangazaji (wa burdani); mnadi. 2 (*sl*) bastola

**bark/bargue** n *(naut)* 1 jahazi lenye milingoti mitatu, merikebu ya matanga matatu. 2 *(poet)* jahazi au chombo chochote cha kusafiria majini.

**barley** n shayiri. **pearl ~** n shayiri iliyosagwa. **~-sugar** n gubiti. **~ water** n maji ya shayiri.

**barm** n hamira, chachu.

**barmy adj** *(GB colloq)* punguani;

-pumbavu.

**barn n** kihenge: ghala ya nafaka, nyasi za kulishia wanyama. **~ door n** mlango mkubwa wa nyumba ya kuwekea nafaka au nyasi; *(colloq fig)* dango la wazi. 2 *(derog)* jengo lolote kubwa lisilo na kurubakuruba au madoido. 3 banda, shedi. **~ yard** n eneo la shamba lililozungukwa na nyumba.

**barn-owl** n *see* **owl**.

**barnacle** n chaza mdogo anayeganda kwenye chombo chini ya maji.

**barnstorm** vt,vi 1 zunguka

ukionyesha michezo ya kuigiza. 2 pita haraka ukitoa hotuba fupi katika sehemu nyingi, hasa

**bonkers adj** *(sl)* punguani.

**bon mot n** msemo wa kuchekesha.

**bonny** adj *(Scot)* 1 -zuri, -enye kuvutia. 2 -enye afya. **bonnily** adv

**bonus** n bonasi; malipo ya ziada, kifutajasho. **no claim ~** n bonasi ya kuendesha bila ajali.

**bony** adj 1 -enye mifupa/miiba

(ya samaki) mingi. 2 -embamba, -liokonda sana. 3 -enye mifupa mikubwa.

**bon voyage** *(Fr)* n safari njema, kwa

heri, buriani.

**bonzer** adj *(Ausl)* -zuri kabisa, -a kupendeza sana.

**boo** n sauti ya kushtusha au kuonyesha dharau *he can't say ~ to a goose* yu mwoga na mwenye aibu sana. vt,vi zomea.

**boob**[1] n 1 mjinga. 2 *(colloq)* kosa la

kijinga. vi *(colloq)* fanya kosa la kijinga.

**boob**[2] n *(vulg. sl)* titi.

**booby** n 1 mjinga. 2 **~ prize** n zawadi ya ushinde **~-trap** n mtego.

**boode** n *(sl US)* mapesa mengi,

michuzi.

**boogie-woogie** *(also* **boogy-woogy**) n bugibugi (aina ya muziki wa densi).

**book** n 1 kitabu *read a ~* soma kitabu. **cheque~** n kitabu cha cheki/hundi *exercise ~* daftari *go by*

**book**

*the ~* shikilia mno sheria. 2 **the B~** n Biblia *swear on the B~* apa, kula kiapo. 3 kitabu, bunda (la tiketi, stempu n.k). **bring to ~** toa hesabu; shtaki; patisha adhabu kwa kosa *bring somebody to ~* adhibu; -taka ajieleze vitendo vyake. 4 *(pl)* hesabu, kumbukumbu za biashara. **keep the ~s** weka hesabu. **be in**

wakati wa uchaguzi.

**barometer** n kipimahewa.

**barometric** adj.

**barouche** n gari la farasi.

-####-

**base**

**barrack**[1] vt zomea.

**barrack**[2] n 1 *(usu pl)* kambi ya muundo maalumu ya jeshi. 2 jengo lolote lisilo na muundo maalumu wa kuvutia; banda.

**barracuda** n samaki mkali wa jamii ya kolekole apatikanaye katika sehemu za Carribbean.

**barrage** n 1 boma la kuzuia maji

mtoni. 2 *(mil) (fig)* ukuta wa mizinga ipigwayo mfululizo katika sehemu fulani. 3 vitu mfululizo *a ~ of questions* mfululizo wa maswali.

**barred** *v see* **bar.**

**barrel** **n** 1 pipa. ~**roofed** adj -enye

paa la mviringo. 2 mtutu, kasiba, mwanzi *single ~led* -enye mtutu mmoja *double ~led* -enye mitutu miwili. 3 kiasi kikubwa *a ~/~s of money* pesa tele 4 *(for fountain pen)* kineli cha wino. vt,vi 1 tia/miminia katika pipa. 2 *(sl)* (**along**) enda kasi. ~ **vault** n kuba yenye paa la mviringo.

**barren** adj 1 *(of land)* kame, jangwa.

2 *(of plants, female animals)* gumba, tasa. 3 *(fig)* -sokuwa na faida, bure. ~**ness** n.

**barricade** vt weka kizuizi. n kizuizi.

**barrier** n kizuizi. ~ **reef** n tuta, tumbawe.

**barrister** n wakili.

**barrow**[1] n 1 mkokoteni (wa gurudumu moja). 2 mkokoteni mdogo wa magurudumu mawili.

**somebody's good/black/bad ~s** pendeza/topendeza mtu fulani *take somebody's name off the ~s* futa jina lake katika orodha ya wanachama *read a person like a ~* tambua vema nia ya mtu *speak by the ~* -wa na tarifa sahihi *speak without ~* eleza habari kutokana na kumbukumbu *take a leaf out of a person's ~* iga (matendo ya) mtu fulani *that suits my ~* inanifaa. 5 **~ case** n kabati ya vitabu, kasha la vitabu. **~-keeping** n uwekaji hesabu. ~**keeper** n. **~-maker** n 1 mtengeneza vitabu. 2 mpokeaji fedha za bahati nasibu/dau/mashindano ya farasi. ~ **marker** n kalamu, kifaa cha kuwekea alama katika kitabu.**~ -seller** n mwuza vitabu. **~-shop** n duka la vitabu. **~-stall** n genge au kibanda cha kuuzia vitabu, magazeti (n.k.). ~ **stand** n *see* **~ stall**. **~-store***n (US)* duka la vitabu. **~-worm** n 1 siridado. 2 *(fig)* mpenzi wa vitabu, msomaji sana, mbukuzi. vt 1 andika katika kitabu. 2 *(of the police, traffic wardens)* fungua mashtaka *~ somebody for loitering* fungulia mashtaka kwa kuzurura. 3 weka /shika nafasi (kwa ajili ya safari, michezo n.k.), weka nafasi, (*of hotel*) chumba *~ through to* kata tiketi ya moja kwa moja. **fully ~ed up** imejaa. **~ing office** n ofisi ya tiketi. **~able adj** -a kushikika, a kununulika. **~ing n** mpango wa kushika/kuweka nafasi (ya safari, mchezo n.k.) adj -a kuagiza (au kuagizwa kutoa) tiketi. **~ing-clerk** n karani auzaye tiketi (za safari). ~ **binding n** ujalidi;

**boom**

kujalidi vitabu. ~ **binder** n. **~-end** n *(pl)* kishikiza vitabu. **~ish** adj 1 -a kuhusu vitabu, *(of person)* -a kupenda kusoma vitabu, -a kujua maarifa ya vitabuni tu. 2 *(of style)* mtindo wa lugha ya vitabuni. **~plate n** utepe wenye jina la mwenye kitabu. **~-post** n upelekaji vitabu kwa posta (kwa gharama ndogo). **~-rest n** kitegemezi cha vitabu mezani. **~ie** n *(sl) see* **~-maker**.

**boom**[1] n 1 boriti (inayoshikilia tanga kwa chini). 2 kishikizo cha kamera, au (mkono wa) maikrofoni. 3 (*at mouth of river, harbour)* kizuio.

**boom**[2] vt nguruma, vuma. ~ **out** nena kwa sauti nzito. *(of commerce)* sitawi ghafla, tangaa au shamirisha kwa ghafla. n ngurumo, ukuaji (wa ghafla wa biashara), ustawi wa

**barrow**[2] n kiduta, kilima (kilicho- jengeka kwenye eneo la makaburi).

**barter** vt,vi badilisha/badilishana (mali, bidhaa n.k.). ~ **away** badilisha kitu kwa kitu kingine bila kujali thamani halisi ya kitu. ~ **down** teremsha thamani ya kitu. *(fig)* ~ **away ones freedom** uza uhuru kwa kuubadilisha na kitu kingine. n mali kwa mali.

**bascule** n bembea. ~ **bridge** n daraja la bembea.

**base**[1] n 1 msingi, kitako, sehemu ya

chini. 2 *(math)* kizio (cha kuhesabia). 3 *(chem)* besi, aina ya

-####-

**base**

alkali. 4 *(mil)* kituo *military* ~ kituo cha jeshi. 5 (*in*) ~*ball* kituo kimojawapo katika vituo vinne vya mchezo wa besiboli. **~less** adj -sokuwa na msingi, -sothibitishwa. **~ness** n. **~ment** n sehemu ya nyumba iliyo chini ya ardhi. vt weka msingi, tegemeza ~ *taxation on income* kadiria kodi kutokana na mapato. **basal** adj -a msingi, -a muhimu.

**base**[2] adj 1 *(of persons, their behaviour thoughts etc)* -a chini; -ovu, -baya. 2 *(arch) (of minerals)* -a thamani ndogo. 3 (*of money)* -a bandia. 4 (*arch*) ~ **born** adj duni kwa asili; aliyezaliwa nje ya ndoa.

**basic** adj 1 -a msingi. 2 *(chem)*

-enye besi.

**baseball** n *(US)* besiboli: aina ya mchezo wa mpira wa gongo unaochezwa na timu mbili za watu tisa kila upande.

**bash** vt *(colloq)* piga sana, gonga, ponda n 1 kipigo cha nguvu. 2 *(sl) have a ~ at* jaribu jambo. **~ful** adj -enye haya/aibu/soni. **~fulness** n. **~fully** adv.

**basil** n mrihani/mrehani.

**basilica** n basilika: kanisa la mtindo wa Kirumi.

haraka. ~ **town** n mji uliostawi ghafla.

**boomerang** n *(Australia)* bumarengi; (*fig*) *(action which recoils)* hoja au pendekezo ambalo humrudia mtoaji na kumdhuru. vi rudia na kudhuru *his plan ~ed* mpango wake ulimrudia mwenyewe.

**boon**[1] n ombi; fadhila, upendeleo, faida, baraka, jamala.

**boon**[2] adj *(only in)* ~ **companion**

*n* mwandani.

**boor** n fidhuli; chepe. **~ish** adj -a

kifidhuli. **~ishness** n. uchepe.

**boost** vt 1 piga jeki, sukuma juu,

saidia. 2 *(electric)* ongeza nguvu ya umeme. 3 ongeza hadhi, thamani (ya mtu, kitu au mpango). n tendo la kuongeza nguvu matangazo, hadhi au thamani. **~er** n kiongeza nguvu (ya umeme au dawa), jenereta saidizi.

**boot** n 1 buti *my heart was in my ~s*

niliogopa mno. **put the ~ in** piga mateke, chukua hatua kali *the ~ is on the other leg* mambo yamegeuka, ukweli haupo. (*sl*) **get the** ~ fukuzwa kazini. **~licker** n barakala. **~leg** tengeneza pombe haramu. **~legger** n mwuza pombe haramu, aghalabu mfanya magendo *too big for one's ~s* -enye kiburi sana. 2

**bore**

sanduku; *(of motor car)* mahali pa mizigo nyuma au katika mvungu wa gari. vt 1 piga teke. 2 *(sl)*. ~ **(out)**- fukuza, achisha (mtu) kazi. **~ee** n buti ya mtoto (iliyotengenezwa kwa sufu), buti fupi ya kike. **~lace n** gidamu, kamba ya kufungia viatu. **~less adj** *1 (liter)* -a bure, bila faida, -isofaida. 2 bila viatu; *(sl)* mtu atembeaye bila viatu. **~-maker** n mshona buti. ~ **straps** n juhudi za mtu *he pulled himself up by own ~straps* aliinuka tena kwa juhudi zake mwenyewe. **~s** n mtumishi wa hoteli anayepiga rangi viatu, anayebeba mizigo n.k.

**booth** n 1 kibanda. 2 *(US)* kibanda cha simu.

**basin** n 1 beseni. 2 kibia, bunguu.

3 kilindi. 4 bonde lililotokana na mto. 5 kidimbwi.

**basis** n 1 dutu itumiwayo kuchanganyia vitu, sehemu muhimu ya mchanga-nyiko asili. 2 msingi *on a sound* ~ kwenye msingi thabiti.

**bask** vi 1 ota jua. 2 *(fig)* furahia (sifa na maneno mazuri).

**basket** n 1 kikapu; pakacha; tenga,

dahani, jamanda. **~ry** n 1 usukaji wa vikapu. 2 sanaa ya utengenezaji vikapu. **~ful n. ~like adj. ~-ball** n ~ mpira wa kikapu. **~-chair** n kiti cha henzirani. **~-work** (*also* **~ry**) *see* **basket** 1.

**bas-relief** n sanamu za kuchonga (zinazojitokeza kutoka msingi wake).

**bass** n 1 besi; sauti ya nne. 2 sauti

**batch**

nene, sauti nzito, sauti ya chini. 3 mwenye besi adj -enye besi. **basso** n baso, mwanabesi adj -enye sauti nene.

**bassinet** n *(arch)* tenga la mtoto.

**bast** n nyuzinyuzi, utembo, ufumwele.

**bastard** n 1 mtoto wa nje ya ndoa. 2 mkatili, mshenzi. 3 asiye na bahati. 4 kitu bandia. **~ize** vt 1 tamka au thibitisha mtu fulani ni wa nje ya ndoa. 2 potosha *~ized story* hadithi iliyopotoshwa. **~y** n *(leg)* hali ya kuzaliwa nje ya ndoa.

**baste**[1] vt shikiza, shulu, piga bandi. n shikizo, mshono wa shulu.

**baste**[2] vt rudishia (mafuta, mchuzi)

kwenye nyama.

**baste**[3] vt piga sana, tandika, ponda

twanga.

**bastinado** n pigo la nyayoni. vt chapa/piga

3 *polling* ~ kituo cha kupigia kura.

**booty** n mateka, nyara; mali ya wizi.

**booze** vi *(sl)* -nywa sana pombe. n *(sl)*

pombe. **~r** n mpenda pombe. **~ up n** sherehe na pombe nyingi,nafasi ya kulewa. **boozy** adj *(sl)* -levi. **boozily** adv. **booziness** n.

**bop** *v* 1 gonga, piga, dunda. 2 cheza

dansi huria.

**bordello** n danguro.

**border** n 1 mpaka *national* ~ mpaka wa (nchi) taifa ~ *town* mji wa mpakani. 2 ukingo. 3 pindo, utarazo vi 1 pakana na, karibia. 2 ~ **on/upon** fanana na, landa, -wa kama, karibiana na. vt *1* pinda upindo. 2 tia ukingo *~-land* n 1 eneo la mpakani (linalozunguka mpaka wa nchi zote). 2 hali kati ya vitu viwili (k.m. kati ya usingizi na kuamka). **~-line** n mpaka; kuweka mpaka. **~line case** n jambo lenye wasiwasi. **~ on/upon** *(fig)* pakana na.

**bore**[1] 1 toboa, pekecha, chimba.

2 bungua. n 1 *(calibre)* kipimo cha mtutu (wa bunduki, mzinga n.k.). 2 kitobo. **~r** n 1 mdudu anayepekecha. **grain ~r** n dumuzi. 2 kekee. **boring** adj. ~ **hole** n kisima, shimo lililochimbwa. **borings n** *(pl)* chembechembe

**bore**

(zitokazo katika tundu linalotobolewa).

**bore**[2] vt chosha, sumbua, (kwa

mazungumzo yasiyovutia). **~ to death/stiff** chosha kabisa. **~dom** n uchoshi. **boring** adj -a uchoshi n mchoshi. **~r** n.

**bore**[3] n *(tidal wave)* wimbi kubwa sana la kuchanua.

**boric** adj -a boriki. ~ **acid** n asidi boriki.

**born** *see* **bear** adj *(sl)* zaliwa, -liozaliwa *first ~child* kifungua mimba *last ~child* kitinda mimba ~ *again* Mkristo aliyeokoka *in all my ~ days* enzi zangu *Arusha* ~ mzaliwa wa Arusha *a gentleman* ~mwungwana halisi *a* ~

kizee mkorofi.

**beleaguer** vt zingira, shambulia kutoka pande zote.

**belfry** n mnara/chumba mnarani cha

kengele.

**Belial** n shetani, jini baya, afriti.

**belie** vt 1 singizia, ingiza yasiyo kweli. 2 onyesha kwa jinsi isiyostahili (isiyo kweli) *that action ~s him* tendo hilo halionyeshi tabia yake ilivyo, si stahili yake, si laiki yake.

**belief** n 1 imani. 2 dhana, wazo. **believe** vt amini, sadiki. vi 1 tumaini, tegemea. 2 jisingizia, jifanya. **make believe** jidai *I believe that I am right* ninaamini kwamba sikukosea *I believe so/not* naamini/siamini hivyo; nadhani/sidhani hivyo *believe in total abstinence* amini katika kufunga adj -a kuaminika, -a kutumainika. **believer** n muumini. **believeing** adj -enye imani, -tumainifu.

**belittle** vt dunisha; dhalilisha.

**bell** n 1 njuga, *(of cattle)* kivumanzi,

mbugi, kengele *ring the ~* piga kengele. **as sound as a ~** *(fig)* imara kabisa. **ring a ~** (*colloq*) kumbusha. 2 *(naut)* (migongo ya) saa. 3 **~ boy**/ **~ hop** **n** *(US) (in hotels)* mwandazi, mhudumu. **~ bottomed** adj *(of trousers*) iliyo pana sana chini. **~ bottoms** n bugaluu: suruali pana sana chini. **~ bouy** n

**belladonna**

boya lenye kengele. **~ tent** n hema lenye umbo la kengele. **~-founder** n mfua kengele. **~ wether** n kondoo dume kiongozi (anayevishwa kengele shingoni); *(fig)* kiongozi wa mzozo. vt *(fig)* **~ the cat** jihatarisha, fanya jambo la hatari.

**belladonna** n (*drug prepared from)* dawa inayotokana na mbeladona.

**belle** n mrembo *the ~ of the ball* mrembo kuliko wote katika kikundi.

vt 1 eleza, -pa maelezo/maagizo. 2 *(comm)* toa muhtasari. **~ing** n maagizo/maelezo, taarifa n.k. (itolewayo mapema k.m. kabla ya ndege kuruka).

**brief**[2] adj -fupi, -a muda/tukio/maelezo mafupi; -a kupita upesi *in ~* kwa ufupi, kwa muhtasari. **~ly** adv. **~ness** n.

**briefs** n chupi.

**brier** n *see* **briar**.

**brig** (*also* **~antine**) n 1 (*naut*)

**bring**

merikebu ya matanga (yenye milingoti miwili), baghala, kotia.

**brigade** n 1 brigedi (kikosi cha jeshi chenye askari wapatao 5,000). 2 kikundi/kikosi cha kazi maalum *building ~* kikosi cha ujenzi. **fire ~** n kikosi cha zima moto.

**brigadier** n brigadia. **~general** n brigedia jenerali.

**brigand** n mnyang'anyi (hasa aibaye vitu vya wasafiri katika misitu na milima).

**brigantine** n *see* **brig**.

**bright** adj 1 -enye kung'aa, ng'avu

bashashi. 2 -a furaha, -changamfu, -kunjufu. 3 -elekevu, -enye akili. 4 *(of colour)* kali. 5 maarufu *look on/at the ~ side (of things)* -wa na matumaini, -tokata tamaa (licha ya matatizo). **~en** vt,vi 1 **~ (up)** ng'arisha, changamsha; changamka. **~ness** **n.** **~ly** adv.

**brilliant** adj 1 -a kung'aa/kumetameta. 2 -zuri sana, tukufu, adhimu, -enye akili sana *he is ~* ana akili sana. n kito chenye pembe/pande nyingi. **brilliance; brilliancy** n mng'aro; uzuri; akili. **~ly** adv.

**brilliantine** **n** aina ya mafuta mazito

ya nywele.

**brim** n 1 *(of hat)* ukingo. 2 *(of*

*container)* mdomo, juu. **up to the ~** furifuri,

**belles-lettres** n *(Fr) (pl)* taaluma za fasihi.

**bellicose** adj *(liter)* -gomvi, -shari,
**belligerent** n *(nation, person)* mpigana

vita; mchokozi adj -enye kupigana vita, chokozi. **belligerency** *n*

**bellman** n (*pl:* **bellmen**) mpiga mbiu.

**bellow** vi 1 lia (kama fahali),

nguruma.2 tamka kwa makelele au kwa hasira. n ngurumo, mvumo, mlio (wang'ombe).

**bellows** n *(pl)* kiriba/viriba *a pair of* ~ jozi ya viriba.

**belly** n 1 *(colloq)* tumbo, kitambi. **~**

**flop** n *(colloq)* upigaji mbizi (wa kutanguliza tumbo). **~-laugh** n kicheko kikubwa. vi cheka kwa sauti kubwa. **~-button** n *(colloq)* kitovu. **~ landing n** *(of aircraft)* kutua kwa tumbo (bila kutumia magurudumu). **~ land** vi tua kwa tumbo. *(colloq)* lalamika bila sababu. **~-ache** n *(colloq)* msokoto wa tumbo. 2 mbinuko, kivimbe. **~ful** n *(colloq)* kinaa; kifu *I have had a ~ful of fighting* nimepigana kifu yangu. vi,vt ~ (**out**) tuna, vimba (kama tanga lililojaa upepo), tokeza.

**belong** vi (**to**) 1 -wa mali ya, -wa kitucha *the house ~s to May* nyumba ni (mali) ya May. 2 -wa -a, stahili kuwa; -wa/ishi (mahala), husu *put the book where it ~s* weka kitabu mahali pake *he does not ~ here* si wa hapa, haishi hapa. **~ing** n *(pl)* mali inayohamishika *personal ~ings* mali ya mtu binafsi.

**beloved** adj muhibu, -penzi, -pendwa adj *(be)* ~ *by all* pendwa sana na

**bench**

wote. n mpenzi, kipenzi, mpendwa, muhibu.

**below** adv 1 chini (ya) *she called from* ~ aliita kutoka chini ~ *the average* chini ya wastani *be/go ~ (in a ship)* teremka chini, n.k. *be ~ my dignity* -wa chini ya hadhi yangu. 2 mwishoni *affix the stamp* ~ bandika stempu mwishoni/chini. 3 **down ~ in the valley/down** ~ bondeni. **here ~** hapa duniani. **(speak) ~**

pomoni, -a kujaa kabisa. vi **~ (over)** jaa sana, furika ~ *over with happiness* jaa furaha tele *her eyes ~med with tears* machozi yalimlenga. **~ful** adj.

**brimstone n** 1 *(arch)* salfa, kibiriti. 2**fire and ~** n moto wa jahanamu.

**brindled** adj *(of animal)* -enye madoa,

-enye mabaka.

**brine** n 1 maji yaliyokifu chumvi. 2 maji ya bahari. **briny** *adj*, n **the ~** n bahari.

**bring** vt 1 leta ~ *me a book* niletee

kitabu. 2 *(induce)* shawishi, vuta ~ *him to agree* mshawishi akubali ~ *oneself* shawishika ~ *to his notice* mfahamishe ~ *an action against* shtaki, dai, anzisha mashauri ~ *to*

**brink**

*bear* (on) tumia. **~ low** dhalilisha, fedhehesha ~ *home* dhihirisha ~ *into question* tilia shaka ~ *tears to somebody's eyes* liza. **~ about** 1 sababisha. 2 *(of boat)* geuza. **~ back** 1 rudisha. 2 kumbusha. **~ down** 1 *(of prices etc)* shusha, telemsha. 2 (*of aircraft in war, government etc*) angusha. 3 *(of arith)* chukua. 4 *(arch)* **~ forth** (*creature*) zaa; toa matunda. **~ forward** 1 onyesha. 2 *(of meeting etc)* wahisha, tanguliza. 3 *(bookkeeping)* peleka mbele. **~ in** 1 anzisha. 2 leta faida, zaa, zalisha. 3 tumia. 4 toa uamuzi mahakamani. **~ into** anzisha ~ *into force/effect* anza kutekeleza ~ *into contempt* dharaulisha. **~ off** 1 okoa. 2 fanikisha *he brought it off* amefaulu. **~ on** 1 sababisha. 2 stawisha, saidia. **~ out** 1 sababisha kuonekana. 2 toa, anzisha. 3 *(of a book)* chapisha. 4 *(of workers)* sababisha kugoma. **~ over** geuza mawazo/mtazamo. **~ round** 1 amsha, tia mtu fahamu (baada ya kupoteza fahamu). 2 geuza. 3 ~ (**to**) elekeza. **~ through** 1 *(in illness)* ponya; *(naut)* simamisha. 2 *see* **~ round(1). ~ together** leta pamoja, funganisha, kutanisha *chance brought us together* tulikutana kwa bahati. **~ under** 1 tiisha. 2 jumlisha, weka pamoja. **~ up** 1 lea; funza. 2 tapika. 3 taja. 4 *(mil)* ~ *up the rear* peleka mbele tokea mwisho. 5 *(court)* leta mahakamani. 6 ~(**against**) *(usu pass)* kabili, tumiwa dhidi ya.

**one's breath** nong'ona.

**belt** n 1 mkanda, mshipi, ukanda *fasten the ~* funga mkanda. **hit below the ~** fanya faulo/ kosa. tighten one's kaza mkanda, vumilia shida, jinyima. 2 *(Geog)* ukanda, safu, mstari, eneo ~ *of trees* safu au mstari wa miti. **green-~** n ukanda/eneo la mashamba. **maize ~** n eneo/ukanda wa mahindi. 3 mkanda duara. **fan-~** n mkanda wa feni. **conveyor ~** mkanda wa mizigo. **~ -line** n barabara au reli inayozunguka mji vt 1 funga mkanda. 2 chapa kwa mkanda; *(colloq)* zibua kwa masumbwi. **~ing n** mcharazo *give a good ~ing* charaza barabara. 3 **~ along** *(colloq)* chapuka. 4 **~ out** amba kwa makelele. 5 **~ up** *(sl)* nyamaza.

**bemoan** vt *(poet)* lilia, sikitikia, huzunikia, ombolezea.

**bemuse** vt fadhaisha, shangaza. **~d** adj -liofadhaishwa, -lioshangazwa, -enye fadhaa, -enye kuchanganyikiwa.

**bench** n 1 benchi, fomu, ubao wa kukalia, kiti kirefu, *(of stone)* ufunga. ~ **mark** n alama teule. **back ~es n** viti vya wabunge wasio na wadhifa. **cross ~es n** viti vya wabunge huru. **front ~es n** viti vya wabunge wenye wadhifa. ~ **seat** n *(in a car)* kiti cha watu wawili au zaidi. 2 **the B~** n majaji, mahakimu; kiti au ofisi ya jaji; mahakama. **King's ~** n Mahakama (ya Kiingereza). **raise to the ~** fanya hakimu/askofu. ~ **warrant** n

**bend**

hati ya hakimu. 3 meza ya kazi (ya seremala n.k.), meza ndefu ya kufanyia kazi. vt *to ~ a player* kumtoa mchezaji nje, kumpumzisha mchezaji.

**bend** n 1 mzingo, kuruba, kona. **round the ~** kichaa. 2 *(in a rope)* fundo. 3 **the ~s** n maumivu (ya maungo yatokanayo na kuibuka haraka baada ya kupiga mbizi). vt,vi 1 pinda, kunja, zinga. ~ **the knee (to)** *(rhet)* inama, sali. **on ~ed knees** *(liter)* (kwa) kupiga magoti; katika ibada. ~ **a rule** *colloq)* legeza kanuni/sheria pinda sheria. 2 inama; nepa, nesa *branches bent under the weight of leaves* matawi yalinesa kwa uzito wa majani. 3 *(direct)* elekeza, ongoza (akili, macho n.k.) *~ one's mind to one's work* elekeza akili zote kazini. 4 **be bent on** dhamiria, nuia,

**brink** n ukingo, kando *be on the ~ of* -wa kando ya, -wa karibu kabisa (na hatari) *the ~ of death* chungulia kaburi. **~manship** n tabia ya kupenda kucheza na hatari hadi karibu kabisa.

**briquette** n tofali (lililotengenezwa kwa mavumbi ya mkaa kwa ajili ya kuchoma).

**brisk** adj 1 *(of persons, movement)*

-changamfu, -epesi ( wa mwendo)

**broad**

~ *walk* kutembea haraka. 2 *(of weather)* -nayochangamsha; enye ubaridi na upepo kiasi. **~ly** adv. **~ness** n.

**brisket** n. kidari.

**bristle** n 1 *(of animals)* unywele, laika. 2 *(of brush)* uywele mfupi tena mgumu; ufumwele, utembo. vi 1 (*of hair*) **~ up** simama (kwa hofu). 2 *(fig)* kasirika, pandwa hamaki. 3 **~ with** onyesha (hasira); jaa tele *this job ~s with difficulties* kazi hii imejaa matatizo. **bristly** adj.

**Britain** n Uingereza. **British adj** -a

Uingereza, -a Kiingereza. n Mwingereza. **Britisher** n *(US)* Mwingereza. **Briton** n raia wa Uingereza, Mwingereza.

**brittle** adj -gumu lakini epesi

kuvunjika (kama chungu n.k.) *(fig) He has a ~ temper* yu mwepesi kukasirika. **~ness** n.

**broach**[1] n 1 *(arch)* waya wa kuchomea mshikaki. 2 ncha: mnara uliochongoka juu. 3 msharasi.

**broach**[2] vt 1 fungua (chupa); toboa

(kasiki) na tia mrija ndani yake ili kutoa mvinyo nje. 2 fanya kitu kijulikane kwa mara ya kwanza. 3 *(fig)* anzisha mazungumzo (ya mada fulani).

**broach**[3] vi,vt *(naut)* **~ to** enda joshi/

kwa upande.

jibidiisha. 5 ~ **somebody to** fanya asalimu amri; tiisha. 6 inika, funga. ~ **sail** funga tanga. **bent** adj danganyifu; ovu; kichaa.

**beneath** adv 1 chini ya. 2 -siostahili *he is ~ contempt* ni mtu duni, wa kudharauliwa *it is ~ him* haimfai kufanya.

**benedick** n mwanamume aliyeoa karibuni.

**Benedictine** n 1 Benediktini (mtawa), mbenediktini. 2 kileo cha kibenediktini.

**benediction** n baraka, dua (hasa baada ya ibada).

**benefaction** n ufadhili, fadhila, jamala, sadaka.**benefactor n** mfadhili, mtenda mema. **benefice** *n* wakfu. **beneficence n** ukarimu, upaji, wema. **beneficent** adj -karimu, -paji -ema, -fadhili.

**beneficial adj** -a kufaa, -a msaada,

-enye manufaa. **benefit** n 1 faida, msaada, fadhila. **the benefit of the doubt** -totia hatiani kwa kukosa. **benefit performance/concert/match** onyesho la hisani *public benefit* manufaa ya umma. 2 wema, upendeleo, manufaa. 3 ruzuku,

**berth**

posho. vi,vt fadhili, nufaisha, faa, faidi. **beneficiary** n mnufaishwa, mfadhiliwa.

**benevolence** n ukarimu, wema.

**benevolent** adj 1 -karimu, -saidizi. 2 -a kukirimu. **benevolent to/towards** karimu, saidizi kwa. **benevotently** adv.

**benighted** adj *(liter or old use)*- 1 -a kuchwelewa, ingiwa giza *we were ~* tulichelewa hadi usiku. 2 *(unenlightened)* -jinga, -shenzi, -siojua mambo.

**benign** adj 1 *(of persons)* -ema, -pole.

2 (*of disease)* hafifu, -epesi, -sio hatari. 3 *(of soil, climate)* -a kufaa, -anana. **~ity** n wema. **~ly** adv **~ant** adj *(formal)* -ema, fadhili. **~antly** adv.

**broad**[1] adj 1 pana. 2 -nayoshika eneo kubwa mno, -enye kuenea mahali pakubwa mno. ~ **plains** n nyanda. 3 kabisa. ~ **daylight** n kweupe kabisa. ~ **hint** n dokezo dhahiri/la wazi. 4 -a jumla. **in ~ outline** kwa jumla. 5 *(of the mind and ideas)* -pana, -nayokubali mawazo ya wengine. **a ~minded person** mtu anayekubali kusikiliza mawazo ya wenzake japo si lazima akubaliane nayo *a man of ~ views* mtu mvumilivu mwenye kuheshimu mawazo ya wengine. 6 *(of speech)* -enye lafudhi/mkazo unaoonyesha wazi athari za kimazingira (zinazoathiri kisanifu). 7 (*phrase*)

**broad**

**It's as ~ as it is long** hakuna tofauti, ni mamoja. 8 *(compounds)* **~ beans** n maharage. **~en** *vt,* vi **~(out)** panuka; panua. **~-sheet** n laha: karatasi pana lililochapwa au kuandikwa upande mmoja tu. **~ly** adv. **~ness n.**

**broad**[2] n 1 sehemu iliyo pana (ya kitu

fulani). 2 *(US slang)* mwanamke.

**broadcast** vt,vi 1 tawanya, eneza (k.m. habari, taarifa) pande zote kwa redio au televisheni. 2 zungumza, imba n.k. kwa njia ya redio au televisheni *the President will ~ this evening* Rais atazungumza kwa njia ya redio/televisheni leo jioni. 3 tangaza. 4 panda mbegu kwa kuzitawanya. n 1 tangazo, kipindi cha redio/ televisheni). 2 **~er** n mtangazaji. **~ing** *n,adj*.

**broadside n** 1 ubavu wa meli juu ya maji. 2 shambulio la mizinga yote ya upande wa manowari. 3 *(fig)* shambulio kali la maneno. 4 karatasi pana. adv **~ on (to)** kwa kuelekeza upande mmoja katika sehemu au lengo fulani. **~ sword** n upanga wa bapa. **~ ways adv** kwa kuelekea upana.

**brocade n** 1 hariri ya kimashariki iliyotariziwa. 2 nguo yoyote iliyo na taraza. **~d** adj.

**broccoli** n brokoli: aina ya mboga za majani zilizomo katika spishi ya kabichi ambazo maua yake huliwa.

**brochure n** brosha: kijitabu chenye

**bent** n kipaji, uwezo wa mtu *she has*

*a ~ for sewing* ana uwezo mkubwa wa kushona.

**benumb** vt *(arch)* tia ganzi, fifisha, poozesha. **~ed** adj -fa ganzi, pooza.

**benzine** n benzini.

**bequeath** vt 1 **~ to** rithisha. 2 *(fig)* achia *traditions ~ed to us* mila tulizoachiwa. **~al** n urithisho. **bequest** n wasia, urithi, mapokeo.

**berate** vt karipia, kemea.

**bereave** vt (**of**) 1 ondolea, twalia, tolea. **~ of hope** ondolea matumaini. 2 *(of death)* fiwa, acha katika hali ya ukiwa, nyang'anya. **~d** n. **the ~d** mfiwa, wafiwa. **~ment** n 1 (tendo au hali ya) kufiwa. 2 msiba.

**bereft** *v see* **bereave**.

**beret** n bereti: aina ya kofia.

**berg** n *see* **iceberg.**

**beri-beri** n beriberi (ugonjwa uletwao na ukosefu wa vitamini $B_1$ mwilini).

**berry** n 1 tunda dogo lolote (kama forosadi, fuu, kunazi). 2 mbegu au kokwa ya tunda k.m buni.

**berserk** adj **go ~** pagawa.

**berth** n 1 kitanda (ndani ya meli, treni, ndege au gari). 2 *(in a port)* bandari: mahali pa meli kutia nanga na kukaa gatini. *(fig)* **give a wide ~ to** epa,

**beryl**

ambaa kwa usalama, jiepusha na. 3 *(colloq)* mgodi, kazi *find a snug ~* pata mgodi/kazi/rahisi. vt 1 funga gati. 2 tafuta malazi (melini n.k.)

**beryl** n kito (aghalabu cha ahdhari).

**beseech** vt sihi, omba sana. **~ing** adj -enye kuomba. **~ingly** adv.

**beset** vt 1 zunguka na kushambulia. 2 zonga,

maelezo mafupi ya kimatangazo.

**brogue** n buti: kiatu kigumu cha ngozi

chenye wayo mnene na mgumu.

**broil**[1] n ugomvi, mzozo.

**broil**[2] vt,vi banika; *(fig)* -wa na joto kali; chemka *a ~ing day* siku yenye joto kali. **~er** n 1 kuku wa nyama. 2 siku yenye joto kali. 3 mgomvi.

**broke** vt *see* **break** *(sl)* **stony/flat/dead~** adj bila fedha, -liofilisika, -liowamba kabisa.

**broken** adj -liovunjika, -liokatika.

**~ marriage n** ndoa iliyovunjika *~spirit* moyo uliovunjika. 2 (*of*

**brothel**

*languages*) -baya, -bovu, -sio fasaha *~ English* Kiingereza kibovu/ kisicho fasaha. **~man** n mtu aliyekatishwa tamaa kabisa. **~ ground** n ardhi isiyo sawasawa. **~ hearted** adj -enye huzuni nyingi, -enye majonzi.

**broker** n 1 wakala. 2 dalali. **~age** n 1 ushuru wa dalali. 2 kazi au uanzishaji wa udalali.

**brolly** n *(colloq)* mwavuli.

**bromide** n 1 bromidi: dawa ya kutuliza. 2 *(colloq)* maneno mwanana. 3 mtu mchoshi.

**bronchus** n kikoromeo. **bronchial** adj. **bronchitis** n mkamba.

**bronco** n *(US)* farasi asiyefunzwa utii. **bronze** n shaba (nyeusi); rangi ya

shaba (nyeusi). vt tia shaba nyeusi adj -a shaba nyeusi; -enye rangi ya shaba. **~d** adj -liobadilika rangi (kuwa kama shaba) kutokana na jua. **~age n** enzi ya shaba.

**brooch** n bruki, bruchi, bronki,

bizimu.

**brood** n makinda/vifaranga yalioanguliwa pamoja; vitoto vya wanyama wengine vilivyoanguliwa kwa pamoja; *(joc)* kundi la

sumbua. **~ting sin** n tatizo la kudumu.

**beside** prep *(by side of)* kando ya, karibu ya/na ~ *the lake* kando/ karibu ya/na ziwa *he is fat ~ me* yeye ni mnene akilinganishwa nami. **be ~ oneself with joy** zuzuliwa na furaha.

**besides** *adv*, prep aidha, vilevile,

tena, zaidi ya hayo, licha ya hayo. **~nothing** siyo zaidi ya.

**besiege** vt 1 zingira (mji) vitani; zunguka, husuru. 2 **~ with** songa sana, songa pande zote *(fig) ~d with requests* ombwa na watu wengi mara nyingi. **~r** n.

**besmear vt ~ with** pakaza kote. **besmirch** vt chafua; *(fig)* chafua jina.

**besom** n ufagio uliotengenezwa kwa

fito na kufungwa katika kishikio kirefu.

**besotted** adj **~ by/with** pumbazwa (na ulevi, mapenzi, furaha nyingi n.k.).

**besought** *v see* **beseech**.

**bespangled** adj -liopambwa kwa zari.

**bespattered** *pred adj.* **~ with**

-liochafuliwa kwa kurushiwa matope, maji, mafuta; -liojaa madoa.

**bespeak vt** 1 agiza mapema, omba kabla. 2 ashiria, -wa ishara ya. 3 hutubia. 4 agiza (vifaa) adj -liofanywa kwa maagizo. **bespoke tailor/shoe maker** fundi wa kupima.

**bespectacled** adj -enye miwani, -enye kuvaa miwani.

**best**[1] adj *(independent superl) see* **good**, 1 bora kabisa, aali, -ema sana, -ote *the ~ student in the class* mwanafunzi bora kabisa darasani. **the ~ part of** takriban, sehemu kubwa kabisa ya *the ~ thing to do* jambo litakaloweza kuleta mapato

**best**

maridhawa *make the ~use of* tumia jambo

watoto. **~-hen** n koo la kuku. **~-mare** n farasi jike. vi 1 *(of birds)* atamia. 2 **~ (over/on)** *(fig)* waza sana, fikiri sana, tafakari. **~y** adj *(of hens)* -nayo kokoreka; *(fig) (of persons)* -lio kanyaga chechele. **~er** n koo la kuku.

**brook**[1] vt vumilia, stahimili *the matter*

*~s no delay* mambo hayastahimiliki.

**brook**[2] n kijito cha maji baridi. **~let** n kijito kidogo.

**broom** n 1 ufagio. *(fig)* **new ~** n kiongozi mpya (mwenye kurekebishamaovu aliyoyakuta). **iron ~** n fagio la chuma. 2 *(bot)* mfagio. **~stick** n mpini wa ufagio.

**broomcorn** n *(bot)* jamii ya mmea wamtama.

**broth n** mchuzi wa nyama *(fig) a ~ of a boy* mvulana mzuri.

**brothel** n danguro.

**brother**

**brother** n 1 ndugu mume, ndugu (wa tumbo moja) *older ~* kaka *husband's ~* shemeji, mwamu *~'s wife* wifi; shemeji *younger ~* mdogo wa (wa kiume) *mother's ~* mjomba. 2 *(rel)* mtawa, bruda. 3 *(int)* mwenzi. **~-in-law** n shemeji, mlamu, mwamu/muamu. **~liness** n undugu. **~ly** adj -a ndugu, -a kidugu.

**brouhaha** n ghasia, makelele.

**brow** n 1 nyusi. 2 paji *knit the ~s* kunja uso. 3 *(poet)* uso wa kilima, ukingo wa mteremko mkali.

**browbeat** vt onea, ogofya. **~ somebody into doing something** lazimisha mtu kufanya jambo.

**brown** adj hudhurungi, -a kahawia.

**light ~** adj -a kahawia nyepesi *dark ~* -a kahawia iliyoiva. **~ shirts** n wanazi: wanachama wa chama cha Nazi. **in a ~ study** katika hali ya kufikiri sana (hata kusahau vingine), -liozama katika mawazo. **~ paper** n karatasi ya kaki ya kufungia vitu *~ bread* mkate (wa unga usiokobolewa) kahawia. **~ed off** *(slang)* -liochoshwa, -lioudhika. n 1 rangi

fulani kwa ufanisi (mkubwa). **put one's ~ foot foward** kazana, fanya chapuchapu. **with the ~ will** kwa nia njema kabisa. **~ man** msimamizi wa bwana harusi.

**best**[2] adv *(independent superl see* **well, better)** 1 vizuri kabisa *she was the ~ dressed woman in town* alikuwa mwanamke mvaa vizuri kabisa mjini. **as ~one may/can** kadiri inavyowezekana, kwa namna inavyowezekana. **think ~** amua njia bora kabisa *do as you think* ~ fanya kwa namna unavyoona ni bora. 2 kabisa, sana, kuliko *he is the ~ hated man in the village* yeye ni mtu anayechukiwa sana kijijini. **~seller n** kitabu kinachouzwa sana *his new novel is one of the season's ~ sellers* riwaya yake ni kitabu kinachouzwa sana msimu huu. 3 **had ~** -yapasa, afadhali *you had ~ come home early* afadhali urudi nyumbani mapema.

**best**[3] n *(pron.) (independent superl see* **better**) 1 watu wenye uwezo, hadhi au sifa; -wabora *he is the ~ in his profession* ana uwezo mkubwa kuliko wote katika kazi yake *we are the ~ of friends* sisi ni marafiki sana. 2 kitu, hali, mazingira, tendo bora. **be at one's ~** kuwa katika hali, afya njema. **be all for the ~** kuwa na matokeo mema mwisho (ingawaje mwanzoni hapakuwa na matazamio mema). **do something all for the ~** tenda jambo kwa nia njema (ingawa huenda isionekane hivyo). **be/dress in one's (Sunday) ~** valia nguo nzuri kabisa. **(even) at the ~ of times** (hata) pale mambo yanapoitika. **have/get the ~of it/of the quarrel deal/bargain** shinda, nufaika, faidi. **have/get the ~ of everything** faidi kila kitu. **with the ~** na mtu yeyote yule. **with the ~ of intentions** kwa nia njema kabisa. **do one's ~/the ~ one can** fanya liwezekanalo. **make the ~of a bad**

**best**

**job/business** jitahidi dhidi ya vikwazo. *make the ~ of one's way home* rudi haraka nyumbani licha ya matatizo. **make the ~ of things** ridhika (hata kama mambo hayaridhishi). **to the ~ of my knowledge** kadiri nijuavyo.

**best** vt *(colloq)* shinda.

**bestial** adj -a kihayawani, -a kinyama, -a kuchukiza. -a kikatili. **~ly** adv kikatili. **~ity** n ya kahawia. **~s out** n kufifia kwa mwanga wa umeme. **~stone** n jiwe la mchanga.

**brownie** n 1 kijini kidogo kisemwacho kuwa chafanya kazi ya kusaidia kazi za nyumbani. 2 **B~ (Guide)** skauti mdogo wa kike.

**browse vi,vt** 1 tafuna majani. 2 jilisha, chunga (kama wafanyavyo wanyama wala majani). 3 soma soma, pitiapitia kitabu, gazeti, n.k. bila lengo maalumu. n 1 malisho (majani laini, n.k.). 2 hali ya kuchunga mnyama.

**bruin n** *(fairy tales)* dubu (hasa

katika hadithi za watoto).

**bruise vi** vilia *he ~s easily* anavilia

kwa urahisi. n vilio la damu, alama ya pigo. **~r** n *(sl)* bondia apigaye ngumi kikatili.

**bruit** n 1 *(arch)* uvumi, mnong'ono.

2 sauti nyingi zisizo za kawaida zisikikazo (katika uchunguzi wa kiganga) katika mwili wa binadamu.

**bubbly**

*vt* eneza uvumi, vumisha.

**brunch** n *(colloq)* chakula cha saa tano asubuhi badala ya kifungua kinywa na chakula cha mchana.

**brunette** n mtu (hasa kijana wa kike)

mwenye nywele nyeusi na ngozi nyeusi kidogo adj -enye rangi ya kahawia au nyeusi.

**brunt** n 1 pigo kuu, nguvu kubwa,

mshtuko mkubwa. 2 sehemu kubwa.

**brush** n 1 burashi, ufagio *tooth* ~ mswaki. 2 kichaka. 3 mkia wa mbweha. 4 usafishaji kwa kutumia burashi. 5 pambano kali la muda mfupi. vt 1 piga burashi; fagia, pangusa, sugua. 2 **~ up** safisha kwa burashi; jikumbusha (masomo). **~ something aside/away** puuza. **~ somebody/something off** ondoa, fukuza, kataa. **~ down** safisha kwa burashi. **~ out** fagia (chumba). chambua kwa

1 unyama, tendo la kikatili, uhayawani. **commit ~ity** tenda ukatili. 2 ingilia mnyama.

**bestiary** n makusanyiko ya hadithi za wanyama za maadili.

**bestir** vt **~ oneself** jishughulisha, changamka.

**bestow** vt 1 tawaza, weka katika wadhifa. 2 **~ on/upon** toa, pa zawadi/msaada *~ a favour on somebody* fadhili, kirimu *~ ones's hand on somebody* olewa. **~ al** n.

**bestrew** vt **~ (with)** *(poet)* tawanya, tapanya. **~ed** adj -liotawanyika.

**bestride** vt kaa/simama magamaga.

**bet** n 1 dau; mapatano ya kupinga au kuwekeana. 2 fedha au kitu kilichowekwa kwa mapatano hayo. vt pinga, wekeana dau, pingana. **~ter** n mweka dau.

**beta** n beta (herufi ya pili ya alfabeti ya Kigiriki). **~ rays** n miali ya beta.

**betake** vt **~ oneself** endea.

**betel** n 1 tambuu. 2 mtambuu. 3 majani ya tambuu.

**bethink** vt **~ oneself of** jikumbusha *~ oneself to do* jishauri kufanya jambo.

**betide** vt pata. **woe ~ you** msiba

ukupate, ole wako.

**betoken** vt *(arch)* wa dalili ya, ashiria. **betook** *v see* **betake**.

**betray** vt 1 saliti, haini, danganya, ghilibu. 2 **~ (to)** fichua siri. 3 onyesha dhahiri, fichua. 4 toa ishara, onyesha. **~al** n usaliti. **~er** n msaliti, haini.

**betroth** vt *(old formal use)* funga

uchumba. **~al** n uchumba; ndoa. **~ed** adj.

**bevy**

**better**[1] (*see* **good**) adj 1 bora, zuri

(zaidi); aula, -a kufaa zaidi. **~ than one's**

kitana. **~ over** tia (rangi n.k.) kwa burashi. vi

**~ by/ ~ past** pita upesi sana. **~ wood** n kichaka. **~-work** n ufundi wa kupiga rangi mtindo wa kuchora picha ya rangi. *my coat needs a ~* koti langu linahitaji kupigwa brashi.

**brusque** adj 1 -a ghafla na fupi. 2

-kali; -siyo na adabu; -a kukatiza. **~ness** n.

**brutal** adj katili, -a kinyama, -a kihayawani. **~ity** n. **~ize** vt fanya kuwa katili; geuza hayawani. **~ly** adv.**brute** adj -a kinyama, katili. **~ force** n 1 mabavu, ubabe. 2 upumbavu. n 1 mnyama, hayawani. 2 mtu mbaya, baa, katili. **brutish** adj. **brutishness** n.

**bubble** n 1 kiputo: tone la hewa katika

kioevu, povu. 2 kisoimara: kitu ambacho hakina uimara wa aina yoyote; kisothabiti: kitu kisicho na ukweli wa aina yoyote. 3 sauti ya mbubujiko. 4 **~ tube** n pimamaji. 5 **~gum** n ubani, chingamu. vi 1 toa povu. 2 umuka. 3 chemka, toa kiputo. **~ over** furika, fura (kwa furaha, hasira n.k.).

**bubbly** adj 1 -lojaa viputo. 2 bashasha.

**bubo**

*n* shampeni.

**bubo** n mtoki: uvimbe manenani/kwapani. **~nic adj** -enye mitoki. **~ic plague** n tauni.

**buccaneer n** 1 haramia wa bahari. 2

jambazi.

**buck** n 1 dume (la wanyama jamii ya

paa, mbuzi, sungura, n.k.). 2 kifaa cha kuchezea sarakasi. 3 egemeo la mti wakati wa kupasua mbao. 4 mnyama aina ya paa (hupatikana zaidi Afrika Kusini). 5 *(colloq)* mtu wa miraba minne. 6 *(US)* dola; *(arch)* kijana maridadi. **~ fever** n homa ya kutetemeka; wasiwasi unaomwingia mtu anapokabiliwa na jambo geni (k.m. anapoanza madaraka mapya anapokumbana na tatizo gumu n.k.). vi 1 *(of horse/mule)* ruka hewani na kutua chini kwa kutanguliza miguu ya mbele huku kichwa kimeinama. 2 enda au

**word** bora kuliko matarajio. **do (something) against one's ~ judgement** fanya jambo shingo upande. **no ~than** ni hayo hayo. **the ~ part of** sehemu bora/kubwa zaidi. **see ~ days** -wana maisha bora zaidi. **one's ~ feelings** utu bora, idili. **his ~ half** *(colloq)* mkewe. 2 ahueni, afadhali, nafuu. **be ~ off without** -wa na furaha zaidi bila ya **know ~** -wa mweledi zaidi; kataa jambo (kwa kujua kwamba halina ukweli). **but I know ~** lakini najua sana (kuwa si kweli). **think (all) the ~ of somebody** enzi sana, heshimu sana. **think ~ of something** ghairi, fikiri tena (dhidi). **had ~** (ni) bora/vyema.

**better**[2] n **one's ~s** wakubwa wetu, watu wenye busara. **get the ~ of somebody or something** shinda, fanikiwa. **for ~ (or) for worse** kwa mema na mabaya, kwa vyovyote vile.

**better**[3] vt 1 fanya vyema zaidi *strivingto be ~ of* kujitahidi kupata kilicho bora. 2 shinda. ~ **oneself** jiendeleza (kiuchumi, kielimu, kicheo) zaidi. ~ **ment** n maendeleo, hali bora.

**better**[4] n *see* **bet**.

**between** prep baina (ya), kati (ya). ~ **ourselves** kati yetu wenyewe *I rushed ~ them* nilijitoma kati yao adv **(in)** ~ katikati (ya). **few and far** ~ moja moja, chache na zilizotawanyika. ~*n* **a go** ~ mshenga. **come/stand** ~ tenganisha. **little to choose ~ them** hakuna tafauti. ~ **and between** katikati, si hiki wala kile.

**bevel** n matemo, ukingo wa ubao

*(for carpentry)* piga ukingo wa ubao. **~-gear** n gia ya matemo, gia ya terebesha.

**beverage n** *(formal)* kinywaji chochote

isipokuwa maji.

**bevy** n 1 *(of people)* umati. 2 (*of animals*) kundi.

**bewail**

**bewail** vt *(poet)* lilia, omboleza, sikitikia.

**beware** vt,vi ~ **(of)** angalia, -wa

simama ghafla kwa mtikisiko au mshtuko. 3 gonga au gongana na kitu kwa ghafla. **pass the** ~ kwepa wajibu. ~ **up** 1 fanya haraka. 2 tia moyo. ~ **skin** n ngozi laini (k.m. ya paa/mbuzi) inayotumika kutengenezea glovu, mikoba n.k.). ~ **short** n aina ya risasi. ~ **tooth** n jino lililotokeza.

**bucket**$_1$ n 1 ndoo. *(sl)* **kick the** ~ aga dunia. **~-shop** n *(sl)* mwuza tikiti za kusafiria (agh. kwa ndege) kwa bei iliyopunguzwa. 2 **~ful** n ndoo tele.

**bucket**[2] vt 1 *(of horse)* endesha shoti. 2 *(of rain)* nyesha kwa nguvu.

**buckhound** n mbwa mwinda.

**buckle** n kishikizo, bakoli; bizimu.

*vt,vi* 1 ~ **(on)** funga kwa bakoli. 2 *(of shoe, belt, etc)* funga (kwa namna fulani). 3 ~ **to/down to** anza (kazi) kwa nguvu. 4 *(of metal work, etc)* pinda, pindika, kunjamana kwa sababu ya joto.

**buckler** n ngao ndogo, kikingio.

**buckram** n kitani nzito (namna ya

kitambaa kigumu) kinachotumika kujalidi vitabu.

**bucksaw n** msumeno (agh wa kutumiwa na watu wawili).

**buckshee** bure, bila malipo.

**buffer**

**buckwheat** n nafaka inayofanana na ngano.

**bucolic** adj 1 -a mashambani, kishamba. 2 -a wachungaji. n *(pl)* mashairi yaelezayo maisha ya vijijini/mashambani.

**bud** n 1 jicho (la ua), tumba. 2 chipukizi, kichomoza. 3 kizizi mbegu. **nip in the** ~ komesha upesi mwanzoni (mwa shauri n.k.). vi, *vt (-dd-)* chomoza, chipuka, mea, kua. **~ding adj. ~ding artist** n msanii chipukizi.

**Buddhism n** Ubudha. **buddhist** n

macho, tahadhari,-wa na hadhari ~ *lest you fall* angalia usije ukaanguka.

**bewilder** vt kanganya, tatiza. **~ment** n mkanganyiko, utatanishi.**~ed** adj -lio kanganyik(iw)a. **~ing** adj tatanishi.

**bewitch** vt 1 roga, fanyia uchawi,

sihiri. 2 *(fascinate)* pagaza, duwaza. **~ing** adj. **~ingly** adv.

**beyond** adv ng'ambo ya pili (ya), upande wa pili (wa), mbele ya *the forest and fields* ~ msitu na mashamba upande wa pili prep 1 mbele (ya). 2 kupita kiasi. ~ **measure** kupita (kadiri). 3 -wa nje.; kushinda, kupita *it is* ~ *his powers* iko nje ya uwezo wake ~*belief* isiyosadikika ~ *recall* -siokumbukika ~ *recovery* -sioponyeka, isiyopatikana tena ~ *compare* -siolinganishika. ~ **all reasonable doubt** bila shaka yoyote. 4 ila, isipokuwa *she has nothing* ~ *her beauty* hana zaidi ya/ila uzuri wake n pasipojulikana, ahera *the back of* ~ mahali pa mbali sana.

**bhang** n bangi.

**bi-** *pref* -enye vitu viwili, -a kugawika kwa mbili, -a mbili, -a njia mbili.

**bias** n *(dress-making)* mshazari. **cut on the** ~ kata mshazari. 2 upendeleo, upendelevu *have a* ~ *towards* pendelea. **~(s)ed** adj,adv -a chuki, baguzi vi athiri.

**bib n** bibu: kitambaa cha mtoto afungwacho shingoni alapo. *(fig)* **put on one's best ~ and tucker** vaa nguo nzuri, toka.

**Bible n** Biblia. **biblical** adj.

**bibliography** n bibliografia. **bibliographer** n mwandishi wa bibliografia. **bibliographic (al)** adj.

**bibulous adj** -levi, -a kupenda ulevi.

**bicameral** adj -enye mabunge mawili (k.m. Uingereza, House of Commons na House of Lords).

**bicarbonate** n *(chem)* bikabonati.

mfuasi wa Budha.

**buddy** n 1 *(sl)* ndugu, rafiki. 2 *(as*

*address)* yakhe.

**budge** vi,vt 1 jongea, sogea, enda,

mudu *it won't* ~ haijongei hata kidogo *I can't* ~ *it* siwezi kuijongeza. 2 *(fig)* badili (mawazo).

**budget** n 1 bajeti. 2 *(arch) (bundle)*

kipeto (cha nyaraka, hati n.k.). vi **~ for** wekea bajeti. **~ary** adj -a bajeti.

**buff** n 1 ngozi nene, imara na laini. 2

bila nguo, uchi. **in the ~** uchi, bila nguo. **stripped to the ~**uchi wa nyama. 3 rangi ya kimanjano. 4 *(colloq US)* shabiki. vt ng'arisha.

**buffalo** n nyati, mbogo.

**buffer** n 1 bafa: kifaa kitumiwacho

katika kupunguza athari ya nguvu ya msukumo wakati gari inapogonga kitu. **~ zone n** eneo la amani. 2 kinga: kitu au mtu anayemkinga mtu mwingine au kitu kingine kisipate mshtuko. 3 *(sl)* **old ~** n mtu aliyepitwa na wakati au mjinga. 4 sehemu ya hifadhi ya muda (hasa katika kompyuta). ~ **state** *n* taifa kati: taifa dogo lisilopendelea upande wowote ambalo liko kati ya mataifa mawili yaelekeayo kuchukiana. **~stock** n akiba: hifadhi ya kitu inayonunuliwa wakati bei ni nafuu na kuwekwa ili itumiwe wakati bei yake itakapokuwa ghali. vt 1 punguza mshtuko; punguza athari ya mgongano. 2 zuia kupata maumivu.

**buffet**

**buffet**[1] n *1* bafe: kaunta ya kuuzia

vyakula au vinywaji (k.m. katika treni). 2 kabati ya kuonyeshea vyombo vya kauri. 3 chakula ambacho kimewekwa kwenye meza ili walaji wajihudumie wenyewe. 4 mgahawa ambamo walaji hujihudumia wenyewe.

**buffet**[2] n 1 konde: pigo la mkono. 2

~ **of soda** n magadi.

**big**

**bicentenary** n 1 miaka mia mbili. 2 sikukuu ya kuadhimisha miaka mia mbili.
**bicentennial** *adj*, n.

**bicephalous** adj -enye vichwa viwili. **biceps** n musuli za mkono.

**bicker** vt bishanabishana, gombanagombana.

**bicuspid** *n* sagego.

**bicyclist** n *see* **bicycle**.

**bid**[1] *vt*, vi *(arch or lit)* 1 ambia *do as you are ~den* fanya unavyoambiwa. 2 takia ~ *farewell* takia heri, aga. 3 alika *the ~den guests* wageni walioalikwa. **~ding** n amri. **~dable** adj -tiifu.

**bid**[2] *vt*, vi 1 (**for**) (**on**) zabuni. 2 (**against**) shindana na (katika kuzabuni). 3 tafuta, jaribu kupata *politicians ~ for support* wanasiasa wanatafuta kuungwa mkono. 4 **~** (**fair to**) elekea. **today ~s fair to be fine** leo yaelekea kuwa nzuri. 5 *(of cards)* otea, arifia. n 1 zabuni. 2 jaribio *the army made a ~ for power* jeshi lilijaribu kutwaa madaraka. **~der** n mzabuni.

**bide** vt *(lit arch)* ngoja, subiri. **~ one's time** subiri wakati mzuri.

**bidet** n *(Fr)* chambio. **biennial** adj -a miaka miwili; -a kila

mwaka wa pili. **~ly** adv.

**bier** n tusi; kilili cha jeneza.

**biff** n (*sl*) konde, mdukuo. vt piga

makonde.

**bifocal** adj -enye lenzi mbili. **~s** n

miwani yenye lenzi mbili (ya kuwezesha kuona mbali na karibu).

**bifurcate** vi, vt *(of roads, rivers etc)* fanya panda. **~d** adj -a panda, -a ncha mbili.
**bifurcation** n panda.

kitu kipigacho kwa nguvu kubwa. vt 1 piga kwa nguvu. 2 gongagonga juu ya kitu. 3 tumia vibaya; fanyia ukatili. 4 **~ (about)** rusha kwa nguvu toka upande mmoja hadi mwingine (k.m. katika ndege au treni).

**buffoon n** 1 mchekeshaji, mpumbavu. 2 mtu mpumbavu mwenye fujo na makelele. vi chekesha, jipumbaza. **~ery** n upuuzi, upumbavu; uchekeshaji.

**bug** n 1 mdudu. **bed** ~ n kunguni. 2 *(esp. US)* kijidudu. 3 *(sl)* **big ~** n mtu mashuhuri, mwenye cheo kikubwa, kizito, bwana mkubwa. 4 *(colloq)* virusi, chembe-maradhi. 5 *(sl)* ubovu, kasoro. 6 kinasasauti (kilichofichwa cha kusikilizia au kunasia mazungumzo ya siri). vi 1 *(colloq)* tumia kinasasauti kusikilizia siri. 2 *(US sl)* chukiza, udhi adj -enye kunguni (au wadudu wengine wa aina yake).

**bugaboo n** 1 usumbufu. 2 chanzo chawoga/hasira.

**bugbear** n kitu kinachoogopwa/ kisichopendwa (kinachofikirika tu).

**bugger** n 1 *(leg)* mlawati, *(sl)* basha,

mende. 2 *silly* ~ mjinga. 3 **~y** n ulawiti. vt 1 lawiti. 2 **~ up** haribu kitu (hasa kutokana na ujuzi mdogo). 3 **~ off** ondoka, ambaa, toka. ~ **about** fanya kijinga, sumbua.

**buggy** n kigari (cha farasi cha magurudumu mawili).

**bugle** n tarumbeta ndogo, buruji. vi piga baragumu/tarumbeta.

**build** vt 1 jenga, ~ *a house* jenga nyumba. 2 unda. 3 anzisha na kuendeleza kitu. 4 fanya kitu kiongezeke polepole. 5 **~ in** jengea ndani ya kitu kingine. 6 **~ up** ongeza; ongezeka polepole; jaa majengo *built up areas* maeneo yaliyojaa majengo. 7 **~ upon/on** tegemea, tumia kama msingi. n 1 umbo *a man of powerful ~* mtu mwenye umbo la nguvu. 2 uumbaji n **~ing** n 1 ujenzi *~ing materials* vifaa vya ujenzi. 2 jengo. 3 *(naut)* uundaji. **~up** n 1 ujengekaji, ongezeko. 2 kitu kitokanacho na ujengaji au uundaji. **~er** *n,adj* -liojengeka *a well built person* mtu mwenye

**big** adj 1 kubwa *a~ house* nyumba

kubwa. ~ **shot/wig** n kizito, bwana mkubwa. ~ **words** n majivuno. **talk** ~ jidai, jisifu. ~ **hearted** adj -karimu sana. **get/grow too ~ for one's boots** vimba kichwa. **think** ~ -wa na mipango mikubwa. ~ **game** n wanyama (wakubwa) wa porini (k.v. tembo, simba n.k.). ~ **head** n mtu anayejivuna sana. **have ~ ideas** taka makuu. 2 maarufu *he's a ~ name* yeye ni maarufu. 3 -enye mimba pevu. ~**ness** n.

**bigamy** n *(leg)* kosa (katika nchi kadhaa) la kuwa na wake/waume wawili. **bigamist** n. **bigamous** adj.

**bight n** 1 kitanzi. 2 *(bay)* ghuba

**bigot** n mtu mwenye kushikilia itikadi yake, mlokole: mtu anayeng'ang'ania mawazo au imani yake kupita kiasi ~**ed** adj. ~ **ry** n.

**bijou** n *(Fr)* kito, jiwe la thamani adj -dogo na -a fahari.

**bike n vi** *see* **bicycle**.

**bikini** n bikini: aina ya vazi la kike la kuogelea lenye vipande viwili.

**bilabial** adj *(phon)* -a midomo.

**bilateral** adj -a pande mbili ~*symmetry* uenzipacha ~ *agreement* mapatano kati ya pande mbili (k.m. nchi mbili). ~**ly** adv. **ism n** sera ya kusisitiza mapatano kati ya nchi mbili (si zaidi).

**bile n** 1 nyongo. 2 *(ill humour)* chuki, hasira. ~ **duct n** kineli cha nyongo. **bilious** adj -a nyongo; -epesi wa kukasirika, -enye hasira. **biliousness** n.

**bilge** n 1 *(naut)* banduru *rest on its ~s* inika dau. 2 *(sl) (nonsense)* upuuzi; takataka *talk ~* ongea upuuzi.

**bilharzia** n kichocho.

**bilingual** adj -enye kusema lugha mbili (hasa kutoka utotoni), -a lugha mbili.

**bilk** vt danganya/kwepa kulipa.

**bill**[1] n 1 hati ya madai ya fedha, bili. **foot the** umbo zuri.

**bulb n** 1 tunguu. 2 balbu, glopu. ~**ous** adj.

**bulbul** n shore, teleka.

**bulge** n 1 uvimbe, mtokezo (wa mviringo juu ya uso wa kitu hasa kutokana na kanieneo iliyoko chini yake). 2 ongezeko (la ghafla na la muda) katika namba au ujazo. vi 1 tokeza, vimba, benuka, fanya mgongo. 2 panuka, ongezeka ghafla, jaa. 3 **bulging** adj .

**bulk** n 1 wingi, ukubwa. 2 *(chief*

*part)* sehemu iliyo kubwa ya. 3 (*cargo*) jumla ya shehena *load in ~* pakia shehena zilizofunguka *sell in ~* uza kwa mafungu; uza kwa jumla. **break ~** toa shehena. vi,vt -wa kubwa~ *large* -wa muhimu. 2 weka yote pamoja. ~**y** adj.

**bulkhead** n *(of ship or aeroplane)*

kiambaza cha kukingama; ukuta unaotenga sehemu mbili.

**bull**[1] n 1 fahali, ng'ombe dume. 2 dume la mnyama mkubwa kama tembo au nyangumi. **take the ~ by the horns** jasiri, kabili kwa ujasiri. 3 mlanguzi, katika soko la hisa. 4 ~ **fight** n mchezo wa kupigana na ng'ombe. vi 1 songa mbele kwa nguvu. 2 jaribu kupandisha bei adj -a kidumedume, -a kufanana na dume la ng'ombe. ~**shit** n mavi! upuuzi! ~ **head** n 1 bakarikichwa (samaki). 2 *(sl)* mjinga. ~ **headed** adj -kakamizi. ~**ock** n 1 fahali

**bull**

mdogo. 2 maksai. ~**-ring** n uwanja wa mchezo wa ng'ombe. ~**s-eye** n 1 katikati kabisa (hasa ya shabaha). 2 dirisha la mviringo.

**bull**[2] *(RC)* amri/tangazo la Papa.

**bulldoze** vt 1 sawazisha ardhi kwa buldoza. 2 lazimisha, shurutisha (mtu kufanya jambo). ~ **r** n buldoza.

**bullet** n risasi ( ya bunduki). ~ **headed** adj 1 -enye kichwa cha mviringo. ~ **-proof** adj -siopenya risasi.

~ lipa gharama zote. 2 *(US)* noti ya benki. ~ **fold** n pochi ya fedha. 3 *(leg)* mswada. 4 tangazo, ilani. **fit/fill the** ~ faa sana. ~ **of fare** menu: orodha ya vyakula hotelini. ~ **board** n bango la kuwekea matangazo. 5 cheti cha idhini. ~ **of lading** n hati ya mizigo (melini). **clean** ~ **of health** cheti cha kuthibitisha afya. ~**of rights** n sheria ya haki za binadamu. vt 1 andikia bili. 2 tangaza.

**bill**[2] **n** 1 mdomo wa ndege (mgumu na

**bind**

uliochongoka). 2 *(geog)* fungu, rasi vi *(of birds)* busu. ~ **and coo** *(of lovers)* busiana na nong'onezana.

**bill**[3] n (*also* ~ **hook**) mundu.

**billet** n 1 nyumba ya kupanga (kwa

wanajeshi tu). 2 *(colloq)* kazi, cheo. vt (**on**) pangisha nyumba za kukaa (za watu binafsi).

**billet-doux** n *(pl) (Fr)* barua ya

mapenzi.

**billhook** n *see* **bill**[3].

**billiards n** biliadi: aina ya mchezo wakugonganisha mipira midogo kwenye meza maalumu. ~ **table** n meza ya biliadi. ~ **room** n chumba cha biliadi. ~ **player** n mcheza biliadi. ~ **ball** n mpira wa biliadi. ~ **cloth** n kitambaa cha biliadi.

**billion n** bilioni (katika mfumo wa

Amerika na Ufaransa mamilioni elfu, katika Uingereza mamilioni milioni).

**billow n** wimbi kubwa. *(pl) (poet)*

~**s** n bahari. vi jongea kama wimbi. ~**y** adj -enye mawimbi, -a kama mawimbi.

**billy** n 1 (*esp in Australia*) kopo la

kupikia (linalotumiwa kama birika).

**billy-goat** n beberu.

**billy-(h)o** n *(old sl)* **like** ~ sana *he ran like* ~

**bulletin** n taarifa rasmi ya habari.

**bullion** n kinoo au mkuo wa dhahabu au fedha.

**bully**[1] n 1 mwonevu, mkatili, dhalimu, mkandamizaji. 2 kuwadi (atongozaye wanawake kwa ajili ya wengine); mtu anayetetea malaya na kuwawekea kifua. 3 mpigo wa fimbo mbili mara tatu ili kuanza mchezo wa hoki. vt onea, dhulumu, tisha.

**bully**[2] adj *(sl)* -zuri. **it's ~ for you!**

oyee!

**bully**[3] n (*usu* ~**-beef**) nyama ya kopo.
**bulrush** n aina ya unyasi. ~ **millet**

*n* uwimbi.

**bulwark** n 1 boma, (hasa la ardhi). 2 *(fig)* kinga, ngao, kizuizi. 3 ukuta mdogo wa kuzungusha sitaha ya merikebu; ukingo wa mbavu za meli utokezao juu. 4 *(of small boat)* manjali *(of boat)* talibisi.

**bum**[1] n *(colloq)* matako.

**bum**[2] n *(colloq)* mdoezi, ombaomba.

~ **around** gaagaa, dusa. ~ **rap** n kifungo cha uonevu. ~**'s rush** kufukuza kwa nguvu. vi 1 doea, dusa. 2 ishi kikupe. ~**mer** n *(US)* 1 lofa, mkunguni; mvivu. 2 kitu kisicho na thamani. 3 hali mbaya isiyopendeza aihisiyo mtu.

**bumble-bee** n nyukibambi, nyuki

manyoya.

**bumble** vi 1 vuma. 2 tapatapa. **bumboat** n 1 mashua ya kupeleka posho.

**bump** vi,vt 1 gonga, gongana na, kumbana na *I have ~ed my head* nimejigonga kichwa. ~ **along** gonga.

**bunk**

2 ruka; rusha/rushwa. ~ **off** *(sl)* ua. ~ **into** kutana na (kwa bahati). ~ **up** pandisha, ongeza. ~**y** adj. n 1 pigo kama kwamba vitu viwili vimegongana. 2 mgongano, chubuko. 3 uvimbe. 4 *~s in the road* matuta ya

alikimbia sana.

**biltong** n *(of meat)* mtanda.

**bimonthly** adj,adv 1 (-a) kila miezi

miwili. 2 (-a) mara mbili kwa mwezi.

**bin n** pipa, kilindo: chombo cha kuhifadhia nafaka, vyakula, takataka n.k. *dust/litter* ~ pipa la takataka.

**binary adj** -a jozi ~ *operation* tendo

jozi ~ *expansion* ufafanuzi jozi.

**bind** vi,vt 1 **(up)** funga. 2 *(of books)*

jalidi. 3 gandisha,unganisha. 4 *(constipate)* funga choo. 5 **(over)** tia sharti, shurutisha, pasisha. ~ **oneself to do something** ahidi kufanya. 6 **(on)** *(old sl)* lalamalalama. 7 *(gram)* ambatisha, funga. **~er** n 1 mjalidi; mashine ya kujalidi. 2 jalada jepesi la kuwekea

**binge**

magazeti. 3 dutu ya kugandishia (k.m.lami). **~ery** n kitengo cha ujalidi. **~ing** adj -a lazima kutiiwa/kufuatwa *a ~ing agreement* makubaliano ya kubana n jalada.

**binge** n *(sl)* ulevi.

**bingo** n aina ya mchezo wa kamari.

**binnacle** n *(naut)* sanduku la dira

melini.

**binocular(s)** n *(pl)* darubini.

**binomial** n *(maths)* vipeo: iliyoundwa

na namba mbili zilizounganishwa na alama za (+) (-) (k.m $x_2$ - 4)

**bio** *pref* bio, -a kuhusu uhai.

**biochemistry** n biokemia.

**biodegradable** adj -a kuweza kuvundishwa na bakteria.

barabarani. **~er** n 1 dafrau; bamba. 2 kikombe kilichojazwa divai pomoni. 3 kitu kilichopo kwa wingi sana ~ *harvest* mavuno makubwa mno. **~er** adj -tele. **~er to ~er** adv msongamano wa magari.

**bumpkin** n mjinga, zuzu,

mshamba; mshenzi.

**bumptious adj** -enye kiburi/

majivuno/makelele; -a kujitokeza. **~ly** adv. **~ness** n.

**bun** n 1 mkate mdogo wa mviringo

namna ya keki, andazi. 2 **have a ~ in the oven** -wa na mimba. 3 *(of woman's hair)* fundo la nywele za kusokotwa kisogoni.

**bunch** n 1 kicha cha matunda, mkungu ~ *of bananas* mkungu wa ndizi. 2 *(informal)* kikundi cha watu. vi,vt songana, fungamana, kunjamana; kusanya, funga pamoja, tunga pamoja (k.m. shada la maua).

**bundle** n kifurushi, kipeto, fungu,

kitita, mzigo. vt 1 funga vitu vingi kwa pamoja. 2 tupa/weka bila mpango; tumbukiza. 3 ~ **out/off** ondosha kwa haraka/kwa fujo, tupatupa. ~ **up** tupa ovyo; vaa nguo nyingi ili kujikinga na baridi.

**bung** n 1 kizibo au kifuniko (kilichotengenezwa kutokana na raba, plastiki n.k.). 2 *(of nose)*. **~ed up** -liojaa makamasi. vt 1 ziba. 2 tupa hewani.

**bungalow n** nyumba isiyo na ghorofa. **bungle** vt 1 vuruga, boronga. 2 fuja,

tia fujo, chafua. 3 fanya kazi ovyo ovyo. **~r** n.

**bunion n** kivimbe (hasa cha kidole

gumba cha mguu).

**bunk**[1] n kitanda (chembamba kilichofungwa kwenye ukuta wa chumba melini au katika treni).

**bunk**

**biography** n wasifu: kitabu kinachoelezea maisha ya mtu. **biographer** n mwandika wasifu. **biographic(al)** adj -a kuhusu wasifu.

**biology** n biolojia, elimu viumbe. **biologist** n mwana biolojia. **biological** adj -a biolojia. **biological warfare** n vita vya kutumia bakteria haribifu.

**biomass** n jumla yote au uzito wa viumbe hai katika eneo au ujazo.

**bionic** adj -enye viungo bandia; -a kizimwi/kishetani

**biosphere** n sehemu ya dunia ambapo uhai wawezekana kuwepo.

**bipartisan** adj -a vyama viwili (vya

siasa).

**bipartite adj** -a sehemu mbili, -a

pande mbili ~ *agreement* makubaliano ya pande mbili.

**biped**[1] n mnyama mwenye miguu miwili adj -enye miguu miwili (kama mtu, ndege n.k.).

**biped**[2] adj *(zool)* kiumbe mwenye

miguu miwili.

**biplane** n ndege yenye mabawa mawili kila upande.

**birch** n 1 *bot* mbetula. 2 *(twigs)* (*also* - **rod**) fimbo za kutolea adhabu. vt adhibu kwa kuchapa fimbo.

**bird n** 1 ndege, nyuni ~*s of a feather* watu wa tabia moja. **~s of a feather flock together** *(prov)* Waswahili wa

**bistro**

Pemba hujuana kwa vilemba. **a ~'s eye view** mtazamo kutoka juu (angani), mtazamo wa jumla. **a ~ in the hand is worth two in the bush** heri kenda shika, kuliko kumi nenda uje. **early ~ n** mtu aamkaye au afikaye mapema. ~ **cage** n tundu la ndege. ~ **watcher** n mpenda kuangalia ndege. ~ **lime** n ulimbo. ~ **fancier** n mpenda ndege (hasa anayewafuga). **~call** n

~ **beds** jozi ya vitanda vilivyobebana (viwiliviwili). vi *(US)* 1 lala; chukua kitanda katika meli au treni.

**bunk**[2] vi toroka, toweka haraka

haraka.

**bunk**[3] *abbr. of* **bunkum**

**bunker** n 1 ghala ya mkaa au fueli melini. 2 *(mil)* handaki la kudumu. 3 *(of golf)* tuta (la kuzuilia). vt 1 jaza ghala ya mkaa/fueli melini 2. *(fig)* kuwa matatizoni.

**bunkum** n upuuzi.

**bunny** n 1 (jina la kitoto la) sungura. 2 ~ **girl** n kisungura: msichana anayevalia kama sungura (anayehudumia kwenye baa).

**Bunsen** n ~ **burner** n stovu ya Bunsen ya gesi.

**bunt** n 1 sehemu ya kati ya tanga

mraba. 2 mfuko (wa mshipi wa kuvulia samaki). *vt*, vi piga/ sukuma kwa kichwa au pembe.

**bunting n** aina ya vitambaa vya rangi-rangi kwa ajili ya bendera na mapambo (kwenye barabara na majumba wakati wa sikukuu).

**buoy n** 1 boya. 2 **life** ~ n chelezo, boya au kifaa cha kuokolea maisha. vt tia boya, weka vyelezo, funga pungu. 2 ~ **up** changamsha, tia moyo; eleza mtu au kitu majini kisizame. **~ancy** n 1 uelezi. 2 *(cheerfulness)* ukunjufu, uchangamfu. 3 *(the stock market)* bei kuendelea kupanda. **~ant** adj.

**bur** n 1 kichomanguo. 2 *(fig)*

mng'ang'aniaji.

**burble** vi bwabwaja, ongea kijinga;

nong'ona.

**burbot** n 1 gadidi, mkunga wa

majibaridi. 2 kambare mamba, kamongo.

**burden** n. 1 mzigo (mzito). **beast of** ~ n

**gloat** vi ~ **(over something)** angalia (kwa wivu/uchoyo/ubaya/husuda); chekelea/cheka (kwa bezo/inda). ~**ingly** adv.

**globe** n 1 tufe, mviringo. **the** ~ dunia. 2 ramani ya tufe. 3 bakuli la mviringo la kioo.~-**fish** n bunju.

**glow**

~-**trot** vi zunguka dunia, safiri nchi nyingi. ~-**trotter** n msafiri duniani, mtembezi sana. **global** adj -a ulimwengu; -a jumla. **globally** adv. **globule** n tone. **globular** adj -enye umbo la tufe, -enye umbo la tone.

**glockenspiel** n marimba ya chuma.

**gloom** n 1 utusitusi. 2 *(sorrow)* huzuni, majonzi, ghamu, sononeko *cast a ~ over* tia ghamu, sonenesha, huzunisha. ~**y** adj 1 -a gizagiza. 2 -a huzuni,-a ghamu -zito *become ~y* sononeka, kuwa na huzuni *see the ~y side of things* ona ubaya tu.

**glory** n 1 sifa kuu, adhama. 2 uzuri. 3 fahari *the glories of Zimbabwe* fahari za Zimbabwe. 4 hali ya kuwa tukufu; utukufu (wa Mungu na malaika) *G ~ to God in the highest* Utukufu kwa Mungu juu. 5 raha ya mbinguni *go to ~* fariki dunia. ~-**hole n** chumba/dawati lenye vikorokoro vi jivunia, furahi. **glorify** vt tukuza; adhimisha, faharisha, kuza. **glorification** n. **glorious** adj 1 adhimu. 2 -a kuleta sifa kuu. 3 *(colloq)* -a kupendeza; -a kufurahisha *have a glorious time* furahi sana. 4 *(ironic)* -ubaya sana *it's a glorious mess!* ni fujo tupu! **gloriously** adv.

**gloss**[1] n 1 mng'ao, king'aa uwongo. ~ **paint** n rangi inayong'aa. 2 sura (danganyifu). vt ~ **over** sitiri, funika. ~**y** adj. ~**iness** n.

**gloss**[2] n maelezo, ufafanuzi. vt,vi fasiri, fafanua. ~**ary** n sherehe, faharasa.

**glottis** n koo. **glottal** adj -a koo/glota. **glottal stop** sauti ya koo/glota.

**glove** n glavu. **be hand in ~ with** kuwa chanda na pete na. **fit like a ~** kaa sawasawa. **handle somebody without ~s** bishana vikali/bila huruma *handle with kid ~s* shughulikia kwa hadhari sana. ~

**guess** vt,vi 1 ~ **(at)** kisia, bahatisha

*I should ~ your age as* kwa kukisia/ kubahatisha umri wako ni. 2 *(think)* ona, dhani *I ~ you got it wrong (US colloq)* nadhani umekosea. n dhanio, kisio. **it is any body's ~** hakuna mtu mwenye hakika. **at a ~** kwa kubahatisha. **make a lucky ~** bunia, bahatisha *your ~ is as good as mine* ni vigumu kukisia. **by ~** kwa kubahatisha. ~**timate** *(modern colloq)* n kubahatisha kwa kukisia na kufikiri. ~ **work** n kazi ya kubahatisha.

**guest** n mgeni. ~ **room** n chumba cha wageni. ~ **of honour** n mgeni wa heshima. ~ **house** n nyumba ya wageni. ~ **night** n usiku wa karamu (ya wageni wa klabu). **paying ~** n mgeni alipaye kodi ya malazi na chakula (kwenye nyumba ya mtu).

**guffaw** n kicheko kikubwa. vt angua kicheko.

**guide** n *(of a person or instruction)*

1 kiongozi. **Girl G~** n skauti wa kike *teacher's guide* kiongozi cha mwalimu *railway ~* kiongozi cha safari za gari moshi. 2 kiashirio, kishawishi. ~**lines** n mwongozo (agh. kutoka kwa wenye madaraka). 3 ~ **book** n kitabu cha kuongoza

**guild**

wageni/wasafiri. 4 kielekezi. ~**d missile** n kometi inayoongozwa. vt ongoza, elekeza, onyesha njia. **guidance** n 1 kuongoza; kuongozwa; uongozi *for your guidance* kwa mwongozo wako. 2 ushauri(kwa kazi).

**guild** n chama, ushirika (wa watu wenye matakwa au shughuli za namna moja). ~ **socialism** n mfumo wa kuongoza kiwanda kwa baraza la wanachama.

**guilder** n gilda (sarafu ya Uholanzi).

**guile** n hila, ujanja *get it by ~* pata kwa ujanja. ~**less** adj. ~**ful** adj.

**guillotine** n gilotini: bamba la kukata kichwa (kwa wahalifu Ufaransa); kisu cha kukatia makaratasi; *(in parliament)* ukatishaji mjadala (wa kupinga mswada). vt kata (kwa

**compartment n** kidawati/kishubaka garini.

**glow** vi 1 ng'aa, waka (bila kutoa ndimi za moto). 2 *(fig)* waka; chachawa, sisimka ~ *with pride* sisimka kwa fahari n mng'aro *the* ~

**glower**

*of the sky at sunset* mng'aro wa mbingu wakati wa magharibi. **~-worm** n kimulimuli. **~ing** adj -a kung'ara; *(fig)* -enye shauku. **~ingly** adv.

**glower** vi **~ (at)** kunja uso, tazama

kwa hasira au kwa kutisha. **~ingly** adv.

**glucose** n glukosi.

**glue** n gundi. vt **1 ~ (to)** ganda; gandisha, natisha (kwa gundi) ~ *up a broken object* unga kwa gundi kitu kilichovunjika. 2 kazia, ambatana, ganda *his eyes were ~d to the picture* alikodolea macho picha *Mary is always ~d to her mother* Mary anamganda mama yake, habanduki kwa mama yake. **~y** adj.

**glum** adj -enye masikitiko, -enye uzito wa moyo/jitimai. **~ly** adv. **~ness** n.

**glut** vt **~ (with)** 1 sheheneza, furisha, jaza sana. 2 kula mno; shiba kupita kiasi. n furiko, ulevi. **~ton** n 1 mlafi. 2 mpenzi mkubwa wa kitu fulani *a ~ ton for work* mpenda kazi sana. **~ tonous** adj lafi. **~ ton ously** adv. **~tony** n ulafi.

**gluten** n protini inayobaki baada ya

kutoa wanga. **glutinous** adj -a kunata.

**glycerine** *(US* **glycerin***)* n gliserini.

**gnarled** adj *(of tree trunk)* -enye vifundo vingi, -a kupindapinda, -a vinundunundu; *(of hands/ fingers)* -a misuli iliyokakamaa, -liofinyangika, -liovingirika.

**gnash** vt,vi *(of teeth)* kereza, saga meno.

**gnat** n aina ya visubi; *(fig)* jambo dogo linaloudhi. **strain at a ~** sita kwa jambo dogo.

bamba/kisu) kichwa, karatasi.

**guilt** n hatia. **~less** adj -tokuwa na hatia; -safi *~less of robbery* -siokuwa na hatia ya ujambazi. **~y** adj. **~y (of)** 1 -liofanya kosa *plead ~y of an offence* kiri kosa. 2 -enye hatia, -enye kuonekana na hatia *~y look* -enye uso wa hatia *look ~y* onekana kuwa na hatia *~y conscience* hisia ya hatia, majisuto *be found ~y* onekana na hatia *find ~y* ona/patwa na hatia. **~y or not ~y** una makosa au huna.

**guinea** n gini (sarafu ya zamani ya

dhahabu yenye thamani ya shilingi ishirini na moja) **~-corn** n mtama. **~-fowl** n kanga; *(crested)* kororo; chepeo. **~-pig** n 1 nungubandia (agh. hutumiwa kwa majaribio). 2 mjaribiwa.

**guise** n 1 *(old use)* mtindo wa vazi. 2 **in/under the ~ of** kwa kusingizia, kwa kutumia/kujifanya; -enye umbo la.

**guitar;guitor** n gita.

**gulch** n *(US)* bonde jembamba.

**gulf** n 1 ghuba. **Persian ~ n** Ghuba ya Uajemi. 2 *(cavity)* shimo kubwa; korongo refu; *(fig)* tofauti kubwa bainishi.

**gull**[1] n shakwe.

gun

**gull**[2] n *(simpleton)* mjinga, zuzu, mshamba. vt danganya, ghilibu, laghai. **~ibility** n. **~ible adj** -enye kudanganywa.

**gullet** n umio; koo.

**gully** mvo, korongo. **~ hole** n mfereji wa maji machafu, mtaro.

**gulp** vt,vi **~ (down)** gugumia (maji,

chakula); meza kwa pupa, bwia. ~ **back/down tears** n zuia machozi.

**gum**[1] n ufizi wa meno, sine. **~boil** n jipu la ufizi.

**gum**[2] n 1 sandarusi; gundi, ulimbo.

**gnaw** vt,vi 1 ~ **(at)** tafuna; guguna, ng'wenya *the rats ~ed a basket* panya waliguguna kapu. 2 ~ **(at)** *(of feelings)* tesa, sumbua, udhi.

**gnome** n *(in tales)* kizimwi (kinachoishi chini ya ardhi na kulinda dafina) *the ~s of Zurich* wenye mabenki Uswisi.

**gnu** n kongoni.

**go** vi 1 ~ **(from to)** -enda, ondoka *she*

**go**

*will ~ to Arusha* atakwenda Arusha *let them ~* waache waondoke. ~ **away** nenda zako *all hope has gone* matumaini yote yameondoka. 2 kaa, -wa mahali pake pa kawaida *where does the book go?* kitabu kinakaa wapi?; ingia (ndani ya). 3 ~ **(from/ to)** fika, fikia *the river ~es to the ocean* mto huu hufika baharini *the differences between the friends ~es back a long way* kutoelewana kwa hawa marafiki wawili ni kwa muda mrefu. ~ **a long way** *(last)* dumu *he makes his wages ~ a long way* hutumia mshahara wake kwa uangalifu; *(endure) (colloq)* -wa kiasi cha kuvumilika. ~ **a long way/far towards doing something** changia, saidia. ~ **(very) far** dumu; *(of a person, future tense)* fanikiwa. ~ **too far** vuka mpaka, zidi *you've ~ne too far!* umezidi. ~ **(any) further** pita/kiwango fulani *I've ~ne as far as I can in this job I can't ~ any further* nimefikia kikomo changu katika kazi hii. ~ **as/so far as to do something** thubutu. **as far as it ~es** kwa kiasi fulani. *His views are valid as far as they ~* hoja zake ni za msingi kwa kiasi fulani. ~ **to great lengths/ trouble (to do something)** jitahidi/hangaika sana; -wa mwangalifu kufanya jambo vizuri. ~ **as low/high as** *(of a price)* shuka/panda hadi, fikia kiwango fulani. ~ **one better (than somebody)** fanya vizuri zaidi (kuliko mtu mwingine). 4 ~ **on a journey/trip/outing** safiri, fanya safari. ~ **for a walk/swim** enda kutembea/kuogelea. ~ *walking* tembea. 5 *(in the pattern ~ prep n)* enda (mahali palipodhamiriwa). ~ **to school** enda shule. ~ **to church** enda kanisani. ~ **to sea** -wa baharia. 6 ~**to somebody** -wa mali ya mtu, rithiwa, gawiwa, enda kwa *when the man died his property went to his grand children* mtu yule

2 *chewing* ~ ubani. 3 (*also* ~ **tree**) mkalitusi. **up a ~ tree** *(sl)* kwa shida sana. ~ **boot** n buti ya mpira. ~ **shoe** n *(US)* raba; *(sl)* mpelelezi. vt gandisha, tia gundi, paka gundi. ~**my** adj.

**gum**[3] n *(esp. n England) (in oaths etc)* Mungu.

**gumption** n *(colloq)* akili, busara.

**gun** n 1 bunduki. **be going great ~s**

endelea vizuri sana. **blow great ~s of the wind** vuma kwa nguvu sana. **stand/stick to one's ~s** shikilia msimamo wako *(be) sure as a ~* (-wa na) hakika kabisa. ~ **barrel** n mtutu. ~ **boat** n manowari ndogo inayobeba mizinga. ~ **boat diplomacy** n *(fig)* diplomasia ya vitisho. ~ **cap** n fataki. ~ **carriage** n gari la mzinga. ~ **cotton** n baruti ya pamba iliyolowekwa kwenye asidi. ~ **fire** n mlio/mapigo ya bunduki/mzinga. ~ **man** n jambazi. ~**metal** n mchanganyiko wa madini ya shaba na bati au zinki. ~ **powder** n baruti. ~ **room** n *(in a warship)* chumba cha maofisa wa ngazi za chini. ~ **running** n magendo ya silaha. ~ **runner** n mwendesha/mfanya magendo ya silaha. ~ **shot** n mpigo wa bunduki; masafa ya bunduki. ~ **smith** n mfua bunduki. 2 mwindaji. 3 **big** ~ n *(colloq)* mtu maarufu au mwenye madaraka makubwa, mheshimiwa. vt ~ **somebody (down)** piga mtu risasi. ~**ner** n

**gunny**

mpiga mizinga; *(in the navy)* ofisa msimamizi wa silaha. ~**nery** n utengenezaji/utumiaji wa mizinga.

**gunny** n gunia.

**gunwale** n ukingo wa juu wa meli/mashua.

**gurgle** vi bubujika; sukutua; gugumia. n mbubujiko wa maji.

**guru** n guru: mwalimu wa dini wa Kihindu; *(colloq)* mwalimu au mtu mashuhuri anayeheshimiwa.

**gush** vi 1 *(of water)* foka, mwagika. 2 *(talk too much)* bubujika, zungumza kwa shauku. n *(outburst)* bubujiko; kufoka. ~**er** n kisima cha

alipokufa mali yake iligawiwa/ ilirithiwa na wajukuu zake *the gold medal went to Bayi* medali ya dhahabu ilienda kwa Bayi. 7 -wa *he went red with rage* aliwiva kwa hasira *he will ~ mad* atakuwa kichaa. **~ broke** ishiwa fedha; -tokuwa na fedha. **~ flat** *(of liquid)* -tokuwa na gesi. **~ native** iga maisha ya wenyeji. **~ put** *(colloq of machines)* haribika *(fig) my project has gone put* mradi wangu umeharibika. **~ scot-free/ unchallenged/unpunished** -toadhibiwa, -topingwa. 8 fanya kazi, enda *my watch is not ~ing* saa yangu haiendi, haifanyi kazi. **a ~ing concern** n shughuli hai iliyostawi *I've been ~ ing all day* nimekuwa nikifanya kazi siku nzima. 9 zoea, -wa katika hali fulani (kila mara) *you need not ~ armed while in town* huhitaji kuwa na silaha unapokuwa mjini *she is six months ~ne* ana mimba ya miezi sita. 10 *(after How)* endelea *How's the work ~ing?* Kazi inaendeleaje? *His plans are ~ing well* mipango yake inaendelea vizuri. **~ easy (on/with somebody/ something)** -tokuwa mkali, fanyia uungwana; wa mwangalifu; -wa mpole *~ easy asteaste!* **~ slow** *(of traffic)* sota, enda pole pole; *(of workers in factories etc)* fanya mgomo baridi. **~ slow** n mgomo baridi. **be ~ing strong** endelea kusitawi, -wa na

nguvu bado *Born in 1900 but still ~ing strong* alizaliwa 1900 lakini bado ana nguvu. 11 tumia, fanya kazi kwa *this car ~es by petrol* gari hili linatumia petroli. 12 *(in progressive tense only)* patikana *that's the best house ~ing* hii ndiyo nyumba bora inayopatikana. 13 **~ (to somebody) for** uzwa kwa bei (fulani) *the radio went cheap* radio iliuzwa kwa bei rahisi. 14 **~ on/in** *(of money)* tumika kwa *half my income ~es on food* nusu ya pato langu hutumika kwa



chakula. 15 telekezwa, potea *his sight is ~ing* uwezo wake wa kuona unapotea. 16 semekana, sadikiwa *the story ~es that....* inasemekana kuwa... 17 kwa wastani, kwa jumla, ilivyo. **as people ~** watu walivyo kwa wastani *one hundred and fifty for a button is not bad as things ~ today* bei ya shilingi mia moja na hamsini kwa kifungo kimoja sio mbaya sana ukifikiria jinsi bei ya vitu ilivyo

mafuta yanayofoka. **~ing** adj **~ingly** adv.

**gusset** n upapi wa nguo, kijambia.

**gust** n dharuba (ya ghafla); mvua, moto n.k. wa ghafla *(fig) a ~ of passion* fumuko la hamaki, hasira,huba. **~y** adj.

**gustation** n *(formal)* kuonja.

**gusto** n kufurahia kufanya jambo fulani *eat with ~* kula kwa kufurahia.

**gut** n 1 *(colloq)* matumbo; utumbo. **hate somebody's ~s** chukia mtu mno. 2 *(pl) (colloq)* yaliyomo (katika kitu/jambo fulani) *his speech had no ~s* hotuba yake haikuwa na lolote (la maana). 3 *(pl) (colloq)* ujasiri: *he has no ~s* yu mwoga. 4 uzi wa utumbo (utumikao kwa kutengenezea zeze n.k.). vt 1 *(remove ~s)* tumbua. 2 *(destroy)* teketeza *a house ~ted by fire* nyumba iliyoteketezwa kwa moto. **~less** adj -oga.

**gutta-percha** n (aina ya) mpira.

**gutter**[1] n 1 mchirizi, mfereji; mlizamu. 2 **the ~** n *(fig)* ufukara, ukata *thelanguage of the ~* lugha ya matusi *take the child out of the ~* toa mtoto kwenye ufukara. **the ~ press** n magazeti ya matusi na kashifa. **~snipe** n msikwao.

**gutter**[2] vi *(of a candle)* waka kwa

vipindi (hata nta kutiririka upande mmoja).

**guttural** adj *(of sounds)* -a kooni.

**guv'nor** n bosi *see* **governor**.

**guy**[1] n 1 *(sl)*jamaa. vt dhihaki; fanya/



onyesha sanamu ya mtu (kwa lengo la kubeza, kuchoma moto n.k.). 2 sanamu (inayovalishwa na kuchomwa moto siku ya Novemba 5 Uingereza). 3 mtu aliyevaa kiajabuajabu; kinyago.

**guy**[2] *(also* **~rope)** n kamba ya kukazia/ kuinulia hema n.k.

**guzzle** vt,vi la/ nywa kwa pupa. **~r** n. **gybe**

siku hizi. 18 anguka, poromoka, angamia *first the roof and then the walls went in the storm* paa liling'oka kwanza kisha kuta ziliporomoka *she is far gone* yu mahututi; *(colloq)* yu mwenda wazimu. **let oneself ~** jifurahisha. 19 -fa *he has gone* amekufa. **dead and ~ne** amekufa na kuzikwa. 20 amuliwa *The election went in his favour* alishinda uchaguzi. 21 *(various phrases)* **~ it** tenda kwa bidii; jiingiza katika ubadhirifu. **~ it alone** fanya pekee (bila msaada). 22 *(of words, tune)* pangiliwa *I'm sure of how the words ~* nina hakika jinsi maneno yanavyo pangiliwa. 23 *(colloq as informal request)* enda *~ and dust the table* nenda kafute meza *now you have ~ne and done it* (*(sl)* umeshaharibu. 24 toa mlio au sauti maalum *`Bang'went the door* mlango ulijifunga `mba'. 25 *(of competitors in a race)* anza *ready, steady ~* kuwa tayari, kaa sawasawa, anza (kukimbia) *here ~es* haya tunaanza. 26 *(to express future)* -ta *I'm ~ing to live on campus* nitaishi chuoni *we are ~ing to have rain today* huenda mvua itanyesha leo *my son is ~ing to be ten tomorrow* mwanangu atatimiza umri wa miaka kumi kesho. 27 **~ as you please** *(atrrib adv)* huru. 28 *(idiomatic uses)* **~ about** tembea, randaranda; *(of rumours, stories)* enea; *(of a ship)* badili njia. **~ about something** anza kuifanya kazi.

**go**

**please ~ about it more carefully** tafadhali ifanye kwa uangalifu zaidi. **~ about one's business** jishughulisha na mambo yako. **~ about with somebody** fuatana na, -wa na mtu mwingine mara kwa mara. **~ after/something** jaribu kupata kitu fulani. **~ against somebody** pinga *do not ~ against your employer* usipingane na mwajiri wako; elekea/tokea vibaya *the game is ~ing against them* wanaelekea kushindwa. **~ against something** enda, -wa kinyume na *it will not ~ against my tastes* haitakuwa kinyume na vionjo vyangu. **~ ahead** endelea *they are ~ ahead people* ni watu wanaopenda maendeleo *may I leave? yes ~ ahead* naweza kuondoka? ndiyo bila wasiwasi. **~ ahead n** ruhusa ya kuendelea. **~ along** endelea: *the lessons will be easy as you ~ along* masomo yatakuwa rahisi kadiri unavyoendelea. **~ along with somebody** sindikiza, fuatana na *she will ~along with her boy friend* atamsindikiza mpenzi wake; *(agree)* kubaliana na *we can't*

(*US* **jibe**) vi,vt *(naut) (of a sail or boom)* zinga, pembea toka upande mmoja wa tanga hadi wa pili.

**gymkhana** n tamasha ya michezo (agh. ya farasi, magari n.k.).

**gymnasium** (*also* **gym**) n 1 ukumbi wa michezo ya mazoezi ya viungo. 2 shule ya sekondari.

**gymnast** n mwanasarakasi. **~ics** n mazoezi ya viungo vya mwili, sarakasi. **~ic** adj.

**gynaecology; gynecology** n jinakolojia: elimuuzazi. **gynaecologist** n mwana jinakolojia. **gynaecological** adj.

**gyp**[1] n udanganyifu. vt danganya.

**gyp**[2] n **give somebody ~** *(sl)* karipia/adhibu (bila huruma); tesa.

**gypsum** n jasi.

**Gypsy** n *see* **gipsy**.

**gyrate** vi zunguka katika duara. **gyration** n mzunguko; kuzunguka. **gyratory** adj.

**gyro** *(pref)* giro (duara). **~compass** n diragiro. **~scope** n gurudumu tuzi.

*~ along with him on that argument* hatuwezi kukubaliana na yeye katika hoja ile. **~ at somebody/something** shambulia, vamia *they went at it tooth and nail/hammer and tongs* walishambuliana vikali; shughulikia kikamilifu. **~ away** ondoka. **~ away with somebody** ondoka na, chukua *she has ~ne away with my book* ameondoka na kitabu changu. **~ back** rudi; rudi nyuma *our friendship ~es back to the 1960s when we were at Makerere* urafiki wetu ulianza zamani katika miaka ya 60 tulipokuwa Makerere. **~ back on/upon** vunja (*k.m.* ahadi). **~ before (something)** tangulia. **~ behind** tafuta. **~ behind somebody's back** sengenya, fanyia mtu kitu pasipo yeye kujua. **~ beyond something** vuka mpaka, zidi *you are ~ing beyond your*

**H,h** n herufi ya nane ya alfabeti ya Kiingereza. **drop one's h's** acha kutamka /h/ katika maneno k.m. kusema *apana* badala ya hapana.

**ha** *interj lo,ha* (*when repeated in print*) (Ha! ha! Ha!) kicheko.

**habeas corpus** n (*Lat leg*) **(writ of)~** amri ya kumfikisha mfungwa kortini (hasa kuangalia uhalali wa kumfunga).

**haberdasher** n mwuzaji nguo (na vikorokoro vyake). **~y** n duka la nguo.

**habiliments** n (*liter or hum*) mavazi.

**habit** n 1 mwenendo, tabia. **be in/fall into/get into the ~ of** -wa na tabia ya. **get somebody into the ~ of** zoesha mtu tabia ya. **fall/get out of the ~ of** acha tabia ya. **make a ~ of something** zoea kufanya. 2 mazoea, desturi. **creature of ~** mtu wa mazoea. **do something out of~/from force of ~** fanya jambo kwa sababu ya mazoea/desturi. 3 *(old use)* hali (ya akili au mwili). 4 vazi la kitawa. **riding ~ n** vazi la mpanda farasi (koti na sketi). **~ual** adj 1 -a mazoea, -a desturi, -a kawaida. 2 -zoefu, -liokubuhu ~ *ual thief* mwizi mzoefu. **~ually**

ya katani au juti kama gunia). **hetero** *pref* anuwai/mbalimbali; kinyume, tafauti. **~dox** adj -enye kufuata imani tafauti na wingi wa watu. **~doxy** n. **~geneous** adj tafauti/tafauti/aina aina/mbalimbali. **~geneity** n. **~sexual** adj -a kuvutiwa na mtu wa jinsi tafauti.

**het-up** adj -liosisimkwa, -liopagawa, -liochaga.

**heuristic** adj -a nadharia ya kujifunza kwa uvumbuzi, -a kubahatisha njia ya kufumbua matatizo kwa kujaribujaribu.

**hew** vt,vi 1 ~ **down/away/off** tema,

kata. ~ **down a tree** kata mti; (*colloq*) ~ *somebody to pieces* katakata. 2 chonga *~n timber* mbao zilizochongwa. 3 pata kwa shida/juhudi kubwa ~ *out a career for oneself* jipatia kazi kwa shida na juhudi kubwa. **~er** n (*colloq*) mkata miti (*colloq*) *~ers of wood and drawers of water* watu wafanyao kazi ngumu, watwana, makabwela, wavuja jasho.

**hex** n uchawi. **put the ~ on** roga.

adv.**~uate** *vt*. **~uate somebody/ oneself to something** (ji) zoeza. **~ude** n (*formal*) desturi, mazoea. **~ue** n mtu aliyezoea kwenda mahala fulani *a ~ of Cosy Cafe* mtu aliyezoea kwenda Cosy Cafe. **~able** adj -a kukalika (na watu). **~at** n (*of plants, animals*) mazingira, makazi ya asili; nyumbani. **~ation** n 1 kukaa, kuishi *houses fit for ~ation* nyumba zinazofaa kukaliwa. 2 (*liter*) makazi; nyumba.

**hacienda** n (*in Latin American Countries*) gunda (lenye nyumba).

**hack**[1] vt,vi **~ (at)** katakata; tema. **~ing cough** n kikohozi kikavu. **~saw** n msumeno wa kukatia chuma.

**hack**[2] n 1 farasi wa kukodi. 2 mtu

**hail**

(anayepewa kazi ya kuandika iliyo ngumu na inayochusha, au ambaye anaandika kazi hafifu). vt tembea barabarani na farasi. **~ work** n kazi ya uandishi wa kutafuta pesa tu.

**hackles** n manyoya ya shingoni mwa jogoo. **have one's/get somebody's ~ up** kasirika; kasirisha; -wa tayari kupigana.

**hackney** n farasi wa kupandwa/

kukokota gari. **~ed** adj (*esp. of sayings*) -liochusha (kwa sababu ya kutumika mno).

**had** *pp of* **have**.

**haddock** n chewa mdogo.

**Hades** n (*Gk myth*) kuzimu.

**Hadj, Hajji** n Al-Haji, Haji.

**haft** n mpini.

**hag** n mchawi; ajuza mwenye sura mbaya (hasa anayedhaniwa kuwa mchawi). **~-ridden** adj anayeweweseka; anayesumbuliwa na mawazo.

**haggard** adj (*of a person, his face*) -liotambarajika, -liosawajika.

**hexagon** n pembe sita. **~al** adj.

**hey** *int* ala! we!

**hey-day** n wakati wa ushababi/ uraha/neema.

**hi** *interj halo*! mambo?

**hiatus** n ufa, pengo; pungufu. **hibernate** **vi** 1 bumbwaa (ili kupitisha majira magumu). 2 kaa bila kazi. **hibernation** n.

**hibiscus** n haibiskasi (ua jamii ya bamia).

**hiccup;hiccough** vi -wa na kwikwi. n kwikwi.

**hick** *n*, adj (*sl. deroq*) mshamba.

**hid** *pt of* **hide**[1].

**hidden** *pp of* **hide**[1].

**hide**[1] vt,vi 1 **~ (from)** jificha; ficha

kitu *the stars were hidden by the clouds* nyota zilifichwa na mawingu. 2 jificha *don't ~* usijifiche. **~ and seek** n kibe n (*US = blind*) maficho ya wapiga picha/wawindaji. **~out/away** n maficho. **hiding** n

**high**

(*used of persons*) **be in/go into hiding** enda mafichoni; jificha. **come out of hiding** toka mafichoni *hiding place* maficho.

**hide**[2] n 1 ngozi ya mnyama (iliyotengenezwa tayari kwa kuuzwa). 2 (*colloq*) ngozi ya binadamu. **save one's ~** jinusurisha (kutokana na adhabu au kipigo). **tan somebody's ~** piga mtu. **~-bound** adj -enye akili finyu; -enye kufuata/kushikilia sana sheria, mila, desturi n.k. **hiding** n kipigo *give somebody a good hiding* piga mtu barabara.

**hideous** adj hunde, -enye sura mbaya sana; -a kutisha. **~ly** adv.

**haggle** vi **~ (with somebody) about/over something)** bishana (hasa kwa ajili ya bei).

**hagiology** n hagiolojia: maandiko yanayoeleza maisha na hadithi za watakatifu.

**haha** n ua/ukuta mfupi bustanini.

**hail**[1] n 1 mvua ya mawe. **~-stone** *n*kijiwe (cha mvua ya mawe). **~ storm** n tufani ya mvua ya mawe. 2 (*fig*) wingi/mfululizo (wa matusi, ngumi n.k.). vt,vi 1 -nya mvua ya mawe. 2 **~ (something) down (on somebody)** (*of blows etc*) angushia, piga, tolea kwa nguvu na haraka *~ curses on somebody* tukana mtu sana, tolea matusi mfululizo.

**hail**[2] vt,vi 1 ita (na kusalimu, kusifia kukaribisha, n.k.) *~ a taxi* ita teksi *he was ~ed as a hero* alisifiwa kama shujaa. 2 **~ from** toka, tokea *where does the ship ~ from*? meli inatoka wapi? n salamu, wito. **~-Mary** (*rel*) Salamu Maria. **within ~** (*esp of ship*) karibu kiasi cha kuweza kusikia wito. **be ~-fellow-well-met (with somebody)** (*sometimes derog*) kunjufu (mno).

**hair** n 1 nywele; usinga; (*of beard*) ndevu; (*of hand and arm*)(ma)laika; (*pubic*) (ma)vuzi; (*of animals*) singa, manyoya *comb ~* chana nywele. **get in somebody's ~** udhi/kera mtu. **get somebody by the short ~s** (*sl*) weka mtu mkononi. **keep your ~ on** (*sl*) poa, tulia; usipandwe na mori. **let one's ~ down** (*of a woman*) achia nywele zianguke mabegani; (*fig*) jiachia (baada ya kipindi cha kubanwabanwa). **lose one's ~** pata upara; kasirika. **make one's ~ curl** *(fig)* shtua sana. **make one's ~stand on end** ogofya. **put one's ~ up** tengeneza nywele (kwa kuzifunga utosini). **split ~s** ona/ jifanya kuona/shughulikia/sisitiza tofauti ndogo sana (za maana n.k.). **~-splitting** n kuona tofauti ndogo sana; mabishano ya bure. **tear one's ~** onyesha huzuni kubwa. **not turn a ~** -toonyesha kujali/wasiwasi *to a ~* (*of describing something*) hasa, kabisa. 2 (*compounds*) **~ ('s) breadth** n chupuchupu; umbali mdogo sana (baina ya) *escape by a ~'s breadth* nusurika, ponea chupuchupu. **~-brush** n brashi ya nywele. **~-cloth** n kitambaa chenye manyoya. **~-cut** n kunyoa; (mtindo wa) kukata nywele. **~-do** n. mtindo wa kutengeneza nywele. **~-dresser** n mtengeneza nywele (k.m. msusi, kinyozi). **~-dye** n rangi

**hie** vi (*arch or joc*) enda chapuchapu.

**hierarchy** n mfumo wa ngazi/ tabaka/msonge za madaraka, utawala msonge; kundi la watu wenye mamlaka; kundi la maaskofu (nchini); uongozi wa kikasisi. **hierarchic**(**al**) adj.

**hieroglyph** n 1 hieroglifu: picha inayowakilisha neno; sauti au silabi iliyotumiwa katika maandiko ya Wamisri wa kale n.k. 2 alama ya siri isiyoeleweka. **~ics** n maandiko ya hieroglifu adj -a maandiko ya hieroglifu.

**hi-fi** *n*, adj (*colloq abbr.of*) **high fidelity** *see* **high higgle**

**higgle** vi bishana, shindania jambo. **~dy-piggledy** adj,adv -a hobela- hobela, hobelahobela n fujo.

**high** adj 1 -juu, -refu (kwa kwenda juu) *The clouds are ~ in the sky* mawingu yako juu angani *Kilimanjaro is the ~est mountain in Africa* Kilimanjaro ndio mlima mrefu kabisa barani Afrika. **~ and dry** adj (*of a ship*) -liokwama; nje ya maji; (*fig*) -liopitwa na wakati, -liotelekezwa, -liotengwa. (**do something**) **with a ~ hand** fanya jambo kwa kiburi. 2 -kuu, -a juu; muhimu. **a ~ official** n afisa wa cheo cha juu *~ society* tabaka la juu. **the Most ~** *(in the Bible*) Mungu. **~ and low** watu wa matabaka yote katika jumuia, watu wote. 3 (*of sounds*) kali; -a kidato cha juu *speak in ~ tone* ongea kwa sauti kali ya kidato cha juu. 4 -a juu; kali; kubwa. **~ prices** n bei kubwa/ya juu. **~ words** n maneno makali. **~ living** n maisha ya juu; anasa. 5 **~ time** n wakati wa kufanya jambo *it is ~ time you left* wakati wa kuondoka umewadia, afadhali ufunge virago! 6 -enye heshima, ema, adili(fu) *a girl of ~ character* msichana mwenye tabia njema. **~ ideals** n maadili mema. 7 **H~ Church** n Kanisa la Anglikana la UMCA (ambalo huwapa maaskofu na mapadri mamlaka ya kutoa sakramenti). **H~-Churchman** n muumini wa kanisa. 8 (*of food esp. meat and game*) -liovunda. 9 (*colloq*) -liolewa, -levi. 10 (*colloq*) -liolewa bangi/madawa. 11 n kiwango cha juu. **from (on)** ~ kutoka mbinguni *the income reached a new ~ this year* mapato yalifikia kiwango cha juu mwaka huu. 12 (*compounds*) **~ ball** n (*US*) pombe kali na soda au maji (ndani ya glasi ndefu). **~est bidder** n mzabuni wa juu.

(ya kupaka) nywele. **~-line** n maoteo ya nywele kwenye ngozi; (*attrib*) -embamba sana *a ~line space* nafasi nyembamba sana. **~-net** n wavu wa kufungia nywele. **~-oil** n mafuta ya nywele. **~-piece** n kipande/kibandiko (cha nywele bandia), wigi. **~-pin** n chupio (ya nywele). **~-pin bend** n kona kali hasa kwenye mwinuko mkali. **~-raising** adj -a kutisha, -a

**half**

kuogofya. **~-shirt** n shati lililoshonwa kwa kitambaa cha manyoya. **~-slide** n kibanio (cha nywele). **~-spring** n kamani, utumbo wa saa. **~ style** n mtindo

wa nywele. **~stylist** n msusi. **~-trigger** n kifyatuo cha bunduki (kinachotoa risasi hata kwa kuguswa kidogo tu). **~less** adj bila nywele; -enye upara. **~like** adj. **~y** adj -a kama nywele, -liojaa nywele. **~iness** n.

**haj** n hija: safari takatifu ya kuhiji Makka.

**hake** n aina ya chewa.

**halal** n nyama halali *~goat* nyama halali ya mbuzi.

**halberd** n mkukishoka. **~ier** n askarianayetumia mkukishoka.

**halcyon** adj -a heri ~ *days* siku za heri.

**hale** adj (*usu of old persons*) (*rare except in*) **~ and hearty** adj -enye nguvu na afya, -zima sana.

**half** n nusu ~ *of two is one* nusu ya mbili ni moja *cut in ~/into halves* kata nusu kwa nusu. **(do something) by halves** (fanya jambo) ovyoovyo. **go halves (with somebody) in something** gawana nusu kwa nusu *too clever etc. by* ~ erevu mno n.k. **one's better ~** (*colloq*) mke/mume (wa mtu) adj,adv nusu; kwa kiwango kikubwa *~-cooked* bichi -sioiva sawasawa; **~-dead** adj (*colloq*) -iliochoka kabisa, hoi. **not ~-bad** (*sl*) si mbaya, nzuri vya kutosha. **not ~** sana, haswa *he didn't ~ swear*

**~ born** adj -a uzao bora, habunion. **~boy** n (*US*) kabati refu lenye saraka. **~brow** *n*, adj (*person*) -enye (mambo) makuu (agh. hutumiwa kwa kudharau). **~ chair** n kiti kirefu cha mtoto. **~-class** adj daraja la kwanza/juu. **~ colour** n (*of complexion*) rangi nyekundu iliyokolea. **H~ Commissioner** n Balozi wa nchi ya Jumuia ya Madola katika nchi nyingine ya Jumuiya ya Madola. **~ Court** n Mahakama Kuu. **~ day n** (*only in*) ~ *days and holidays* sikukuu. **~ explosive** n baruti kali yenye mshindo mkubwa. **~ falutin** adj (*colloq*) -a mbwembwe. **~ fidelity** n. adj (*abbr.hi-fi*) (*of radios*, *records*, *tapes etc*) -enye kutoa sauti safi. **~-flier;flyer** n mtu mwenye tamaa kubwa ya kufanikiwa katika maisha. **~ flown** adj -enye makeke, -enye majisifu/ mbwembwe. **~ flying** adj (*fig*) (*of persons*) -enye tamaa sana. **~ frequency** n (*abbr. hf*) -a masafa marefu. **H~ German** n Kijerumani sanifu. **~-grade** adj -a daraja ya juu. **~-handed** adj onevu, -dhalimu. **~-handedly** adv. **~hat** *adj*, n fidhuli, -enye makuu. vt dharau, dhalilisha. **the ~ jump** n kuruka juu. **be for the ~ jump** (*sl*) stahili adhabu kali *you'll be for the ~ jump* utaipata, utakiona. **~ keyed** adj (*of sound*) kali; (*fig*) -enye mpapatiko. **~land** n milimani, uwanda wa juu. **~-level** adj (*attrib only*) (*of conferences etc*) -a ngazi ya juu. **~ life** n (a) maisha ya kisasa na ya anasa (*in W. Africa*) hailaifu: mtindo wa muziki na dansi. **~ light** n (*usu pl*) sehemu ya picha yenye kuakisi wanga; (*fig*) sehemu yenye kuvutia au kuonekana waziwazi vt sisitizia; -pa umuhimu. **~ Mass** n (*in R.C. Church*) Misa kuu. **~-minded** adj -enye msimamo, -enye maadili. **~-mindedly** adv. **~-mindedness** n. **~-necked** adj (*of a dress*) -a kukaba roho. **~-pitched** adj (*of sounds*) -kali, *(of roof)* -a paa -liochongoka. **~-powered** adj -enye juhudi, -enye nguvu nyingi. **~-pressure** n kanieneo ya juu; (*fig*) shupavu, -enye juhudi. **~-priced** adj ghali. **~ priest** n kuhani mkuu. **~-principled** adj -enye msimamo, nyofu. **~-ranking n adj** (*of officers*) -enye cheo cha juu. **~ rise** adj maghohorofa marefu. **~road** n barabara kuu, (*fig*) njia ya moja kwa moja. **H~ school** n sekondari ya juu. **the ~ seas** n bahari kuu. **~-sounding** adj (*of style*) -enye kuvutia; -a mbwembwe. **~-spirited** adj changamfu, -epesi, kunjufu; (*of a horse*) -enye kwenda mbio. **~ spot** n tukio muhimu. **~ street** n barabara kuu/muhimu (katika mji). **~ table** n meza kuu. **~ tea** n mchanganyiko wa chai na

alitukana sana *was she annoyed*? *Not* ~ alikasirika? Sana! mno! (*in compounds*) ~ **a dozen** n sita. ~ **and** ~ n kitu kilichote ngenezwa kwa nusu mbili tofauti. **~-back** n (*in football/hockey*) hafubeki. **~-baked** adj (*colloq*) -jinga; -sio na uzoefu *a ~-baked man* mtu mjinga ~ *baked ideas* mawazo ya kijinga. **~-blood** n ndugu waliochangia mzazi mmoja, ndugu

**halibut**

wa kambo. **~-breed**/**~caste** n chotara. **~-brother** n kaka wa kambo. **~-cock** adj (*of a gun*) -liofunguliwa nusu. **go off at ~-cock** (*fig*) shindwa kufanya jambo kwa sababu ya haraka. **~-hardy** adj (*of plants*) -nayohitaji kinga kutokana na jalidi. **~-hearted** adj -a shingo upande. **~-heartedly** adv. **~-holiday** n nusu siku. ~ **an hour**; **a ~-hour** n nusu saa, dakika thelathini. **~-hourly** adj,adv -a kila nusu saa. **~-length** adj (*of a portrait*) nusu. **at ~-mast** (*of a flag*) nusu mlingoti. **~-pay** n nusu mshahara *he is placed on half-pay* anapata nusu mshahara. -**penny** n nusu peni. ~ **penny-worth;** ~ **ha'p'orth** n -nayogharimu nusu peni. **~-price** adv bei/kiingilio nusu. **~-seas-over** *pred* adj (*colloq*) -liolewa kiasi. **~-sister** n dada wa kambo. **~-size** adj -a nusu umbo la kawaida. ~ **term** n mapumziko/ likizo (katikati ya muhula wa shule). **~- timbered** adj -liojengwa kwa mbao na matofali/mawe n.k.. **~-time** n (*of work*) ya nusu siku; (*of sport*) hafutaimu, mapumziko. **~-tone** n. picha isiyo ya rangi (agh. katika kitabu). ~ **track** n gari la askari lenye magurudumu ya minyororo nyuma. **~-tracked** *adj*; **~-truth** n usemi wenye ukweli nusu. **~-way** adj nusu njia, katikati; (*incomplete*) -sio kamili -a juujuu adv kwa kuafikiana *meet a person ~-way* -wa tayari kuafikiana. **~-witted** adj -enye akili pungufu, -sio na busara. **~-wit** n punguani. **~-yearly** *adj*, *adv.* -a kutendeka/kutokea kila nusu mwaka, mara mbili kwa mwaka. **halve** vt gawa nusu kwa nusu, punguza kwa nusu yake.

**halibut** n halibati: aina ya samaki mkubwa wa chakula cha jioni. **~-tension** adj (*electric*) -enye volteji kubwa. ~ **tide** n maji kujaa, maji makuu. ~ **toned** adj -a juu (katika jamii au kisomo). ~ **treason** n uhaini. ~ **up** n (*colloq*) mtu mashuhuri; mtu wa cheo cha juu. ~ **water** n *see* **~tide. ~-water mark n** alama yenye kuonyesha kikomo cha juu cha maji kujaa; (*fig*) upeo wa mafanikio. **~way** *n*; ~ **road** barabara kuu. **H~ way Code** n kanuni/sheria za barabara. **~-way-man** n haramia, mnyang'anyi adv juu (*lit*,*fig*) lipa bei kubwa. **live** ~ ishi kitajiri (kwa vinono na vinywaji kochokocho). **fly** ~ (*fig*) -wa na tamaa kubwa. **hold one's head** ~ jiamini, jiona. **run** ~ (*of the sea*) kabiliwa na mkondo mkali na maji makuu; *(of the feelings)* chacharika. **search/look/hunt ~ and low (for something)** tafuta kila mahali. **~ly** adv sana *he spoke ~ ly of her* alimsifu sana. ~ **ness** n 1 (*opposite of lowness*) hali/sifa ya juu. 2 (*title*) Mstahiki, mtukufu.

**hijack** (*also* **high-jack**) vt teka nyara. **~er** n mteka nyara.

**hike** vi (*colloq*) tembea umbali mrefu (kwa burudani). n matembezi marefu. **~r** n mtembeaji wa masafa marefu. **hitch-~** vi (*colloq abbr hitch*) omba lifti.

**hilarious** adj -a kikwakwa. **hilarity** n kikwakwa. **~ly** adv.

**hill** n 1 kilima. ~ **side** n ubavuni mwa kilima *a steep* ~ kilima kikali. ~ **top** n juu ya kilima, kilele cha kilima. 2 mwinuko. 3 **ant~** n kichuguu. **~y** adj -enye vilima. **~-billy n** (*colloq often used derog, in SE of the US*) mshamba, mkulima, mfanya kazi wa

**hint**

shambani/wa milimani; *(attrib)* -a wakulima wa milimani.

**hillock** n kiduta.

**hilt** n mpini, (wa upanga, sime au

baharini aliwaye.

**halitosis** n harufu/pumzi mbaya (ya mdomo), kishuzishuzi.

**hall** n 1 ukumbi, bwalo *the Town/City*

**halyard**

*Hall* ukumbi wa Mji/Jiji. **dance ~** n ukumbi wa dansi. 2 (*in colleges at English Universities*) bwalo *dine in ~* kula bwaloni. 3 ~ *(of residence)* bweni. 4 (*in England*) nyumba kubwa mashambani, (agh ya mtu mwenye ardhi nyingi). 5 sebule.

**hallelujah** n *interj* aleluya.

**hall-mark** n chapa inayopigiwa fedha au dhahabu kuonyesha ubora wake; (*fig*) sifa bainifu. vt tia chapa.

**hallo** interj *see* **hullo**.

**hallow** vt (*usu passive*) fanya wakfu; *(reverence)* tukuza**.** n (*only in*) **All H~'s Day** n sikukuu ya watakatifu wote (1 Novemba). **~e'en** n mkesha wa sikukuu ya watakatifu wote (31 Oktoba).

**hallucinate** vt -ota njozi. **hallucination** n ndoto, njozi. **hallucinatory**, **hallucinogenic** adj (*of drugs*) (madawa) yenye kuleta njozi.

**halo** n duara ya mwangaza/nuru (hasa inayozunguka kichwa cha picha ya mtakatifu).

**halt** n 1 kusimamisha (*chiefly mil*, *of soldiers*). **call a ~ (to)** simamisha kwa muda mfupi (safari/mwendo); (*fig*) kukomesha *it is time to call a ~ to vandalism* (*fig*) wakati umefika kukomesha uharibifu. 2 (*more general use*) **come to a ~** simama, (kwa muda). 3 kituo kidogo cha treni. vt,vi (*as a mil command*) simama, hima *the officer ~ed his troops for a rest* ofisa alisimamisha kikosi chake kwa mapumziko H ~ ! Hima! vi sita; tembea/sema kwa kusitasita *talk in a ~ing voice* zungumza kwa sauti ya kusitasita. **~ing** adj -a kusitasita; -a kuchechemea. **~ingly** adv.

**halter** n 1 hatamu:kamba ya

jambia n.k.). **(up) to the ~** kabisa.

**him** *pers pron* yeye (mwanamume); yule *give it to ~* mpe *that's ~* ndiye hasa (yeye). **~self** *pron* 1 (*reflex*) mwenyewe (mwanaume) *the injured man came to ~self* mtu aliyeumia alipata fahamu tena *he found ~ self in the ditch* alijikuta shimoni. (**all**) **by ~self** peke yake; bila msaada *he lives by ~self* anaishi peke yake. 2 (*emph*) mwenyewe *did you see the Director ~self?* ulimwona Mkurugenzi mwenyewe? 3 hali ya kawaida (ya mtu) *he is not ~self today* hayupo katika hali yake ya kawaida leo.

**hind**[1] n paa jike.

**hind**[2] adj -a nyuma ~ *legs* miguu ya nyuma (ya mnyama). **~ quarters** n (*of mutton or beef*) nyama ya miguu ya nyuma na kiuno. **~most** adj -a nyuma kabisa; -a mwisho. **~sight** n utambuzi (baada ya jambo kutokea).

**hinder** vt zuia ~ *somebody from doing something* zuia mtu kufanya kitu fulani; (*delay*) kawilisha, chelewesha. **~ance** n kizuizi, kipingamizi.

**Hindi** *n*, adj (*of a language*) Kihindi; -a Kihindi.

**Hindu** n Baniani, Mhindu. **~ism** n dini ya Kibaniani/Kihindu. **~stani** adj -a Kihindustani. n Kihindustani (mojawapo ya lugha za Kihindi).

**hinge** n bawaba; (*fig*) kiini cha jambo; kanuni kuu (ya jambo fulani) *his mind is off its ~s* (*or un~d*) ana wazimu. vt,vi 1 pigilia bawaba. 2 **~ on/upon** tegemea.

**hint** **n** dokezo. **drop (somebody) a ~** dokeza kwa kufumbia. **take a ~** tambua na kufanya lililodokezwa. vt,vi 1 **~ (to**

**hinterland**

**somebody**) dokeza. 2 **~ at** gusia, dokezea.

**hinterland** n bara.

**hip**[1] n nyonga. **smite ~ and thigh**

kufungia/kuongoza farasi. 2 kitanzi.

**halyard** n henza, jarari.

**ham**

**ham** n 1 paja agh. la wanyama. 2 hemu: paja la nguruwe lililokaushwa ~ *and eggs* mayai yaliyokaangwa na hemu. 3 ~ *(actor)* mwigizaji mbovu *a radio* ~ mtangazaji/mpokeaji (ujumbe wa) redio wa ridhaa ~ *handed/fisted* zito (katika kutumia mikono). ~ **burger** n hambaga: kababu ya nyama iliyosagwa (agh inayoliwa ndani ya mikate miwili).

**hamadryad** n 1 kizimwi wa mitini. 2 koboko mkubwa wa India .

**hamlet** n kijiji, kitongoji.

**hammer** n 1 nyundo. **be/go at it ~ and tongs** bishana/gombana kwa kelele nyingi; fanya kwa bidii sana. **throwing the** ~ n mchezo wa kutupa nyundo (nzito). ~ **and sickle** n nyundo na nyengo. 2 (*in a piano*) kinyundo. 3 (*of guns*) hama: kitu kinachopiga na kulipusha risasi. 4 nyundo (ya dalili). **be/come under the** ~ uzwa mnadani. 5 (*bone of ear*) nyundo. 6 (*compounds*) **~-beam** n kombamoyo. **~-head** n kichwa cha nyundo ~*shark* papa-nyundo. **~-lock** n (*wresting*) maongonyo. vt,vi **~in/ out/down (at)** 1 piga nyundo ~ *in* gongomea; (*nails*) pigilia ~ *down the lid of a box* gongomea mfuniko wa sanduku ~ *into shape* rekebisha. ~ **something into somebody's head** sisitizia mtu jambo (kwa kurudia sana). ~ **something out** (*metal*) babatisha. 2 **~-out** *(fig)* toa/ fanya kwa bidii; fikia kwa kujadili sana ~ *out solution* fikia suluhisho kutokana na mjadala mkali. 3 ~ **away at** endelea kufanya kazi. 4 piga mfululizo. 5 (*colloq*) shinda, twanga.

**hammock** n kitanda cha bembea. **hamper**[1] n jamanda.

**hamper**[2] vt zuia.

shinda sana. **~-bath** n kipipa ambacho kinamfika mtu kwenye nyonga. **~-bone** n (*biol*) mfupa wa nyonga. **~-pocket** n mfuko wa pembeni (mwa suruali n.k.). **~-flask** n chupa ndogo (ya brandi) inayochukuliwa katika mifuko ya nyonga.

**hip**[2] n tunda la waridi mwitu.

**hip**[3] adj (*also hep*) (*sl*) kisasa,

-nayofuata mambo/ mitindo ya kisasa.

**hippie** n *see* **hippy**.

**hippo** n (*colloq abbr of* **hippo potamus**).

**Hippocratic** adj **~ oath** kiapo cha uaminifu cha madaktari.

**hippodrome** n (*in ancient Greece and Rome*) kiwanja cha mashindano ya magari ya kukokotwa.

**hippopotamus** n kiboko.

**hippy;hippie** n (*late 1960s*) hipi, mwasi wa mila/utamaduni.

**hire** vt ~ **(out)** kodi; kodisha; panga; pangisha ~*out boats* kodisha mashua; kodi. n kodi, malipo ya kukodisha/kupangisha. **for** ~ kwa ajili ya kukodishwa. (**pay for/buy**) **on** ~ **purchase** bandika, (lipa/ nunua) kwa polepole; mkopo. **~ling** n (*derog*) mfanyakazi wa kukodiwa; mamluki.

**hirsute adj** -enye nywele kuruwili;

-enye nywele na ndevu ndefu na za matimutimu.

**his** *adj*, *pron* -ake (mwanamume) *a friend of* ~ rafiki yake.

**hiss** vi,vt 1 fanya sss kama nyoka. 2 ~ **(off)**; ~ **(at)** fanya zii! zomea. n 1 sauti ya sss kama ya mlio wa nyoka. 2 sauti ya zii!

**history** n 1 historia. **make** ~ fanya

kitendo/jambo la kihistoria. **ancient** ~ n historia ya kale; hadithi ya zamani. **modern** ~ n historia ya sasa (kuanzia 1453). 2 maelezo

**hamster** n buku (agh. hufugwa na watoto).

**hamstring** n ukano wa mvungu wa

**hand**

goti. vt lemaza (kwa kukata ukano wa mvungu wa goti); (*fig*) haribu, vuruga (uwezo au ufanisi).

**hand**[1] n 1 mkono, kitengele. **at ~** karibu. **at somebody's ~s** kutoka kwa *I did not expect such treatment at your ~s* sikutarajia kitendo kama hicho kutoka kwako. **bind somebody ~ and foot** funga mikono na miguu; (*lit. fig*) zuia mtu asiweze kufanya chochote. **serve/wait on somebody ~ and foot** tumikia mtu sana. **by ~** kwa mkono *this sweater is made by ~* sweta hii imefumwa kwa mkono *the letter was sent by ~* barua imepelekwa kwa mkono. **bring up a baby/a calf by ~** lisha mtoto/ndama kwa chupa. **eat/feed out of one's ~** (agh. ndege) fugika; (*fig*) -wa tayari kutii lolote. **from ~ to ~** pokezana mkono kwa mkono. **fight ~ to ~** pambana, pigana kwa kukaribiana sana. **give/land (somebody) ~ (with something)** saidia mtu. **give one's ~ on a bargain** kubaliana kwa kushikana mkono. **have one's ~ full** -wa na shughuli/kazi nyingi. **~ in ~** kwa kushikana mkono kwa mkono. (*fig*) **H~s off!** Acha! Usiguse! **H~s up!** Mikono juu! **~ over ~** kwa kutumia mikono yote; (*fig*) kwa haraka na uthabiti. **in ~** tayari, mkononi *cash in ~* fedha taslimu; (*of work etc.*) -nayoshughulikiwa. *the matter is in ~* jambo linashughulikiwa. **in the ~s of** mikononi mwa; juu ya *the matter is in your ~s* ni juu yako. **in good ~s** salama, inayotunzwa vizuri *the child is in good ~s* mtoto anatunzwa vizuri. **not lift a ~; not do a ~'s turn** -tosaidia kabisa. **lift/raise a/one's ~ against somebody** tishia, shambulia. **live from ~ to mouth** ishi maisha ya kijungumeko; -wa maskini. **(get something) off one's~s** jitoa (katika wajibu); ya

**hit**

matukio ya zamani. 3 matukio yanayohusishwa na mtu au kitu *the inner ~of an affair* undani wa jambo. 4 **natural ~ n** elimu viumbe; maelezo yenye mpango kuhusu hali za maisha. **historian** n mtaalamu wa historia, mwanahistoria. **historic** adj -a kihistoria, -enye kukumbukwa katika historia, -enye umuhimu kihistoria. **historic times** n nyakati ambazo historia yake ipo na imerekodiwa. **historical** adj 1 -a historia; si -a hadithi tu. **historical events** n matukio ya kihistoria halisi; -sio ya kufikiria tu. 2 -a kuhusiana na historia. **historically** adv. **historicity** n tabia ya historia, uhalisi wa matukio. **historiographer** n mwandishi wa historia. **historiography** n uandishi wa historia.

**histrionic** adj 1 tamthilia/thieta/ uigizaji. 2 -a unafiki, -a uwongo. **~s** n 1 maigizo (ya kwenye thieta). 2 tabia za kitamthilia au kithieta (hasa zilizotiwa chumvi).

**hit** vt,vi 1 piga; gonga ~ *somebody on the head* piga mtu kichwani. **~ a man when he is down**; **~ a man below the belt** fanya kinyume cha sheria za masumbwi; (*fig*) shinda kwa hila. **~ it**; **~ the nail on the head** pata, patia kabisa. **~ it off (with somebody togather)** patana. **~-and-run** *attrib* adj (*of a road accident*) -a kugonga mtu na kukimbia. 2 **~ somebody hard** hasiri. 3 pata, fikia. **~ the right path** pata njia. **~ the head lines** (*colloq of news*) pewa umuhimu wa kwanza katika gazeti; vuma sana gazetini. **~ the road** (*colloq*) anza safari. 4 piga. **~ out (against)** piga kwa nguvu; (*fig*) shambulia kwa nguvu. 5 **~ on/upon something** pata kwa bahati/bila kutegemea. 6 ~ **something/ somebody off** (*colloq*) elezea kwa kifupi na kwa usahihi; dokeza. n 1

achana na. **on ~** -liopo. **on one's ~** chini ya madaraka ya; mikononi mwa. **out of ~** -sioweza kudhibitiwa *the crowd was out of ~* umati ulikuwa haudhibitiki. **shake ~s (with)** shikana mikono. **take a ~ (in)** saidia, shiriki. **take something/somebody in ~** chukua madaraka ya. **be to ~** (*commerce*) pokelewa *your letter is to ~* barua yako imepokelewa. **wash one's ~s of** nawa mikono, jitenga na. **win ~s down** shinda kwa urahisi. **(rule) with a heavy ~** (tawala) kwa ukali. **win a lady's ~** kubaliwa uchumba. 2 (*pl*) uwezo, mamlaka, madaraka. **in somebody's ~s** chini ya madaraka ya mtu fulani *the house is no longer in my ~s* sina madaraka tena. **change ~s** badili umiliki. 3 (*sing only*) mkono, athari *there's someone's ~ in this* pana mkono wa mtu. 4 (*sing only*) **at first ~** moja kwa moja *I received the news from him at first ~* nilipata habari toka kwake moja kwa moja. **at second ~** kwa kupitia njia nyingine *I received the news about him at second ~* nilipashwa habari zake kwa kupitia mtu mwingine. 5 (*sing only*) ustadi, weledi *he's a good ~ at something* yu stadi wa kufanya kitu. **get one's ~ in** jizoeza (tena). **keep one's ~ in** dumisha umahiri (wa kufanya mambo). 6 mtendaji mzoefu; *(labourer)* kibarua, mfanyakazi; *(nautical)* baharia. **all ~s** watu wote, kila mtu. 7 mshiriki. **have a ~ in something** -wamo (katika jambo fulani). 8 (*watch, clock etc*) mshale, akrabu. 9 upande *left ~* mkono wa kushoto *right ~* mkono wa kuume (wa kulia). **on every/either ~; on all ~s** toka/kila upande, pande zote. **on the one ~** kwa upande mmoja. **on the other ~** kwa upande mwingine. 10 (*sing only*) mwandiko *he writes a legible ~* mwandiko wake unasomeka. 11 (*formal*) sahihi *given under my ~ and seal* idhinishwa kwa sahihi na muhuri wangu. 12 (*cards*) karata (alizoshika mchezaji). **have a good/bad/poor ~** -wa na karata nzuri/mbaya. **play a good/bad ~** cheza (karata) vizuri/vibaya. **play into somebody's ~s** fanya jambo litakalo mnufaisha mtu mwingine; mchezaji (karata); mchezo mmoja (wa karata). **take a ~ at something** shiriki; cheza karata. 13 kipimo kama inchi nne; nusu shubiri. 14 (*colloq*) makofi. **give somebody a good ~** pigia makofi. 15 *(compounds)* **~bag** n begi, mkoba. **~-barrow** n mkokoteni unaosukumwa. **~bill** n tangazo (linalotolewa

pigo. **~ man** n (*sl*) mtu anayelipwa ili aue. 2 ushindi. **~ songs** n nyimbo zinazovuma/zinazosifika sana. **make a ~** (**with somebody**) (*colloq*) pendeza sana mtu; penya moyoni. **~ parade** n orodha ya rekodi mashuhuri zinazouzika sana. 3 utani mkali, kebehi, dhihaka.

**hitch** vt,vi 1 **~ something up** vuta. 2 funga; fungia; nasa ~ *a horse to a fence* fungia farasi bomani. 3 (*also*-**hike**) **~ (a ride/lift)** (*colloq*) omba lifti/msaada wa gari. n 1 mvuto; kumbo. 2 fundo. 3 kikwazo.

**hither** adv (*old use*) huku. **~-to** adv

mpaka sasa.

**HIV** (*abbr*) kirusi kinachoondosha kinga ya mwili/kinachosababisha UKIMWI *be ~positive* wa na Ukimwi.

**hive** n 1 (*also* **bee~)** mzinga wa nyuki; nyuki walio mzingani. 2 mahali penye watu wengi wanaoshughulika. vt,vi 1 kusanya nyuki katika mzinga. 2 ingia mzingani; ishi pamoja kama nyuki. **~ off (from)** (*fig*) jitenga (na kuwa chombo kinachojitegemea); gawa na fanya huru.

**hives** n ugonjwa wa mabaka ngozini.

**hoar** adj (*liter*) (*of hair*) -a mvi, (*of a person*) -enye mvi. **~frost** n jalidi. **~y** adj -enye mvi (kwa uzee); zee sana. **~iness** n.

**hoard** n akiba; hodhi; hazina. vt,vi **~ (up)** weka akiba; hodhi. **~er** n. (*US bill board*) *(often temporary)* ua wa mbao (unaotumika kwa matangazo).

**hoarse** adj 1 (*of voice*) -liopwelea,

-a madende. 2 (*of a person*) -enye sauti iliyopwelea, -enye madende. **~ly** adv. **ness** n.

**hoax** n mzaha, shere, dhihaka; hila. vt dhihaki, cheza shere, fanyia mzaha; danganya

-siotumika. 2 vivu, legevu. 3 -sio faa; -a bure. vi,vt 1 ~ **(away)** -wa bila kazi; -wa vivu/zembe. 2 *(of a car)* endelea kuwaka (wakati gari limesimama). **~r** n. **idly** adv. **~ness** n.

**idol** n 1 sanamu; kijimungu. 2 *(great favourite)* kipenzi *he is the ~ of his parents* anapendwa na wazazi wake. **~ater** n 1 mwabudu sanamu, mwabudu kijimungu. 2 mpenzi. **~atress n** mwanamke mwabudu sanamu. **~atrous** adj -a kuabudu sanamu. **~atrously** adv. **~atry** n 1 kuabudu sanamu; mapenzi makubwa. **~ize** vt abudu kama mungu; penda mno. **~ization** n.

**idyll** n 1 masimulizi mafupi (hasa mashairi) ya habari za maisha ya shambani/vijiji. 2 kipindi cha amani na furaha. **~ic** adj -zuri sana; -a kupendeza sana (kuhusu maisha ya shambani).

**if** *conj* 1 ikiwa, iwapo, kama ~ *you ask me, I will help you* kama ukiniomba nitakusaidia ~ *he should come please call me* iwapo atakuja niite ~ *you will wait a moment I will help you* kama utasubiri kidogo

**ilk**

nitakusaidia ~ *I were rich I would buy a car* laiti ningekuwa tajiri ningenunua gari ~ *we'd started in time we would have finished earlier* kama tungeanza mapema tungemaliza mapema. 2 *(if meaning when, whenever)* kama/kila ~ *you mix yellow and blue you get green* ukichanganya manjano na buluu unapata kijani. 3 **(even)** ~ hata kama *we'll finish even ~ it takes us all week* tutamaliza hata kama itatuchukua wiki nzima *even ~* ingawa, ijapokuwa *I'll escort her even ~I'll be late for the movie* nitamsindikiza ingawa nitachelewa sinema. 4 **as ~** kana kwamba *it isn't as ~ we don't know the work* si kana kwamba hatujui kazi. 5 *(colloq) (if replacing whether, to introduce an interrogative clause)* kama *let me know ~ you are coming* niambie kama utakuja. 6 *(a wish or unfulfilled condition)* **~ only** laiti (kama) n *too many ~ s and buts* ngonjera, taraghani.

**igloo** n msonge (wa barafu).

**igneous** adj *(of rocks)* -lioundwa na volkano.

**infix vt** ambika kati. n *(gram)* kiambishi kati.

**inflame** *vt, vi* 1 washa; waka; tia moto, choma. 2 hamasisha, tia hamaki, chochea; kasirisha. 3 *(of sore etc.)* vimba; vimbisha. **inflammable** adj 1 -a kuwaka, -a kuwashika; -a kuchomeka, -a kushika moto. 2 -a hamaki. **inflammation** n 1 mwako, moto. 2 *(swollen place)* uvimbeuchungu. **inflammatory** adj 1 *(med)* -enye uvimbe. 2 -a

**inflate**

kuhamakisha/kuhamasisha/kuchochea.

**inflate** vt **~ something (with)** 1 shinikiza; jaza (upepo). 2 *(expand)* vimbisha, panua *~d language* maneno mazuri yasiyo na maana. 3 *(fig)* tia moyo/kiburi/tumaini. **~ with pride** vimbisha kichwa. 4 *(enlarge)* ongeza, kuza; fumuka/futuka ~ *the currency* ongeza fedha katika nchi ili kupandisha bei ya vitu. **inflation** n 1 kuvimba. 2 kupanda kwa gharama za maisha (kutokana na ongezeko la fedha). 3 *(econ)* mfumko/mfutuko (wa bei). **inflationary** adj.

**inflect** vt 1 badili, geuza. 2 *(gram)*

nyambulisha majina, vitenzi n.k. 3 pinda. 4 *(phy)* (*of light*) pindisha. 5 *(mus)* badili sauti. **~ive** adj. **~ion** n 1 mabadiliko. 2 *(gram)* unyambulisho wa maneno. 3 kupinda (nuru). 4 *(mus)* mahadhi. **inflexible** adj 1 -siopindika, -sionyumbuka. 2 *(fig)* -gumu, -siobadili; -shupavu; thabiti, madhubuti. **inflexibility** n. **inflexibly** adv.

**inflict** vt **~ something (on/upon).** 1 piga, umiza, tesa ~ *a penalty* toa adhabu, tesa. 2 lazimisha, shurutisha ~ *one's friendship on somebody* shurutisha urafiki. **~ion** n.

**inflight** adj -enye kutukia/kutolewa wakati ndege inapaa.

**inflorescence** n 1 shaziua: hali ya kuwa na maua. 2 *(lit or fig)* kuchanua; ustawi.

**inflow** n 1 kumiminikia ndani, kutiririkia ndani. 2 *(tech)* bomba la kutiririkia (maji). **~ing** adj.

**influence** vt athiri; vuta, shawishi. **~(on/upon)** n 1 uwezo wa kuathiri/ kuvutia. 2

**ignite** *vt*, *vi* washa, tia moto. **ignition** n mwako. **ignition key** n ufunguo wa gari.

**ignoble** adj -sioheshimika; -a aibu. **ignobly** adj. **ignominious** adj -a aibu, -a kufedhehesha, -a kutahayarisha, -a kuadhirika. **ignominy** n aibu, fedheha, utwezo.

**ignorance** n **~(of)** n ujinga. **ignoramus** n mjinga. **ignorant** adj 1 **ignorant (of)** -jinga, -siojua *(to) be ignorant of a subject* kuwa mbumbumbu; -tojua jambo fulani. 2 -a kijinga *an ignorant question* swali la kijinga.

**ignore** vt -toangalia, -tojali.

**iguana** n gongola: mjusi mkubwa kuliko gonda.

**ikon** n *see* **icon**.

**il-** *pref* kinyume cha, -sio.

**ilk** n **of that/his ~** *(colloq hum)* -a

**ill**

namna (jinsi, jina) ile.

**ill** adj 1 *(usu pred)* -gonjwa. **fall/be taken ~** -wa mgonjwa, ugua. 2 *(attrib)* baya, -ovu, -a madhara. **it's an ~ wind that blows nobody any good** *(prov)* hakuna baya lisilokuwa na uzuri wake. **~ weeds grow apace** *(prov)* ubaya huvuma haraka kuliko wema. 3 *(compounds)* **~-advised** adj -sio na busara, pumbavu. **~ affected (towards)** adj -siopendelea jambo fulani.**~-bred** adj -liolelewa vibaya; jeuri. **~-breeding** n tabia mbaya. **~-favoured** adj -baya, -enye sura mbaya, -a kuchukiza. **~-gotten** adj -liopatikana kwa njia mbaya (magendo, wizi n.k.). **~-humoured** adj -enye usununu. **~-judged** adj -lioamuliwa vibaya. **~-looking** adj -enye sura mbaya. **~-mannered** adj -sio na adabu nzuri, fidhuli. **~-natured** adj -kali, -enye hasira. **~omened** adj -enye bahati mbaya, kisirani, chimvi. **~-tempered** adj -gomvi. **~-timed** adj -liopangiwa muda mbaya, -liofanywa wakati mbaya/usiofaa. n 1 madhara, uovu. **do** ~ fanya baya/uharibifu. 2 mkosi, kisirani; matatizo, shida *the ~s of life* matatizo ya maisha. 3 *(compounds)* **~-disposed (towards)** adj -enye nia ya mvuto, ushawishi, athari. 3 uwezo (kutokana na nafasi) *he used his ~ to get his wife the job* alitumia uwezo wake kumpatia kazi mke wake. **influential** adj -enye kuvutia, -enye kushawishi; -enye uwezo *an influential person* mtu mashuhuri. **influentially** adv.

**influenza** n *(colloq abbr flu)* mafua,

homa ya mafua.

**ingenuous**

**influx** **n** kumiminikia ndani; kuingia kwa wingi.

**inform** vt,vi 1 **~ somebody (of something)** julisha, arifu, pasha habari, fahamisha *a well-~ed person* mjuzi, mweledi wa mambo. **I am ~ed** nimeambiwa, nimesikia habari. 2 **~ against/on somebody** shtaki; toa habari juu ya; semea. **~ant** n kijumbe mtoa habari. **~er** n mtoa habari, mbega. **~ation** n 1 **~ation (on/about)** kuarifu, kuarifiwa/kupashwa habari. 2 habari, taarifa *a piece of ~ation* taarifa fupi. **~ ation bureau** n ofisi ya habari. **~ative** adj -enye taarifa nyingi, -a kuarifu; -a kujuvya, -enye kuelewesha.

**informal** adj 1 *(irregular)* -sio rasmi, si -a taratibu, -a kienyeji. 2 -lio nje ya taratibu. **~ly** adv. **~ity** n.

**infra-** adv chini, baadaye. **~ dig** *pred adj* -siolingana na hadhi yake *pref.* **~ -red** adj -a miali isiyoonekana (chini ya upinde). **~-structure** n muundo msingi, kikorombwezo.

**infraction** n kosa, uvunjaji sheria.

**infrequent** adj -a mara chache, -a nadra. **~ly** adv. **infrequency** n.

**infringe** vt 1 vunja; asi; halifu. 2 **~**

**(upon)** ingilia *don't ~ on other's rights* usiingilie haki za wengine. **~ment** **n.**

**infuriate** vt ghadhibisha, kasirisha sana.

**infuse** vt 1 **~ into/with** jaza, tilia (moyo, ujasiri n.k.). 2 lowesha; lowana (ili kutoa ladha); nywesha; nywea. **infusion** n 1 kujaza, kutilia. 2 unyweshaji (dawa, mimea n.k.). 3 uchanganyaji *infusion of new blood*

kudhuru; -a kutopenda jambo fulani. **~-fated** adj -enye kisirani, -enye mkosi. **~-luck** n bahati mbaya. **~-starred** adj -enye bahati mbaya -enye nyota mbaya. **~ treat; use** vt tesa, dhulumu. **~-treatment;~ usage** n ukatili, uonevu, dhuluma. **~-will** n uadui; ukatili, roho mbaya adv vibaya; ovyoovyo, -kwa kutoridhisha. **be/feel ~ at ease** -jiona vibaya/pweke; -ona haya. **speak ~ of somebody** sema mtu vibaya, sengenya. **~ness** n ugonjwa.

**illegal** adj haramu, -a kinyume cha sheria, -sio halali ~ *act* kitendo cha kinyume cha sheria. **~ly** adv. **~ity** n.

**illustrate**

**illegible** adj -siosomeka. **illegibly** adv. **illegibility** n.

**illegitimate** adj. 1 -a kinyume cha sheria. 2 -a haramu ~ *child* mwana haramu. 3 *(of a conclusion in an argument, etc)* -sio na mantiki, -liohitimishwa vibaya. **~ly** adv. **illegitimacy** n.

**illiberal adj** 1 -siostahili mtu huru; -

siopenda uhuru (wa mawazo, maisha n.k.) -enye fikra finyu, -siokuwa na uvumilivu. 2 bahili. **~ly** adv. **~ity** n.

**illicit** adj haramu; -liyokatazwa ~ *trade* biashara ya haramu ~ *relationship* uhusiano usio halali/usioruhusiwa. **~ly** adv. **~ness** n.

**illimitable** adj -kubwa sana, -sio na

mipaka/kikomo.

**illiterate** adj *(person)* -tojua kusoma wala kuandika ~ *person* mtu asiyejua kusoma na kuandika; mjinga. **illiteracy** n.

**illogical** adj -sio na mantiki. **~ly** adv. **~ity; ~ness** n.

**illuminate** vt 1 tia nuru, angaza, mulika. 2 pamba (barabara n.k.) kwa taa. 3 pamba herufi kwa rangi ya dhahabu. 4 *(explain)* eleza, fafanua. **illumination** n 1 mwanga, nuru, mwangaza. 2 *(pl) (coloured illustration)* herufi za mapambo za rangi ya dhahabu/fedha; rangi za kumetameta. 3 *(usu*

uchanganyaji wa damu mpya.

**ingathering** n mkusanyo, mavuno.

**ingenious** adj 1 *(of a person)* -erevu, stadi; bunifu, vumbuzi. 2 *(of things)* -liofanywa kwa maarifa/werevu. **~ly** adv. **ingenuity** n.

**ingenuous** adj *(formal)* -sio na hila,

nyofu, -kunjufu; -adilifu, kweli. **~ly** adv. **~ness** n. **ingenue** n (msichana)

**ingest**

mtulivu/mnyofu; mwanamwali (agh. katika tamthiliya).

**ingest** vt *(formal) (lit. or fig) (food etc)*akia, meza. **~ion** n.

**inglorious** adj 1 -a aibu/fedheha,

pasipo heshima. 2 -siofahamika; duni. **~ly** adv.

**ingoing** adj -pya; -nayoingia,

-nayohamia.

**ingot** n kipande, kidonge (cha metali chenye umbo la tofali); kibongemetali.

**ingraft** vt *see* **engraft**.

**ingrained** adj 1 -liotopea, -liokolea

sana ~ *habits* tabia iliyotopea/ iliyojengeka. 2 -ingi, -liojazana, -lioshika. **~ dirt n** uchafu ulioshika.

**ingratiate** vt **~ oneself with somebody** jipendekeza, jikomba, rairai. **ingratiatingly** adv.

**ingratitude** n utovu wa shukrani, kutokuwa na shukrani, kutoshukuru. **ingrate** *(arch)* adj -sio na shukrani,-siofadhila. n mtu asiye na shukrani.

**ingredient** n kiambato.

**ingress** n *(formal)* kuingia; mwingilio; haki ya kuingia *free* ~ kusabilia, kuingia; kiingilio

*pl)* kupamba mji (barabara n.k.) kwa taa; taa za kupambia mji (barabara n.k.). **illumine** vt *(liter)* 1 tia nuru. 2 -pa mwanga wa kiroho.

**illusion** n 1 njozi, uongo *entertain/ indulge in* ~ jitia katika ndoto/fikra za uwongo. **be under an ~** danganyika. **cherish an ~/the ~ that**... penda kuamini. **have no ~s about somebody/something** -todanganyika; fahamu fika 2. kudanganyika kimawazo. **~ ist** n mfanya mazingaombwe. **illusive; illusory** adj -a kinjozi, -a uongo.

**illustrate** vt 1 eleza kwa mifano, picha

**im**

au kielezo. 2 chora picha/vielezo katika kitabu/jarida. **illustrator** n mchoraji picha/vielezo katika vitabu. **illustration** n 1 kielezo. 2 *(explanation)* kueleza kwa mifano. **illustrative** adj -enye kutoa ufafanuzi au mifano kwa jambo fulani. **illustrious adj** maarufu, mashuhuri; adhimu. **illustriously** adv.

**im-** *(pref)* kinyume cha; siyo, pasipo, bila.

**image** n 1 sanamu, picha *an ~ of Jesus Christ* sanamu (picha) ya Yesu Kristo. 2 kifani, mfano, nakala *he is the ~ of his father* anafanana na baba yake *God created man in his own ~* Mungu amemuumba binadamu kwa mfano wake. **be the (very/spitting) ~ (of something/ somebody)** fanana kabisa na mtu/kitu fulani. 3 taswira; fikra, dhana. 4 tamathali za usemi *speak in ~* zungumza/andika kwa kutumia tamathali za usemi. 5 sura (kama inavyoonekana katika kioo, maji, kamera n.k.). vt 1 chora/chonga sanamu, picha (ya kitu fulani). 2 akisi. **~ry** n matumizi ya tamathali za usemi katika mazungumzo/ maandishi; sanamu, picha, michoro.

**imagine** vt 1 *(for a mental picture of)* waza, fikiria, dhani *I can't ~ being a doctor* sifikirii kuwa daktari. 2 dhania, kisia, amini *I ~ him to be clever* namkisia kwamba yu hodari. **imaginable** adj -a kuweza kufikirika/ kubunika. **imaginary** adj -a mawazo tu, -a kufikirika, -a kubuni. **imagination** n 1 ubunifu. 2 wazo, fikra, dhana. **imaginative** adj bunifu, -enye uwezo wa kufikiri/kubuni; -bure.

**ingroup** n kikundi cha ndani.

**ingrowing** adj -a kukua ndani, (k.m.

ukucha). **ingrown** adj. **ingrowth** n.

**inhabit** vt sakini, ishi. **~able** adj. **~ant** n mkazi.

**inhale** vt,vi vuta hewa (hadi ndani ya mapafu), jaza mapafu *~cigaratte smoke* jaza moshi wa sigara ndani ya mapafu. **~r** n kivutia hewa.

**inharmonious** adj si -linganifu, -sio

patana.

**inherent** adj -a asili ~ *defect* dosari ya asili. **~ly** adv.

**inherit** vt,vi rithi *she ~ed her mother's kindness* alirithi ukarimu wa mama yake. **~ance** n urithi; mirathi. **~or** n. **~able** adj.

**inhibit** vt zuia, kataza. **~ somebody (from doing something)** zuia mtu kufanya jambo. **be ~ed** zuiwa; (*psych*) jizuia. **~ion** n kuzuia, kusita; *(psych)* kujizuia. **~ory** adj.

**inject**

**inhospitable adj** -sio karimu; *(of places)* -siokalika. **inhospitality** n utovu wa ukarimu; kutokalika.

**inhuman** adj -a kinyama, -katili, sio -a kiutu. **~ity** n ukatili, unyama. **~e** adj -a kikatili, -sio na huruma.

**inhume** vt (*liter*) zika, fukia.

**inimical** adj **~ (to)** *(formal)* -a (kuleta)

uhasama; -a kudhuru.

**inimitable** adj *(formal)* -sio na kifani; -sioigika.

**iniquitous** adj *(formal)* ovu sana, dhalimu. **~ly** adv. **iniquity** n udhalimu, uovu.

enye mawazo/fikra nyingi.

**imam** n imamu.

**imbalance** n kutolingana uzito/nguvu, kutokuwa na urari (k.m. wa hesabu).

**imbecile** adj -punguani; -pumbavu. n

punguani; bozi, zembe, pumbavu. **imbecility** n 1 upuuzi; upunguani. 2 *(pl)* matendo/maoni ya kipumbavu/ kipuuzi.

**immediate**

**imbed vt** *see* **embed**.

**imbibe** vt 1 *(formal)* -nywa, sharabu. 2 (*learn*) jifunza, hifadhi akilini (mawazo, maarifa n.k.).

**imbroglio n** ghasia, machafuko, nazaa, (hasa ya kisiasa au hasira).

**imbue** vt **~ with** (*formal*) tia moyoni, jaza (shauku) *~d with sympathy/ hatred etc*. -liojaa huruma/chuki n.k.

**imitate** vt 1 iga, fuatisha, nakili *it is*

*advisable to ~ good manners* ni bora kuiga tabia njema *parrots ~ human speech* kasuku huiga sauti ya binadamu. 2 fanana; fananisha na, wa kama *a paper was designed to ~ a Bank note* karatasi ilisanifiwa ili ifanane na noti ya benki. **imitator** n mwigaji. **imitation** n 1 uigaji. 2 mfano, bandia. 3 mwigo *imitations of animal cries* miigo ya sauti za wanyama. **imitative** adj -a kuiga; -a kufuatisha. **imitativeness** n.

**immaculate** adj safi kabisa, pasipo

mawaa; pasipo kosa, pasipo dhambi. **the ~ conception** n *(RC Church)* Bikira Maria, Mkingiwa Dhambi ya Asili. **immaculacy** n. **~ly** adv.

**immanent** adj **~ (in)** *(of qualities)*

-a ndani, -a asili; *(of God)* -a kuwepo kila mahali daima. **immanence** n.

**immaterial** adj 1 **~ (to)** *(unimportant)* -sio na umuhimu/maana sana, si kitu *it is quite ~*

**initial** adj -a mwanzo; -a kwanza, -a

awali *~ capital* mtaji wa kuanzia *~ letter* herufi ya kwanza; *(esp pl)* herufi za mwanzo za majina ya watu k.m. F.R. *(for Felix Rajabu)*. *vt* tia herufi za kwanza za jina kama sahihi. **~ly** adv.

**initiate** vt 1 anza; anzisha. 2 **~ somebody into a group** ingiza mtu katika kikundi. 3 **~ somebody into something** fundisha, funda. **~ somebody into traditional customs** tia mtu jandoni/unyagoni/kumbini. n mtu aliyeingizwa chamani/kundini; mtu aliyetiwa jandoni. **initiation** n mwanzo; kuingiza; kufundwa, kufunzwa n.k.; jando. **initiator** n. **initiative n** 1 ari, uwezo wa kuanzishia mambo/kuvumbua njia n.k.; moyo wa kujituma *he has no initiative* hana ari mwenyewe *do something on one's own initiative* fanya jambo mwenyewe *have the initiative* -wa na nafasi ya kuanzisha *take the initiative (in doing something)* anza (kufanya jambo). 2 haki, uwezo wa raia wa kutoa hoja zao nje ya bunge (kama ilivyo Uswisi).

**inject** vt **~ (something into somebody/something); ~somebody/something (with something)** ingiza/jaza (uowevu) kwa nguvu; piga sindano *~ something into somebody's arm* piga sindano mkononi mwa mtu. **~ion** n

**in-joke**

1 kuingiza. 2 (dawa ya) sindano *give an ~* piga sindano *fuel ~ion* utemaji fueli.

**in-joke** n mzaha/utani wa wachache

**injudicious** adj *(formal)* si -a busara;

si -a akili; -sio -a hekima. **~ly** adv.

**injunction** n amri ya kisheria (agh.

iliyoandikwa) *prohibitory ~* amri ya kukataza.

**injure** vt 1 dhuru, umiza. 2 jeruhi.

**~d** adj -liojeruhiwa *~ somebody's feelings* muumiza mtu. **the ~d** n majeruhi. **injurious** adj **injurious (to)** -a kudhuru, -a kuumiza; -a kutia hasara. **injury** n 1 dhara; uharibifu *do somebody an injury* umiza mtu. 2 jeraha

haidhuru; haina maana ~ *alterations* mabadiliko yasio na maana. 2 -sio na mwili, -a pepo, -a roho.

**immature** adj -changa, -siopevuka ~ *seeds* mbegu changa ~ *girl* kigori. **immaturity** n uchanga, hali ya kuwa bado kukomaa/kupevuka.

**immeasurable** adj -siopimika; -a

kupita kiasi; -sio na mwisho/mpaka, kadiri. **immeasurability** n.

**immediate** adj 1 *(instant)* -a mara moja; -a sasa hivi ~ *answers* majibu ya mara moja. 2 *(close)* -a karibu sana; -a jirani *the* ~ *relatives* ndugu wa karibu *the* ~ *heir to the throne* mrithi wa ufalme anayefuata.

**immemorial**

**immediacy** *n.* **~ly** adv 1 sasa hivi; papo hapo; moja kwa moja; mara moja. 2 karibu moja kwa moja *(conj)* mara tu ~ *I have the news I will let you know* mara nipatapo habari nitakuambia. **~ness** n.

**immemorial** adj -a zamani za kale,

-a kale sana. **from time ~** tangu zama (ni) za kale.

**immense** adj -kubwa sana. **~ly** adv

mno, kwa kiasi kikubwa; *(colloq)* sana; kwa wingi; hasa; tele. **immensity** n ukubwa (wa kupita kadiri); (pl. **immensities)** vitu vikubwa mno.

**immerse** vt **~ (in)** 1 chovya; tosa; zamisha; tumbukiza. 2 *(occupy fully)* shughulisha, zama katika shughuli (mawazo, kitabu n.k.). **immersion** n 1 mchovyo; mzamo; tumbukio. 2 *(occupation)* kushughulika, uzamaji katika shughuli (mawazo, kitabu n.k.). **immersion heater** n kichemshio (cha umeme).

**immigrate** vi **~ (to/into)** ingia nchi kwa kusudi la kukaa, hamia nchi nyingine. **immigrant** mhamiaji. **immigration** n uhamiaji *immigration officer* ofisa uhamiaji.

**imminent** adj *(of events, esp dangers)* -a karibu sana, -a kuelekea kutokea upesi *rains* *sustain no injury* nusurika, -topata jeraha.

**injustice** n udhalimu, jambo lisilo la

haki *do somebody an* ~ elewa vibaya (bila sababu); -totendea (mtu) haki.

**ink** n wino. **~-bottle/pot** n chupa ya wino, kidau. **~-pad** n kikausho. **~ stand** n kishikizo cha chupa ya wino. **~-well** n kidau. vt paka/tia wino. **~ in** andika kwa wino. **~ out** futa kwa wino. **~y** adj -liopakwa wino; -eusi kama wino, -a giza sana.

**inkling** n kidokezo, fununu *give somebody/have/get an* ~ *(of something)* -pa/pata/sikia fununu (ya kitu).

**inlaid** *pt, pp of* **inlay**.

**inland** adj 1 -a bara ~ *regions* mikoa ya bara. 2 -enye kupatikana ndani ya nchi. **~ Revenue** n *(GB)* kodi ya bidhaa za ndani; *(colloq)* Idara ya Kodi (ya bidhaa za ndani) adv kuelekea bara.

**inlaws** n *pl (colloq) (of parents)* wakwe, *(sing.)* mkwe *father*~ baba mkwe; *(of sisters/brothers)* shemeji/wifi.

**inlay** vt **(in/into/with)** tia njumu/ vipambo/vipande vya mbao/metali kwenye ubapa wa kitu k.m. sakafu, mlango n.k.. n 1 njumu; vipambo; vipande vya mbao n.k.; kitu kilichotiwa njumu. 2 *(dentistry)* uzibaji/jino kwa dhahabu, plastiki n.k.

**inoffensive**

**inlet** n 1 njia; mlango. 2 *(creek)* hori, ghuba ndogo. 3 *(of cloth)* upapi.

**in loco parentis** adv *(Lat)* kwa niaba ya, badala ya wazazi.

**inmate** n mkazi (mwenzi) (agh. katika hospitali, jela n.k.).

**in memoriam** adv *(Lat)* kwa ukumbusho.

**inmost** adj -a ndani kabisa, chokomeani; *(fig)* -a siri sana; -a faragha mno.

**inn** n hoteli, mkahawa. **~ keeper** n mwenye hoteli. **I~ of Court** n *(GB)* vyama vya

*are* ~ mvua ziko karibu *his death is* ~ kifo chake kiko karibu. **~ ly adv. imminence** n.

**immobile** adj -sioenda; -siojijongeza;

-sioweza kuendeshwa; tuli kabisa.
**immobilize** vt -fanya isiweze kusogea/kujongea; simamisha kabisa, fanya jeshi/gari lishindwe kusonga mbele; zuia fedha zisitumike. **immobilization** n.
**immobility** n.

**immoderate** adj -a kupita kiasi, -ingi mno, -a kukithiri, -sio na kadiri. **~ly** adv.

**immodest** adj 1 pasipo haya. 2 -chafu, -baya, -potovu ~ *acts* matendo machafu/ya upotovu. **~y** n 1 upujufu, ukosefu wa haya/adabu. 2 uhayawani, upotovu. **~ly** adv.

**immolate** vt **~ (to)** *(formal)* tolea

**impair**

kafara, dhabihu, tambika. **immolation** n kutolea kafara, kudhabihu, kutambika.

**immoral** adj 1 -baya, -ovu. 2 -enye

tabia mbaya, -sio adilifu; *(licentious)* fisadi;fasiki/asherati ~ *purposes* dhamira ya kifisadi/potovu. 3 *(of books)* chafu. **~ity** n 1 ubaya, uovu. 2 tabia mbaya, upotovu, ukosefu wa maadili; ufisadi *acts of* ~ vitendo vya kiovu/kifisadi.

**immortal** adj -a kuishi milele, -siokufa; -siosahauliwa n **the ~s** miungu ya Kiyunani na ya Kirumi; wasiokufa. **~ity** n maisha ya milele, uzima/uhai usio na mwisho, kutokufa; sifa njema ya milele/inayodumu. **~ize** vt -pa maisha ya milele; -pa sifa za daima.

**immovable** adj 1 -siohamishika (k.m. jengo, mimea) ~ *property* mali isiyohamishika. 2 thabiti, imara, madhubuti n *(pl)* **~s** mali zisizohamishika. **immovability** n.
**immovably** adv.

**immune** adj **~ (from/against /to)**

*(from disease)* -enye kingamaradhi; *(from harm by poison etc.)* -sioweza kudhurika kwa sumu n.k.. **immunity** n 1 *(exemption)* kinga *diplomatic* ~ kinga ya kidiplomasia (kuhusu

mawakili; nyumba za vyama hivyo London.

**innards** n *pl (colloq)* 1 tumbo na matumbo. 2 sehemu ya ndani.

**innate** adj -a hulka, -a asili, -a maumbile. **~ly** adv.

**inner** adj -a ndani; -a ndani zaidi. **the ~ man** n nafsi, undani wa mtu; tumbo. **~most** adj chokomeani.

**inning** n *(baseball/cricket)* 1 kipindi. 2

*(pl)* zamu ya timu kupiga mpira; *(fig)* muda wa kutawala (wa chama); kipindi cha harakati za maisha. **have a good ~s** *(colloq)* -wa na maisha marefu na ya furaha.

**innocent** adj 1 **~ (of)** -sio na kosa/hatia; maasumu. 2 -sio na ubaya, -siodhuru. 3 -siojua/tambua uovu. 4 -jinga. n 1 maasumu. 2 mjinga; punguani. **~ly** adv. **innocence** n.

**innocuous** adj -siodhuru, -sio na madhara, -sioumiza.

**innovate** vt vumbua, anzisha jambo

jipya. **innovator** n mvumbuzi. **innovation** n uvumbuzi, bidaa.

**innuendo** *n* kijembe, masengenyo, chongezi.

**innumerable** adj -siohesabika, -ingi

mno.

**inoculate** vt **~ somebody (with/ against something)** chanja (ili kukinga na maradhi); *(fig)* tia kasumba. **inoculation** n chanjo; kuchanjwa *have an inoculation against small pox* chanjwa ndui.

**inoffensive** adj -siodhuru; -sio -kali,

**inoperable**

-sio shari.

**inoperable** adj *(of tumours etc)* -siotibika kwa operesheni; -sioweza kufanyiwa operesheni.

kodi ya forodha, upekuzi n.k.). 2 *(from disease)* kinga maradhi. **immunize** vt -pa kingamaradhi; kaga; fanya sugu. **immunization** n. **immunology** n. elimu ya kingamaradhi.

**immure** vt *(formal)* funga, tia ndani; weka kizuizini.

**immutable** adj (formal) -siobadilika, -siogeuka. **immutably** adv. **immutability** n.

**imp** n shetani mdogo, kishetani, pepo mbaya. **~ish** adj -tundu. **~ishly** adv. **~ishness** n.

**impact** n **~ (on)** 1 mgongano; dharuba. 2 athari, matokeo. vt gonga; pambanisha; songanisha (kwa kugonga).

**impair** vt haribu; dhoofisha. ~ **ment***n*.

**impala**

**impala** n swalapala.

**impale** vt fuma. **~ment** n.

**impalpable** adj -sioonekana; -sio shikika; -siohisika; -sioeleweka. **impalpability** n. **impalpably** adv.

**impanel** vt *see* **empanel**.

**impart** vt 1 **~(to)** pa, gawa. 2

arifu, pasha ~ *news to somebody* pasha mtu habari.

**impartial** adj adilifu, -adili;

-siopendelea, -enye haki. **~ly** adv kwa uadilifu, kwa idili. **~ity** n uadilifu, idili.

**impassable** adj -siopitika *the rivers are ~* mito haipitiki, haivukiki. **impassability** n.

**impasse** n 1 kichochoro kisichotoka/ kilichofungwa mwishoni. 2 shida kubwa; kipingamizi, kizuizi.

**impassioned** adj -enye hamaki/hamasa. **impassive** adj baridi, -tulivu,

-sioonyesha hisia. **~ly** adj. **~ness** n.

**inoperative** adj *(of laws, rules etc)*

-siofanya kazi, -siotumika, -liotanguka.

**inopportune** adj *(esp. of time)* si -a

wakati wake, -siofaa (kwa wakati ule) *it is ~* si wakati wake. **~ly** adv.

**inordinate** adj *(formal)* -sio na mpaka, -siozuiliwa vizuri; -a kuzidi, -ingi mno. **~ly** adv.

**inorganic** adj 1 -sio na uhai; -sioelezeka kiitimolojia. 2 -sio -a kikaboni ~ *chemistry* kemia isiyo ya kikaboni. **~ally** adv.

**in-patient** n mgonjwa aliyelazwa hospitali.

**inpouring** n *(formal)* mmiminiko adj -enye kumiminika.

**input** n pembejeo.

**inquest** n **~ (on)** uchunguzi rasmi wa kisheria (agh. wa kifo ambacho chanzo chake hakijulikani).

**inquietude** n wasiwasi, jakamoyo.

**inquire** vt 1 uliza ~ *the way* uliza njia ~ *how to do something* uliza jinsi ya kufanya. 2 ~ **about/ concerning/ upon** ulizia, uliza kuhusu (jambo fulani) ~ *about the accident* uliza kuhusu ajali. ~ **after** ulizia hali (ya afya ya mtu). ~ **for** taka, omba (kuona). ~ **into** chunguza, dadisi. **~r** n mdadisi. **inquiring** adj dadisi. **inquiringly** adv. **inquiry** n 1 maulizo; kuuliza *inquiries* maulizo. 2 kutafuta habari, uchunguzi *hold an inquiry into* peleleza, chunguza *court of inquiry (mil)* mahakama ya kuchunguza mashtaka (dhidi ya mtu) *preliminary inquiry* uchunguzi wa awali. **inquisitive** adj dadisi, -a kulabizi, -enye udaku *inquisitive person* mdadisi, mdukizi. **inquisitively** adv. **inquisitiveness** n. **inquisition** n uchunguzi (agh. rasmi) *the inquisition* (*also called the Holy Office*) Mahakama ya Kanisa Katoliki ya kukomesha uasi (hasa karne ya 15

**insensitive**

na 16). **inquisitor** n. **inquisitorial** adj.

**impassivity** n.

**impatient** adj 1 **~ for something/to do something** -a haraka, -enye pupa, bila subira. 2 **~ (at something/with somebody)** -sio vumilivu, -sio mili *grow* ~ kosa subira, -wa mwenye pupa. 3 **be ~ of** kasirishwa na kitu fulani. **~ly** adj. **impatience** n.

**impeach** vt 1 onyesha wasiwasi juu ya tabia ya mtu. 2 tuhumu. **~ somebody for/of/ with something, ~ somebody for doing something** (*legal*) shtaki mtu (agh. kwa kosa la kutumia madaraka vibaya). **~ment** n.

**impeccable** adj maasumu, -siokosea,

bila kosa. **impeccability** n. **impeccably** adv. **impeccant** adj.

**impecunious** adj (*formal*) fukara, mkata.

**impede** vt zuia, kwamisha. **impediment** n kizuizi, kikwazo (*of speech*) kigugumizi (*of marriage*) kipingamizi cha ndoa. **impedimenta** n (*pl*) mizigo ya msafiri, vikorokoro (agh. vya majeshi).

**impel** vt **~ (to)** sukuma; lazimisha;

himiza; chochea. **~lant** *adj, n.* **~ler**

**impersonal**

*n*.

**impend** vi karibia, -wa karibu. **~ence; ~ancy** n. **~ing** adj.

**impenetrable** adj. **~ (to)** 1 -siopenyeka; -siopitika ~ *to water* -siopenya maji. 2 *(unintelligible)* sioeleweka, -siotambulikana, -a fumbo. **impenetrability** n.

**impenitent** adj -siotubu; -a moyo mgumu. **~ly** adv. **impenitence** n.

**imperative** adj 1 -a haraka, muhimu, -a kuangaliwa mara moja. 2 -a kuamuru; (*necessary*) -a lazima, -a sharti. 3 -a kusikiwa, -a kutiiwa; -liotolewa (-liofanywa) kwa thabiti. n (*gram*) kitenzi cha kuamuru k.m. *Go!* Nenda! **~ly** adv.

**imperceptible** adj -sioeleweka; -

**inroad** n shambulio la ghafla (ili kuharibu). **make ~ on/upon** ingilia.

**inrush** n mmiminiko.

**insane** adj -enye wazimu, -enye kichaa *an ~ asylum* hospitali ya vichaa. **~ly** adv. **insanity** n wazimu, kichaa.

**insanitary** adj -enye kudhuru afya;

chafu, -sio safi (kiafya).

**insatiable** adj **~ (of/for)** *(formal)* -siotosheka, -sioridhika kamwe/kabisa; -lafi. **insatiably** adv. **insatiate** adj *(formal)* -sioridhika, -siotosheka.

**inscribe** vt **~ (on/in/with)** andika; weka alama, chora *~d stock (comm)* bidhaa ambazo majina ya wanaozimiliki yameorodheshwa. **inscription** n mwandiko; maneno yaliyoandikwa kwenye mnara wa ukumbusho, sarafu, medali n.k.

**inscrutable** adj -siotambulikana; -siofahamika, -sioeleweka; -a fumbo.

**insect** n mdudu. **~ powder** n dawa (poda) ya kuulia wadudu. **~icide** n kiuwa wadudu. **~ivorous** adj -enye kula wadudu.

**insecure** adj 1 -sio salama/imara/ madhubuti; -a hatari. 2 -enye shaka, -enye wahaka. **insecurity** n.

**inseminate** vt 1 otesha, zalisha. 2 tia mbegu, himilisha. **insemination** n uhimilishaji *artificial insemination* uhimilishaji bandia, kuzalisha kwa chupa.

**insensate** adj 1 *(formal)* -sio hisi, -siotambua. 2 pumbavu, -siofikiri.

**insensible** adj 1 -liopoteza fahamu

(kwa kuumia, ugonjwa n.k.); -siohisi, -siotambua. 2 **~ (of)** -siofahamu. 3 **~ (to)** -siohisi, -liokufa ganzi; -siojali;-sio na imani/huruma. 4 *(of changes)* dogo/-a polepole sana. **insensibly** adv. **insensibility** n *(formal)* kutoona; kutotambua; kutohisi.

**insensitive** adj **~ to** -siohisi; -siojali

siotambulika (kwa sababu ya udogo). **imperceptibly** adv.

**imperfect** adj 1 -enye dosari, -kosefu, (*in growth, development*) -viza, -liovia. 2 *(gram)* **~ (tense)** n isiotimilifu. n *(gram)* hali inayoendelea/isiyotimilifu. **~ion** n. **~ly** adv.

**imperial** adj 1 -a kifalme (hasa wa Kiingereza); -a kibeberu ~ *laws* sheria za ufalme/kifalme. 2 (*grand*, *magnificent*) bora, -kubwa. 3 *(of weights and measures)* -a Kiingereza ~ *measurements* vipimo vya Uingereza (k.v. painti, galoni. n 1 kionja mchuzi. 2 kipimo cha ukurasa (63 x 95 cm). **~ly adv. ~ism** n ubeberu (kiuchumi, kisiasa, kiutamaduni). **~ist** n. **~istic** adj. **imperious** adj 1 -a kuamrisha *he is very* ~ anajiona; -a sharti. 2 -a haraka sana. **imperiously** adv. **imperiousness** n. **imperium** n dola, ufalme wenye mamlaka makubwa.

**imperil** vt hatarisha.

**imperishable** adj -sioharibika; -siooza; -a kudumu milele.

**impermeable** adj. **~ (to)** *(formal)* -siopenyeka.

**impermissible** adj -sioruhusiwa.

**impersonal** adj 1 -sioathiriwa na hisia (za mtu binafsi); -siohusishwa na

**impersonate**

mtu maalum. 2 *(of verbs)* vitenzi visivyohusishwa na vitu hai *it is raining* mvua inanyesha. 3 -sio a kibinadamu ~ *forces* nguvu za asilia (k.v. upepo). **~ ly adv.**

**impersonate** vt iga, jifanya (mtu mwingine), jisingizia. **impersonation** n 1 kuiga/kuigwa. 2 hali ya kuiga. **impersonator** n.

**impertinent** adj 1 -fidhuli, -safihi,

-a ufyosi/fyosi *he was* ~ *at me* alinifidhulikia. 2 -siohusiana (na kitu kinachonenwa). **impertinence** n. **~ly adv.**

**imperturbable** adj (*formal*) -tulivu,

-siosisimka, -siohangaika/ hangaishwa.

(hisia za) wengine. **~ly** adv.

**insentient**

**insensitivity n.**

**insentient** adj -sio na hisia, -sio na uhai.

**inseparable** adj **~ (from)** -siotengeka, -siochangukana ~ *friends* marafiki wasiotengana, (marafiki wa) chanda na pete; marafiki wa damu.

**insert** vt ingiza, tia, weka. n kitu kilichoingizwa. **~ion** n kuingiza, mwingizo; kitu kilichoingizwa/tiwa.

**in-service** *attrib adj* (-a) kazini ~ *training* mafunzo kazini.

**inset** n 1 kitu kilichotiwa (ndani ya kitu kingine). 2 kipachikwa: ramani/picha ndogo iliyopigwa chapa katika ramani/picha kubwa. vt ingiza, pachika.

**inshore** *adj, adv.* -a ufukoni; karibu na ufuko ~ *current* mkondo wa ufukoni.

**inside** n 1 ndani; upande wa ndani ~ *out* ndani nje (nje ndani) *(fig) know something ~ out* fahamu fika/kwa undani/barabara *turn every thing ~ out* pindua kila kitu kabisa. 2 sehemu ya ndani ya barabara/njia. 3 *(colloq)* tumbo na matumbo adj -a ndani -a (kutoka) ndani. **~ track** n *(in racing)* njia ya ndani; *(fig)* kushika mpini; hali ya kufaidika *an ~ job (sl)* wizi wa ndani (kwa msaada wa mmoja wa wahusika/wenye mali) *adv, prep* 1 ndani. **~ of** *(colloq)* katika; chini ya *we cannot finish the construction ~ of two weeks* hatuwezi kumaliza kujenga kwa wiki mbili. 2 *(GB sl)* ndani, jela. **~r** n 1 alwatani, mwenyeji, mjuzi wa mambo (kutokana na nafasi yake katika chama, shirika n.k). 2 wanachama.

**insidious** adj -enye kudhuru kwa siri.

**~ly** adv. **~ness** n.

**insight** n. **~ (into/something)** umaizi, utambuzi. **gain ~ into something** pata ujuzi wa kitu.

**insignia** n alama za cheo (kama

**imperturbability** n.

**impervious** adj ~ **(to)** 1 -siopitisha kitu, -siopenyeka ~ *to water* -siopenya maji, -siovuja. 2 *(fig)* -kaidi, -siosikia *he is ~ to criticism* hasikii ushauri.

**impetigo** n upele ambukizi wa malengelenge.

**impetuous** adj -a harara; -a haraka; -a bidii (bila kufikiri); -a kishindo. **~ly** adv. **impetuosity** n.

**impetus** n kichocheo, nguvu, msukumo.

**impiety** n 1 kufuru. 2 tendo/neno la

kukufuru. **impious** adj -a kukufuru, bila heshima. **impiously** adv.

**impinge** vi,vt **~on/upon** athiri, husu.

**~ment** n.

**implacable** adj -siosuluhishika;

-sioridhika; -siotulizika. **implacability** n. **implacably** adv.

**implant** vt 1 **~ in** tia/kaza/jenga fikira moyoni, tia/kaza ndani imara. 2 *(bio)* pandikiza, gandamanisha (mnofu au mmea) katika kiumbe kingine. **~ation** n.

**implausible** adj -siowezekana kuwa kweli, -a shaka. **implausibly** adv.

**implement** n kifaa, chombo (cha kazi). vt tekeleza ~ *a contract* tekeleza mkataba. **~ation** n.

**implicate** vt **~ (in)** husisha/ingiza mtu (lawamani/hatarini). **implication** n 1 kuhusisha/kuingiza lawamani/

**impose**

hatarini. 2 maana, kidokezi.

**implicit** adj **~ (in)** 1 inayojitokeza (bila kutajwa), -liodokezwa. 2 thabiti. **~ belief** n imani thabiti. **~ly** adv. **imply** vt *(indicate)* dokeza, -wa na maana, onyesha bila kutaja.

**implore** vt **~ (for)** omba sana, sihi, rairai ~

nishani, tepe, taji n.k.).

**insignificant** adj -sio na maana; -sio na thamani; -dogo. **~ly** adv. **insignificance** n.

**inspire**

**insincere adj** -nafiki; si -aminifu,

-danganyifu. **~ly** adv. **insincerity** n.

**insinuate** vt 1 **~something/oneself (into)** penyeza/jiingiza (polepole na kwa hila). 2 **~ (to somebody) that** dokeza, singizia; pigia kijembe. **insinuation** n.

**insipid** adj chapwa, -sio na ladha. **~ly** adv. **~ness** n. **~ity** n.

**insist** vt,vi **~ on/that** sisitiza; shikilia. **~ent** adj. **~ence** n.

**in situ** adv *(Lat)* mahali pake pa asili. **insofar** adv *see* **in.**

**insole** n soli ya ndani (katika kiatu),

wayo wa ndani.

**insolent** adj **~ (to)** fidhuli, jeuri; -enye dharau. **~ly** adv. **insolence** n.

**insoluble** adj 1 *(of substances)* -sioyeyuka. 2 *(of problems etc)* -siotatulika, -siofumbulika.

**insolvent** adj muflisi, -sioweza kulipa deni, -liofilisika. n muflisi; suta, mtu asiyeweza kulipa deni. **insolvency** n.

**insomnia** n kurukwa na usingizi, kukosa usingizi. **~c** n.

**insomuch** adv hata, kwa kiasi. **~ as/ that** kwa kiasi kwamba.

**insouciance** n kutojali; kutohusika. **insouciant** adj -siojali.

**inspan** vt (*S. African*) fungia (farasi, ng'ombe n.k.) gari.

**inspect** vt kagua, angalia. **~ion** n kukagua; ukaguzi.**~or** n 1 mkaguzi *~or of weights and measurements* Mkaguzi wa mizani na vipimo.

*something from somebody* omba sana kitu kutoka kwa mtu fulani. **imploring** adj. **imploringly** adv.

**implosion** n mlipuko kwa ndani. **implode** vi pasukia/lipukia ndani.

**impolite** adj -sio na adabu, pasipo heshima; -sio staha.**~ly** adv. **~ness** n.

**impolitic** adj -sio busara.

**imponderable** adj *(phy)* 1 -siokadirika, -sio nzito. 2 *(fig)* -siopimika, dogo sana. n *(pl.* **~s)** visivyokadirika, visivyopimika, sifa/hisia zisizopimika.

**import** vt **~ (from/into)** 1 ingiza bidhaa kutoka nchi za nje. 2 maanisha, -wa na maana; onyesha. n *(usu pl)* 1 maduhuli: bidhaa ziingizwazo *~s & exports* maduhuli na mahuruji: bidhaa zinazoingia na zinazotoka. 2 uingizaji. 3 maana, umuhimu *matters of* ~ mambo ya maana. **~er** n. **~ation** n.

**important** adj 1 -a maana, muhimu. 2 *(of a person)* -enye madaraka makubwa, kubwa *look* ~ jifanya kuwa mtu wa maana. **~ly** adv. **importance** n.

**importunate** adj 1 -a kuombaomba, -a

kuchosha kwa maombi, -enye udhia. 2 *(of affairs)* -a muhimu na haraka. **~ly** adv. **importunity** n. **importune** vt **importune (for)** 1 ombaomba sana. 2 *(of a prostitute)* dai; omba mno; tongoza.

**impose** vt,vi 1 **~ on somebody** amuru, lazimisha. 2 *(exact)* **~ on** toza, lipiza ~ *a tax on something* toza kodi kitu. 3 **~ upon something** tumia nafasi/nzuri/kasoro n.k. (kwa manufaa) ~ *an obligation upon somebody* lazimisha mtu ~ *hands on*

**impossible**

*somebody* wekea mikono. **imposing** adj -a kuvutia (kwa sababu ya ukubwa, sura n.k). **imposingly** adv. **imposition n** kutoza; kuweka; kutumia (vibaya). **imposition of something upon somebody** kutoza mtu ushuru wa kitu *imposition of conditions*

2 *(of police force)* mrakibu. **~orate** n ukaguzi.

**inspire** vt **~ something (in somebody); ~ somebody (with something/to do something)** 1 tia moyo, tia msukumo, vutia. 2 fungulia mlango wa heri. **~d** adj -enye wahyi. **inspiration** n 1 msukumo, kariha, zinduko. 2 **inspiration (to/for)** mfano wa kuvutia, mtu/kitu kitiacho msukumo, mvuto. 3 wazo zuri/la heri lijalo ghafla. 4 ufunuo, wahyi, mwongozo wa kiungu.

**instability**

**instability n** kutotengemaa; kuyumba-yumba, kutokuwa thabiti/imara; udhaifu, kutosimama tisti.

**install; instal** vt **~ somebody/ something (in something)** 1 simika. 2 weka, funga chombo mahali (kwa matumizi). 3 sakini, jipanga. **~ation** n 1 msimiko; uwekaji wa chombo; usakini. 2 chombo kilichowekwa (kwa matumizi).

**installment** n sehemu, fungu (la deni, malipo, mali, maandiko, hadithi n.k.); hisa ~ *system* mfumo wa kubandika, mfumo wa malipo ya kidogo kidogo; *pay by ~s* lipa kidogo kidogo.

**instance** n 1 mfano, namna *for* ~ kwa mfano, mathalani *in this* ~ hapa, kwa upande huu/namna hii *in the first* ~ kwanza. 2 *at the ~ of somebody* kwa ombi la fulani vt toa kama mfano; taja.

**instant** adj 1 -a mara moja, -a papo

hapo. 2 -a haraka. 3 *(abbr. inst) (comm; dated)* -a mwezi huu *the 2nd* ~ siku ya pili ya mwezi huu. **~ly** adv mara moja *conj* mara. n mara *do it/this ~ly* fanya sasa hivi *wait an* ~ ngoja kidogo, ngoja kwanza *I'll come in an* ~ nitakuja sasa hivi. **~aneous** adj -a mara moja, papo hapo. **~aneously** adv.

**instead** adv badala ya *if Jimmy is not willing to go with you, take John* ~ kama Jimi hataki kwenda nawe mchukue Joni badala yake. **~ of** *(prep phrase)* badala ya.

**instep** n kiganja cha mguu (juu ya

wayo); sehemu ya juu ya wayo.

kuweka masharti.

**impossible** adj -siowezekana; -siofanyika *it is ~ for me to* haiwezekani *make it ~ for somebody to* fanya iwe ngumu kwa mtu (kufanya) *you are* ~ wewe ni mtu mgumu, huwezekani. **the ~ n** kisichowezekana *suppose the* ~ fikiria jambo lisilowezekana (kutokea). **impossibly** adv. **impossibility** n kutovumilika.

**impost** n kodi; ushuru; ada.

**impostor** n ayari, laghai (ambaye anajifanya mtu mwingine). **imposture** n ulaghai, utapeli.

**impotent** adj pasipo nguvu, dhaifu,

-siofaa neno; *(of males)* hanithi, -siofaa. **~ly** adv. **impotence** n.

**impound** vt 1 kamata (mali) kisheria. 2 fungia (wanyama waliopotea) bomani.

**impoverish** vt 1 fukarisha, fanya kuwa maskini. 2 *(weaken)* punguzia nguvu, dhoofisha, chakaza. **~ed adj** maskini; -liochakaa, dhaifu. **~ment** n 1 umaskini, ufukara. 2 udhaifu.

**impracticable** adj -siotekelezeka,

muhali; *(of routes)* -siopitika, -sioweza kutumika. **impracticably** adv. **impracticability** n. **impractical** adj -siofaa/weza kutendwa; -sioweza kutenda.

**imprecate** vt **~ on/upon somebody** *(formal)* laani mtu. **imprecation** n laana, apizo **imprecatory** adj.

**imprecise** adj -sio sahihi, -enye kosa.

**imprecision** n. **~ly** adv.

**impregnable** adj -sioshindika; -a

kuweza kuzuia/kuhimili mashambulio yote, -sioingilika. **impregnably** adv. **impregnability** n.

**impregnate** vt **~ (with)** 1 tia/-pa mimba. 2 kifu. 3 jaza.

**instigate** vt **~ something/somebody to do something** chochea. **instigator** n mchochezi. **instigation** n uchochezi ~ *to revolt* chochea maasi.

**instil** vt **~ something into somebody** 1 ingiza, tia taratibu/polepole, kidogo kidogo. 2 fundisha kidogo kidogo. **~lation** n.

**instinct** n silika *pred,adj* **-~ with**

-liojaa *a poem ~ with sorrow* shairi lililojaa huzuni. **~ive** adj -a silika,

**insular**

bila kufikiri. **~ively** adv.

**institute**[1] n taasisi; chuo *I~ of*

*Kiswahili Research* Taasisi ya Uchunguzi wa Kiswahili *I~ of Finance Management* Chuo cha Usimamizi wa Fedha.

**institute**[2] vt 1 anzisha, asisi ~ *proceedings* anzisha mashauri. 2 **~ somebody (to)** teua. **institution** n 1 kuanzisha asasi. 2 chama, shirika; taasisi. 3 sheria/desturi/ya kawaida. 4 jumba la ustawi wa jamii (k.v. nyumba ya watoto yatima/wazee). **institutional** adj -a jengo la ustawi wa jamii. **institutionalize** rasimisha; anzisha/geuza kuwa sheria/desturi; peleka/weka mtu (yatima, kichaa n.k.) katika nyumba ya ustawi wa jamii.

**instruct** vt 1 funza, fundisha. 2 *(give orders)* agiza, amuru. 3 pasha habari, arifu. **~or** n mwalimu. **~ion** n 1 mafunzo, mafundisho. 2 *(pl)* maagizo; mwongozo, maelekezo. **~ional** adj -a mafunzo; -a kielimu. **~ive** adj -a kufundisha,-a kuelimisha. **~ively** adv.

**instrument** n 1 chombo, zana, kifaa. 2 *(mus)* ala. 3 chombo; mtumishi. 4 *(leg)* hati rasmi. **~ation** n upangaji wa muziki wa ala; utengenezaji wa zana za kisayansi. **~al** adj 1 -a kutumika; -a kusaidia; -a kuhusika *he was ~ al in her getting a promotion* alihusika na kupanda kwake cheo. 2 -a ala *~al music* mziki wa ala. **~alist** n mpiga mziki wa ala. **~ality** n wakala, njia.

**insubordinate** adj asi; -kaidi; -a dharau. **insubordination** n.

**impresario** n 1 meneja wa kikundi cha

**impromptu**

sanaa. 2 mdhamini wa burdani, hadhara.

**impress** vt **~ (on/upon)/with** 1

gandamiza, *(imprint)* piga chapa/ mhuri n.k. 2 *(influence)* shawishi; athiri, vutia ~ *something on somebody's memory* tia kwenye/athiri fikra za mtu *I was not much ~ed* sikuvutiwa sana *how did that ~ him?* jambo hilo lilimvutia namna gani? *be favourably ~ed* pendezwa mno. n chapa; alama ya muhuri. **~ion** n 1 chapa, alama. 2 toleo, chapa (jumla ya nakala za vitabu zilizopigwa chapa pamoja). 3 *(notion)* fikra, wazo, maono; picha *it is my ~ion* nionavyo *be under the ~ion that* fikiria kwamba, pata picha/wazo, ona. **~ionism** n mbinu ya uchoraji, uandishi, uandikaji (usiotiwa madoido). **~ionist** n. **~ionistic** adj. **~ionable** adj -epesi kuathiriwa, -epesi kushawishika. **~ionability** n. **~ive** adj -a kuvutia; -enye kuathiri; -enye kuchochea hisia (za ndani) *~ive ceremony* sherehe iliyovutia. **~ively** adv. **~iveness** n.

**imprest** n masurufu: fedha anayopewa mtumishi wa umma kutumia kwa kazi maalum.

**imprimatur** n *(RC Church)* kibali rasmi; ithibati ya kupiga chapa kitabu *the book has received the ~ of the Government* kitabu kimepata ithibati ya serikali; *(fig)* kibali, idhini.

**imprint** vt **~ with/on** 1 chapa; piga

muhuri. 2 tia moyoni *ideas ~ed on the mind* fikra zilizotiwa moyoni n alama, wazo moyoni.

**imprison** vt funga, tia kifungoni/ gerezani/jela. **~ment** n kifungo *life ~ment* kifungo cha maisha.

**improbable** adj si yamkini, -sioelekea kuwa kweli; -sioelekea kufanyika *I think the story is ~* ninafikiri hadithi hii si yamkini. **improbably** adv. **improbability** n kutoelekea kuwa kweli.

**insubstantial** adj 1 -sio kitu/dutu, -sio halisi. 2 -sio na maana; -sio na msingi.

**insufferable** adj 1 -siovumilika,

-siostahimilika. 2 -enye majivuno mengi, -enye kujiona sana.

**insufficient** adj haba, pungufu,

-siotosha. **~ly** adv. **insufficiency** n.

**insular** adj 1 -a kisiwa. 2 -enye tabia

**insulin**

kama za watu wa visiwani; (agh) -enye mawazo, maarifa n.k. finyu ya mumo humo tu. **~ism** n. **~ity** n. **insulate (from)** vt 1 funika kwa mpira, hami (ili nguvu ya umeme, joto isitoke n.k.). 2 tenga, kinga. **insulator** n kihami. **insulation** n.

**insulin** n insulini: dutu inayotumika

kutibu ugonjwa wa kisukari.

**insult** vt tukana; fedhehesha. n tusi. **~ing** adj. **ingly** adv.

**insuperable** adj -sioshindika; -sioondoleka. **insuperability** n.

**insupportable** adj -siovumilika, -siostahimilika.

**insure** vt **~ (against)** kata bima ~ *one's life* kata bima ya maisha. **the ~d** n mwenye bima. **the ~r** n mweka kampuni ya bima. **the insurant** n *(leg)* mlipaji wa bima. **insurance** n 1 bima. 2 malipo ya bima *insurance policy* hati ya bima. 3 *(safeguard)* kinga.

**insurgent** n askari mwasi adj -asi;

pinzani.

**insurmountable** adj -sioshindika,

-sioondoleka.

**insurrection** n upinzani (dhidi ya serikali); maasi. **~ary** adj. **~ist** n mpinzani; mwasi.

**impromptu** adj -a papohapo,

**improper**

-siotayarishwa kabla ~ *speech* hotuba ya papo kwa papo (bila kutayarishwa kabla) adv papo hapo; bila maaandalizi *he spoke* ~ aliongea pale pale.

**improper** adj 1 -siofaa *vulgar language is ~ before children* lugha ya matusi haifai mbele ya watoto; -sio vizuri, si adabu *it is ~ for children to shout while adults are talking* sio vizuri kwa watoto kupiga kelele watu wazima wanapoongea. 2 *(indecent)* -chafu. 3 -sio sawa, sio sahihi. **~ly** adv. **impropriety** n utovu wa adabu, *(indecency)* upujufu, uchafu; jambo lisilofaa.

**improve** vt,vi 1 endeleza; -wa -zuri zaidi; fanya vizuri zaidi. **~ on/upon** tengeneza vizuri zaidi *things are improving* mambo yanaanza kutengemaa; *(of health)* pata nafuu. 2 tumia vizuri (wakati, faida, hali). **~ment** n 1 kuendeleza. 2 maendeleo; kufanya vizuri zaidi. **improvable** adj -enye kutengenezeka, -enye kustawishika.

**improvident** adj *(formal)* -siofikiria wakati ujao; badhirifu. **~ly** adv. **improvidence** n. ubadhirifu.

**improvise** vt,vi 1 faragua. 2 tunga (tengeneza, vumbua) papo hapo *~d song* wimbo uliotungwa wakati ulipokuwa ukiimbwa; tengeneza kwa haraka bila vifaa vyake hasa. **improvisation** n. ufaraguzi.

**imprudent** adj -sio busara, -a kijinga. **~ly** adv. **imprudence n** tendo la kijinga.

**impudent** adj -fidhuli, -juvi, -safihi;

jeuri. **~ly** adv. **impudence** n ufidhuli, usafihi.

**impugn** vt *(formal)* bisha, tia/tilia

shaka. **~able** adj -enye kubisha, bishi.

**impulse** n 1 msukumo *give an ~ to*

endesha, sukumiza; *(desire)* shauku, raghba, hamu, mihemko ya ghafula. **on the ~ of the moment** mvuto wa ghafla *insane* ~ msukumo

**intact** adj -zima, kamili; -sioharibiwa,salama.

**intaglio** n kutia nakshi kwa kuchonga;

kito chenye nakshi.

**intake** n 1 kipenyo, kiingizio, mlango, mkondo. 2 idadi (iingiayo/iingizwayo katika kipindi fulani) *university* ~ idadi iingiayo chuo kikuu. 3 eneo lililokaushwa maji (yatokanayo na bahari n.k.).

**intangible** adj tatanishi, -sioweza kueleweka kwa urahisi; -sioshikika ~ *ideas* mawazo yasiyoshikika ~ *assets (of business)* mali isiyopimika (k.v. hadhi, uaminifu n.k.).

**integer** n namba kamili; kitu kizima;

(*math*) namba kamili. **integral** adj 1 -a lazima, muhimu (katika kamilisha kitu/jambo) *the arms and legs are integral parts of a human being*

**intensify**

mikono na miguu ni sehemu muhimu za mwili wa binadamu. 2 -zima, -kamilifu. 3 *(math)* -a rejeo; -lio na namba kamili. **integrally** adv. **integrate vt** 1 unganisha; fungamanisha; kamilisha; changanya. 2 fanya/-wa sawa. **integration** n. **integrity** n 1 uaminifu; uadilifu; msimamo. 2 uzima, ukamilifu.

**integument** n *(formal)* kifuniko, ngozi, ganda.

**intellect** n 1 akili; uwezo wa kufikiri;

bongo. 2 *(collective sing or in pl)* watu wenye akili. **~ual** adj 1 -a akili, -enye akili ~ *ual development* ukuzi wa akili 2. -somi, -enye kupendelea taaluma. n msomi. **intelligence** n 1 akili *intelligence test* jaribio la kupima akili. **intelligence quotient** n kiwango cha akili. 2 habari, taarifa *intelligence service/agency* shirika la ujasusi/ upelelezi. **intelligent** adj -enye akili. **intelligently** adv. **intelligentsia** n (*usu collective sing* **the intelligentsia**) wamaizi, wasomi.

**intemperate** adj *(formal) (of a person or his behaviour)* -sio na kadiri; -sio na simile; -a kupita kiasi; -siojitawala ~ *habits (esp)* ulevi

zeezee. **~en** adj *(arch, liter)* -a zamani, -a kale. **in ~en days** siku za kale. **~ster** n *(colloq)* (mtu) mzee.

**oleaginous** adj -a mafuta; -a kuteleza, laini, -enye mafuta.

**olfactory** adj -a kunusa; -a kuhusu

harufu ~ *nerves* neva za harufu.

**oligarchy** n utawala wa serikali ya

wachache. **oligarch** n mjumbe wa serikali hiyo.

**olive** n 1 **~ (tree)** n mzeituni. **wild ~ tree** n mchekele ~ *grove* bustani ya mizeituni; *(fruit)* zeituni. 2 jani/tawi la mzeituni (alama ya amani). **hold the ~-branch** -wa tayari kuzungumzia amani adj -a zeituni. **~ oil** n mafuta ya zeituni.

**Olympic** adj -a Olimpiki: *Olympic*

*games* michezo ya Olimpiki. **Olympiad** n kipindi cha miaka minne baina ya Michezo ya Olimpiki. **Olympian** adj *(of manners etc)* -zuri kabisa; -a kama Mungu n mmojawapo wa miungu ya Kigiriki.

**ombudsman** n **the O ~** n Mchunguzi

Maalum (anayechunguza malalamiko ya wananchi).

**omega** n 1 omega: herufi ya mwisho ya

**omelet(te)**

alfabeti ya Kiyunani. 2 *(end)* mwisho. **alpha and ~** mwanzo na mwisho.

**omelet(te)** n kimanda, kiwanda *sweet ~* andazi la mayai lenye sukari na jam.

**omen** n ndege, fali; *(sign)* ishara, dalili *good ~* ndege njema, dalili ya bahati njema *bad ~* ndege mbaya, kisirani *of ill ~* -a ndege mbaya. vt onyesha dalili, -wa ishara ya. **ominous** adj -a ndege mbaya, -a kisirani; -a kuogofya. **ominously** adv.

**omit** vt 1 **~ to do/doing something** acha, ruka; kosa, -shindwa *do not ~ to do that*

adj 1 -a upande wa nje; -a

kuonekana, -a usoni. 2 a kuelekea nje **~ly** *(also* **~s***)* adv kwa nje, usoni. **~-bound** adj *(of ship)* -enye kuondoka kwenda mbali.

**outwear** vt,vi 1 dumu zaidi. 2 chakaa;

chakaza mpaka isiwe na thamani

**over**

tena.

**outweigh** vt 1 pita kwa uzito (kwa

nguvu). 2 wa na uzito/maana zaidi, shinda (kwa uzito)/maana zaidi.

**outwit** vt shinda kwa akili.

**outwork** n boma la mbele. vt shinda

(kwa bidii, wepesi wa kazi).

**ouzel** n kizamiadagaa.

**ova** *pl of* **ovum. ovary** n ovari.

**oval** adj -enye umbo la yai.

**ovation** n makofi ya shangwe, vifijo.

**oven** n joko, oveni. **~ware** n vyombo

vinavyostahimili joto/vinavyotumika jikoni.

**over**[1] prep 1 juu ya *spread a mat ~ the floor* tandika mkeka juu ya sakafu *the sky is ~ our heads* mbingu iko juu ya vichwaa vyetu *be ~ one's head (colloq)* shinda kuelewa. 2 -enye kutawala/ kuongoza, -enye cheo cha juu zaidi *Juma is ~me in the office* Juma ni kiongozi wangu ofisini. 3 -ote, sehemu zote *she has travelled all ~ Africa* ametembea Afrika kote. 4 kule, upande mwingine *who is ~ there?* nani yuko kule (upande mwingine) *look ~ the wall* angalia upande wa pili wa ukuta *~the way* upande wa pili wa barabara. 5 **~** mpaka mwisho wa muda wa, -ote, hadi *can you stay ~ Sunday* unaweza kukaa Jumapili yote. 6 zaidi ya *they worked for ~ 3 hours* walifanya kazi kwa zaidi ya saa 3. **~and above** zaidi ya (hayo). 7 wakati ule ule (wa shughuli) *he went to sleep ~ his work* alisinzia wakati

usiache kufanya hayo. 2 ruka, acha. **omission** n 1 kitendo cha kuacha; kukosa kufanya, kutotenda; *(error)*. kosa 2 jambo lililoachwa/ lililorukwa.

**omnibus** n *(old use)* basi (gari kubwa la abiria) *(attrib)* makusudi mengi pamoja; jungu kuu *an ~ volume* vitabu vingi vilivyo katika jalada moja *~ train* garimoshi la abiria.

**omnipotence** n kudura. **omnipotent** adj -enye kudura *the Omnipotent God* Mwenyezi Mungu.

**Omnipresent** adj -enye kupatikana/ kuwa kila mahala.

**omniscience** n *(formal)* maarifa/kujua yote. **omniscient** adj -enye maarifa yote.

**omnivorous** adj -a kula chochote; *(fig) an ~ reader* msomaji wa kila kitabu.

**on**[1] adv *part* 1 *(to show progress, activity) come ~* fanyafanya; fanya haraka. *work ~* endelea na kazi. **and so ~** na kuendelea, na kadhalika. **later ~** baadaye. **~ and ~** bila kukoma/kusita. 2 *(to show places)* kuwa juu ya; kuvaa *your hat is not ~ straight* hukuvaa sawa kofia. **~ to**, prep juu ya. 3 *(contrasted with off) the lights are ~* taa zinawaka; endelea kuwepo *is water ~?* maji yangalipo?, maji yako? 4 *(combined with be and have in various meanings) what's ~?* kuna nini? *have you anything ~ tonight*? unafanya chochote leo usiku? **be ~**

**once**

**about something** *(colloq)* endelea kuzungumzia/kulalamika juu ya jambo. **be ~ at somebody** *(colloq)* sumbua, kera, fuatafuata. *be ~to somebody/something* wasiliana na; jua juu ya *be ~ to a criminal* wa na habari juu ya mhalifu. **be ~ to a good thing** shikilia jambo jema, fanikiwa. 5 kwa kuelekea. **head ~collision** n kugongana uso kwa uso.

**on**[2] prep 1 juu ya, -ni *put posters on*

*the wall* bandika mabango/picha ukutani *suffer disaster ~ disaster* pata makosi juu ya mkosi. 2 *(indicating time) ~ Sunday* Jumapili *let's meet ~ 1st May* Tukutane Mei Mosi ~

akifanya kazi yake. 8 kuhusu *we talked ~ his problems* tulizungumza kuhusu matatizo yake adv 1 *(full, turn)* **fall ~** angukia **turn~** geuka/geuza. **roll ~** biringika. 2 *(upwards, outwards)* **boil ~** furumia. 3 *(from start to finish)* **look ~** pitia; angalia toka mwanzo hadi mwisho. **think ~** fikiria. 4 tena *say it ~* sema. **(all) ~ again** tena (toka mwanzo). **~ and ~ again** tena na tena, mara nyingi. 5 kwa kuvuka/

**over**

kwenda upande wa pili *come ~to our house* karibu nyumbani. **~ against** *(lit)* kinyume cha; kwa kukinzana na. 6 nayobaki *is there any wine left~?* kuna divai iliyobaki? 7 zaidi *children of thirteen and ~* watoto wenye miaka kumi na tatu na zaidi. 8 liokwisha; -liofikia mwisho *the meeting is ~* mkutano umekwisha. 9 *(from one to another) go ~to the enemy* jiunga na adui *~to you!* kwako! 10 sehemu zote, kote *she is famous all ~ Tanzania* ni maarufu kote Tanzania *pref* mno, -a kupita kiasi, liozidi, sana. **~-cook** vi,vt ivisha mno. **~-excited** adj enye mpwito-mpwito, liohemkwa/sisimka mno. **~-payment** n malipo yaliyozidi.

**over**[2] n *(cricket)* idadi ya mipira inayotupwa mfululizo.

**overact** vt,vi zidisha mbwembwe (hasa katika kuigiza).

**overall** adj -a jumla adv kwa jumla. n *(pl)* ovaroli, bwelasuti.

**overarch** vt fanya tao juu ya.

**overarm** adj,adv *(cricket etc)* -enye/kwa kurusha mkono juu ya bega.

**overawe** vt tisha, ogofya, fadhaisha;

stahisha mno.

**overbalance** vt,vi 1 angusha; anguka. 2 pita, zidi (kwa uzito n.k.).

**overbear** vt shinda; tiisha. **~ing** adj

-enye nguvu; -enye kutiisha/ kulazimisha wengine; dhalimu.

*Fridays* kila Ijumaa ~ *arrival* nitakapofika. ~ *time* kwa wakati unaotakiwa/ulioahidiwa. 3 *(indicating direction)* **turn one's back ~ somebody** tojali mtu, pa kisogo. 4 *(indicating charge) put tax ~ cigarettes* wekea sigara kodi. 5 *(indicatinga proximity)* karibu na *a town ~ the coast* mji karibu ya pwani. 6 kuhusu, juu ya *a lecture ~ publications* mhadhara juu ya machapisho *be keen ~ the law* jihusisha mno na sheria. 7 *(indicating membership) she is ~ the commission* yeye ni mjumbe wa tume. 8 *(expressing the basis/reason for something)* kwa *a book based ~ facts* kitabu tokana na matukio halisi. 9 *(followed by* n *or adj) (indicating action, manner, state) ~ business* kikazi *~ tour* kitalii *buy something ~ the cheap (colloq)* nunua kwa bei rahisi *be ~ fire* ungua.

**onanism** n punyeto; kujamiiana kuliko katishwa.

**once** adv 1 mara moja *Juma came here ~* Juma alikuja hapa mara moja *we go to the cinema ~ a week* huwa tunakwenda sinema mara moja kwa wiki. **~ more** tena, mara nyingine. **~ or twice**; **~ and ~ again**; ~ **in a while** mara chache tu. **(for) this**

**oncoming**

**~; (just) for ~** mara hii tu. 2 hapo kale, hapo nyuma, wakati fulani *he ~ lived here*, hapo nyuma/wakati fulani aliwahi kuishi hapa. *(in story-telling style)* **~ upon a time** hapo zamani. 3 **never~**; **not ~** hata mara moja *he never ~ agrees with us* hakubaliani nasi hata mara moja. 4 **at ~** mara moja, bila kuchelewa; papo hapo *come here at ~* njoo hapa mara moja *at ~ he collapsed* papo hapo alizirai; wakati huohuo; kwa wakati mmoja *don't do many things at ~* usifanye mambo mengi kwa wakati mmoja. **all at ~** ghafla *all at ~ I saw him* ghafla nilimwona. **get/give somebody/something the ~-over** *(colloq)* tupia kitu/mtu macho, pitia.

**oncoming** adj -nayofuata, -nayokuja. n kuja, kufika.

**one** adj 1 -moja ~ *hundred*, mia moja. 2 -a kwanza *standard ~* darasa la kwanza *book ~* kitabu cha kwanza *chapter ~*, sura ya kwanza. 3 -moja (fulani) ~ *day* siku moja fulani, siku moja. 4 sawa *they all did it in ~*

**overbid** vt,vi 1 *(at an auction)* shinda bei. 2 toa bei zaidi ya thamani ya kitu. 3 *(bridge)* taja thamani isiyoweza kufikiwa; taja thamani zaidi ya mwenzio. n kushinda bei; kutoa bei ya juu sana; *(bridge)* kutaja thamani zaidi.

**overblown** adj 1 *(of flowers)* -liochanua, wazi kabisa; -lioanza kuharibika. 2 -enye madoido mengi mno, -a kupita kiasi.

**overboard** adv kutoka kwenye chombo, toka chomboni *fall/jump ~* anguka/ruka kutoka kwenye chombo

**overdue**

*throw somebody~ (fig)* tupa, telekeza. **go ~** *(colloq)* vutiwa mno na.

**overbore; overborne** vt *see* **overbear**.

**overbuild** vt jenga (nyumba) nyingi sana, jaza nyumba mno *overbuilt area* eneo lililojaa nyumba.

**overburden** vt lemeza, twisha mawazo mazito mno (k.m. huzuni). n udongo wa juu ya ardhi (ambao ni sharti uondolewe ili kufikia mkaa wa mawe).

**overcall** vt,vi *see* **overbid**.

**overcapitalize** vt kadiria mtaji mkubwa kupita kiasi. **overcapitalization** n.

**overcast** adj 1 *(of the sky)* -liotanda

mawingu *the sky is ~* mawingu yametenda angani. 2 *(fig)* -a huzuni, -a majonzi.

**overcharge** vt 1 toza fedha nyingi mno, uza ghali mno. *(overload)* tia -ingi mno n 1 malipo ya kupita kiasi. 2 *(elect)* chaji kubwa kupita kiasi.

**overcloud** vt 1 tanda(za) (mawingu). 2 *(fig)* tia majonzi, huzuni, uzito.

**overcoat** n koti kubwa la kuvaa juu ya

nguo nyingine.

**overcome** vt 1 shinda. 2 **be ~ with/by** dhoofishwa/lemewa/jawa na.

*style* wote walifanya mtindo sawa/mmoja. **be at ~ (with somebody)** -wa na mawazo sawa. **It's all ~ (to somebody)** -ote sawa, ni mamoja. **become ~; be made ~** ungana; oana. 5 *(phrases)* ~ **and all** kila mtu. **all in ~** (ote) kwa pamoja. **~ or two** chache. **by ~s and twos** mmojammoja *people began to leave the meeting in ones and twos* watu walianza kuondoka mkutanoni mmojammoja. **~ up (on somebody)** -wa na nafuu (zaidi ya mwingine), zidi. **number** ~ *(colloq)* (mtu) mwenyewe. *he's always thinking of number ~* daima anajifikiria mwenyewe tu *indef pron* 1 kitu kimoja; mojawapo *the big book and the little ~* kitabu kikubwa na kidogo *which ~ do you like* ni kipi unachokitaka? *pick me out some good ~s* nichagulie nzuri *~ of my girls* mmojawapo wa wasichana wangu; *(colloq)* -le: *I want the red ~* nataka

**only**

ile nyekundu. 2 *person pron* fulani. *the little ~s* watoto. **the Holy O~** Mungu. 3 **~ another** -an -a *they hate ~ another* wanachukiana. 4 *impers pron* mtu *she is not ~ to give up easily* yeye si mtu wa kukata tamaa kirahisi. 5 *(compounds)* **~-armed** adj -enye mkono mmoja. **~-armed bandit** n *(colloq)* mashini ya kamari inayoendeshwa kwa sarafu. **~eyed** adj chongo. **~-horse** adj -enye kuvutwa na farasi mmoja; *(fig)* -siokuwa na vitu vingi, duni. **~-idead** adj -lio na wazo moja tu. **~-man** adj -enye kufanywa na mtu mmoja tu. **~-sided** adj -a upande mmoja; -a upendeleo. **~time adj** -a zamani. **~track mind** n -enye wazo moja tu. **~way street** n njia moja (hairudi). **~self** *reflex pron* mwenyewe *one must do it ~self* mtu lazima akifanye mwenyewe.

**onerous** adj -zito, -a kutaabisha; -a kuhitaji jitihada nyingi.**~ly** adv. **~ness** n.

**on going** adj -enye kuendelea, -enye

kufanyika muda wote.

**onion** n 1 kitunguu *spring, green ~* kitunguu kibichi. 2 *(sl)* kichwa. **be off one's ~** -wa na kichaa. *know one's ~s (sl)* fahamu kazi yako tokana na uzoefu/tajriba. **~-skin** n ganda la kitunguu; karatasi nyepesi,nyembamba na ngumu sana.

**overcrop** vt lima mno hadi ardhi inapoteza rutuba.

**overcrowd** vt songamana songa. **overdo** vt 1 fanya (kazi) kupita kiasi. 2 *(exaggerate)* tia chumvi, zidisha. 3 *(cooking)* ivisha mno.

**overdose** n kuzidisha kiasi cha dawa kinachohitajiwa. vt -nywa/toa dawa kupita kiasi.

**overdraft** n ovadrafti: deni katika

akaunti ya benki.

**overdraw** vt 1 toa, -wekua zaidi (kuliko fedha zilizopo) *~one's account* wekua fedha zaidi (kuliko zilizowekwa). 2 *(lit)* tia chumvi.

**overdress** vt,vi jionyesha kwa mavazi (zaidi ya inavyopaswa).

**overdrive** n gia ya mbio (inayoongeza mwendo bila kutumia petroli nyingi).

**overdue** adj -a kuchelewa, -a kupitiliza muda *long ~* -liopitiliza

**overeat**

muda mrefu.

**overeat** vt,vi -la kupita kiasi, lafua. **over-estimate** vi kadiria kupita kiasi, thamini mno, kuza thamani. n kisio la juu.

**overfeed** vt,vi -la/lisha mno.

**overfill** vt,vi jaa/jaza mno.

**overfishing** n tabia ya kuvua samaki wengi kuliko kiasi hata kupunguza idadi yao mtoni, ziwani, baharini n.k.

**overflow** vt,vi 1 furika *the toilet is ~ing* choo kimefurika. 2 **~ with** -jaa, jawa na *the mother was ~ing with happiness* mama alikuwa amejawa na furaha. n 1 mafuriko. 2 *(superfluity)* ziada. 3 *(outlet)* mahali pa kutokeza maji.

**overgrown** adj 1 -liokua upesi mno. 2 -liofunikwa kwa majani au miti. **overgrowth** n 1 kukua upesi mno. 2 majani/mimea

**online** adj -liounganishwa/tawaliwa/ dhibitiwa na kompyuta kuu.

**onlooker** n mtazamaji *the ~ sees most of the game (prov)* mtazamaji (ndiye) mfaidi yote.

**only** adj -a pekee, -a peke ~ *child* mtoto pekee adv 1 tu, basi *he* ~ yeye tu *he can ~ say 'no'* anaweza tu kusema `la' *if ~ he would come* laiti angekuja. 2 ~ **too** sana, kabisa. *I shall be ~ too glad* nitafurahi sana *the news proved ~ too true* habari zilithibitika kuwa ni kweli kabisa *conj* ila, lakini, isipokuwa *I would do it with pleasure ~ I have no time*

**onomatopoeia**

ningeifanya kwa furaha lakini sina nafasi. **~that** isipokuwa, kwamba, ila tu.

**onomatopoeia** n onomatopia/tanakali sauti: ujenzi wa neno kwa kuiga sauti/mlio wa kitu.

**onrush** n mmiminiko mkali.

**onset** n 1 shambulio. 2 mwanzo (wenye nguvu) *at the first ~* mwanzoni mwa.

**onshore** adj,adv -a ufukoni; kuelekea ufukoni.

**onslaught** n shambulio, mvamio.

**onto** prep *see* **on**.

**ontology** n ontolojia: idara/nadharia (yametafizikia) inayojishughulisha na asili ya uhai/maisha.

**onus** n **the ~** n daraka, wajibu; mzigo, jukumu *~ of proof* dhima ya kuthibitisha *the ~ lies with you* wajibu wako (kuthibitisha)/kazi kwako (sasa).

**onward** adj,adv mbele.

**oodles** n *(sl)* **~ of** wingi, chungu (nzima) *~ of money* pesa kibao/ chungu nzima.

**oomph** n *(sl)* mvuto, bidii.

**ooze** n matope, kinamasi. vt,vi vuja, tona, chirizika *their courage ~d away* uhodari wao ulitoweka kama maji yalivyotiririka. **oozy** adj iliyoota sana na kufunika ardhi.

**overhang** vt,vi 1 tokeza juu ya. 2 elekea/tishia kutokea. n sehemu inayotokeza.

**overhaul** vt 1 chunguza kwa makini (na kutengeneza ikibidi); *(of engine)* suka upya; *(colloq) go to the doctor to be ~ed* enda kwa daktari kwa uchunguzi (kuhusu afya).

**overhead** adv juu (ya kichwa) adj 1 -a juu (ya kichwa). 2 *(of business)* -a uendeshaji; (*expenses/charges*) gharama za uendeshaji k.v. kodi, ushuru, mishahara n.k..

**overhear** vt sikia bila kukusudia; *(deliberately)* dukiza.

**overheat** vt,vi pata/pasha joto kupita

kiasi chake.

**overjoyed** adj -a kufurahi mno, -liojaa furaha.

**overkill** n uwezo wa kuharibu/kuua n.k. uliozidi kiasi.

**overland** adv kwa nchi kavu adj -a

nchi kavu.

**overlap** vt,vi 1 pishanisha; pishana. 2 *(fig)* lingana kwa mambo mengine. n kitu kilicho juu ya; sehemu zinazolingana.

**overlay** vt tia/weka juu ya, funika,

**override**

tandaza. ~ **something with something** funika kitu na kitu kingine. n kifuniko.

**overleaf** adv upande wa nyuma/pili wa (karatasi n.k.).

**overleap** vt,vi rukia upande wa pili;

*(fig)* enda mbali, jaribu kupita kiasi, zidi.

**overload** vt jaza mno, pakia (gari n.k.) kuzidi kiasi; *(elect)* tia chaji nyingi zaidi.

**overlook** vt 1. tazama kutoka juu; -wa juu ya. 2 togundua; toangalia; totilia maanani. 3

1 -a matope, -a kinamasi. 2 majimaji.

**opal** n opali: kito chenye rangi ya maziwa na maji. **~escent** adj -a opali. **~ine** adj -a opali. n kito cheupe kinachobadili rangi.

**opaque** adj 1 -siopenyeka nuru. 2 -sio metameta. 3 -pumbavu. 4 gumu kuelewa; -enye utata wa maana. **opacity** n 1 hali ya kutopitisha nuru. 2 utata wa maana. **~ly** adv. **~ness** *n.*

**op art** n sanaa dhahania mauzauza inayotatanisha ya kisasa.

**open** adj 1 wazi, -eupe *the door is open* mlango u wazi. **~ eyed** adj -enye macho wazi, -lio na makini; -a mshangao. **~-mouthed** adj -lafi; -liopigwa bumbuazi, lioduwaa. **~ vowel** n irabu wazi. **~ work** n nakshi/urembo katika lesi n.k.. 2 -sio zingirwa, -sio ua, -sio na kizuizi. **the ~ sea** n bahari kuu. **an ~ river** n mto unaopitika bila kizuizi. 3 siofunikwa, wazi, siokipaa *an ~ boat* mtumbwi wazi *an ~ drain/sewer* mtaro *in the ~ air* nje. **~-air** *attrib* adj -a kufanyika nje *an ~-air dance* dansi inayochezewa nje. **~ prison** n kifungo/ jela ya nje; isiyobanabana. **~ air theatre** n uwanja wa nje wa maonyesho; maonyesho ya nje, jengo la tamthilia lisilo na paa. 4 -liochanua; -liosambazwa *the flowers were all ~* maua yote yalikuwa yamechanua *the papers lay ~ on the floor* karatasi zilisambaa kwenye sakafu. **with ~ hands** kwa moyo mkunjufu, kwa wingi wa fadhila. **~handed adj** karimu. **~ hearted** adj (m) kweli. **with ~ arms** kwa upendo/raghba. **~ order** adj *(of troops)* -lioachana sana kwa nafasi; -a watu wote; -a bure, -a wazi *an ~ competition* mashindano ya watu wote/wazi. **the ~door** n sera ya biashara bila ushuru, huru; kuruhusu wafanyabiashara wa kigeni nchini. **the ~shop** n kiwanda ambapo wafanya kazi wanachama na wasio wanachama wana maslahi na utetezi sawa. **keep ~ house** wa karimu kwa watu wote. 5 -siotolewa uamuzi. **~ ended adj** *(of a debate etc)* wazi, -sio na hatima maalumu. **an ~question** n swali lisilokuwa na jibu moja/lisilohitaji kukatiwa shauri. **an ~ verdict** n uamuzi usomshitaki mtu/unaodhihirisha sababu ya kifo bila kusema kama ni cha ajali/makusudi/faradhi n.k.. **have/keep an ~ mind (on something)** tofikia uamuzi; -wa tayari kupokea mawazo/mashauri mapya n.k. 6 dhahiri *an ~*

samehe. 4 simamia.

**overlord** n *(old)* kabaila.

**overly** adv mno, kwa kuzidi kiasi.

**overmantel** n rafu za mapambo (juu ya meko).

**overmaster** vt tawala kabisa; shinda.

**overmuch** adj -ingi mno adv kwa wingi mno.

**overnight** adv 1 usiku kucha adj -a

usiku. 2 *(fig)* -a ghafla sana.

**overpass** n tambukabaraste.

**overpay** vt lipa mno. **~ment** n. **overplus** n baki; ziada.

**over-populated** adj lio na watu wengi mno. **overpopulation** n.

**overpower** vt shinda (kwa nguvu nyingi); tiisha. **~ing** adj -lioshinda kwa nguvu, -enye nguvu nyingi *an ~ing stink* harufu mbaya tena kali sana.

**overprint** vt 1 *(photog)* chapa kuwa nyeusi kuliko ilivyokusudiwa. 2 chapa nakala nyingi. 3 chapa maandishi juu ya maandishi mengine. n maandishi yaliyogandamizwa.

**over-produce** n zalisha kupita kiasi. **overproduction** n.

**overrate** vt thamini zaidi kuliko inavyostahili.

**overreach** vt 1 shinda kwa hila, ghilibu, rubuni. 2 ~ **oneself** jiharibia kwa kutaka kufanya kupita kiasi.

**override** vt 1 puuza; fanya kinyume; *(of a horse, donkey etc)* chosha kwa kuendesha.

**overrule**

**overrule vt** batilisha, tangua.

**overrun** vt 1 *(mil)* tanda nchi/mahali,

(agh na kutia hasara). 2 enea *weeds have ~*

*scandal* -kashfa dhahiri. **an ~ letter** n barua inayo chapishwa jaridani. 7 -siolindwa, -siokingwa. **be/lay oneself ~ to something** kaa bila kujikinga; karibisha. 8 -siohitimishwa, -siofungwa, -siokamilika. 9 *(phrases)* **~and shut** adj wazi, dhahiri shahiri. **~ cast** adj -a juu ya ardhi. **an ~ cheque** n hundi wazi. **~ court** n mahakama wazi/hadharani. **the ~ season** n *(fishing and shooting)* msimu huru/wa uwindaji/pasipo kuzuiwa. **an ~ secret** n siri isiyokuwa siri; siri ya wazi. **the O~ University** Chuo (Kikuu) Huria: chuo kikuu ambapo masomo yanaendeshwa kwa njia ya posta, redio, televisheni n.k.. **~ weather; an ~ winter** n majira shwari ya baridi/yasiyo kuwa na barafu nyingi. n **the ~** nje. **come (out) into the ~** *(fig)* jitokeza toa wazo/mpango n.k. hadharani adv waziwazi, bila siri; kwa ukweli; kwa watu wote. **~ness** n uwazi; unyofu. *vt, vi* 1 fungua; funguka; funua; funuka ~ *the door* fungua mlango ~ *the pot* funua chungu.**~ one's eyes** shangaa; zinduka. **~ (somebody's) eyes to something** fumbua, elewesha. 2 toboa; kata ~*a well* chimba kisima ~ *a road through a forest* kata, toboa barabara katikati ya msitu. **~ something up** fungua, fungulia, endeleza; tandaza, sambaza; kunjua ~ *out a folding mat* kunjua/tandaza mkeka. **~ one's mind/heart to somebody** toa/tangaza maoni/hisia za mtu. 3 fungua/anzisha rasmi ~ *a shop* fungua(rasmi) duka ~ *a meeting* fungua (rasmi) mkutano ~ *a project* anzisha/zindua mradi. **~ the bidding** anza kunadi. **~ fire (at/on)** anza kupiga bunduki/risasi. 4 **~ with** anza na. 5 **~ out** onekana **~er** n mfungua, kifungua. **opening** n 1 nafasi wazi *there's an ~ing in the treasury* kuna nafasi ya kazi hazina. 2 kipenyo; mlango; tundu, ufa. 3 mwanzo; *the ~ing of a speech* mwanzo wa hotuba. **the ~ing night** usiku wa kwanza wa kuonyesha. 4 nafasi/uwanja wazi, upenu adj -a kwanza. **~ ing time** n saa/wakati wa kufungua (shughuli).

**opera** n opera: mchezo wa kuigiza *comic* ~ opera ya kuchekesha. **grand ~** n opera kali (isiyo na mzaha). **~-cloak** n koti la usiku (la madaha). **~-glass** n darubini ya kutazamia opera. **~-house** n jumba la opera. **~tic** adj.

**operate** vt,vi 1 tenda kazi, endesha ~ *a machine* endesha mashini. 2 *(med)* **~ (on somebody) (for something)** fanyia *the whole garden* magugu yameenea pote bustanini. 3 pitiliza (muda uliopangwa).

**oversea(s)** adj -a ng'ambo (ya bahari), -a ughaibuni adv ughaibuni, ng'ambo *from* ~ toka ng'ambo.

**oversee** vt simamia. **~r** n msimamizi.

**oversell** vt uza kwa wingi mno (kuliko vitu vilivyoko); *(fig)* sifia mno; toa madai ya kupindukia.

**overset** vt,vi pindua, tibua; pinduka, tibuka.

**oversexed** adj -lio na ashiki kupita kiasi.

**overshadow** vt 1 tia kivuli juu. 2 *(fig)* toa maanani.

**overshoe** n buti inayovaliwa juu ya kiatu cha kawaida.

**overshoot** vt 1 kosea shabaha (kwa

kupiga juu au mbele zaidi). 2 ~ *the mark* piga chuku, tia chumvi; zidi. 3 *(lit, fig)* -enda mbali zaidi.

**overshot** vt *pt,pp of* **overshoot** adj **~wheel** n gurudumu lenye kuzungushwa na nguvu maji.

**overside** adv kwa upande, ubavuni mwa (meli, jahazi, n.k.).

**oversight** n 1 *(error, neglect)* (kosa la) kupitiwa na jambo. 2 *(supervision)* usimamizi, uangalizi.

**oversimplify** vt rahisisha mno (hadi kupoteza maana). **oversimplification** n.

**oversize** adj kubwa kupita kiasi. **overskirt** n sketi ya juu.

**oversleep** vi chelewa kuamka, pitiliza usingizi, lala mno.

**overspend** vt *(pt, pp* **overspent**) tumia mapesa mengi au zaidi ya kiasi kilichopangwa.

**overspill** n kufurika (kwa watu/kitu), kuzidiana ~*town* mji unaojengwa kupokea

operesheni, pasua. **operating-table/ theatre** n meza ya kupasulia. 3 *(of an army)* fanya maneva. 4 *(of a stock broker)* nunua na kuuza. **operable** adj -a kutibika kwa operesheni/kupasuliwa. **operation** n 1 kufanya kazi, kutenda; utendaji. **come into operation** tumika; anza kufanya kazi. **be in operation** tumika; shughulika. 2 kazi, shughuli. 3 *(med)* upasuaji. **operation set** n vyombo vya kupasulia. 4 sehemu maalum ya kazi. 5 *(math)* tendo la kugawa, kuongeza, kuzidisha kutoa n.k., ukokotoaji. *binary operation* tendo jozi. 6 *(mil)* *(pl)* **operations** n nyendo za vikosi vya jeshi, wakati wa vita/maneva. **operation room** n chumba cha kudhibiti/kuongoza mambo. 7 *(polit)* operesheni, kampeni. **operational** adj 1 -a uendeshaji. **operational cost/ expenditure** n gharama ya uendeshaji. **operational research** n uchunguzi wa njia bora za kutumikisha kifaa n.k. 2 -nayo fanya kazi *the computer is already operational* kompyuta tayari inafanya kazi. **operative** adj 1 -a kutenda kazi; -a kutumika *become operative* tenda kazi, anza kutumika *this law became operative on 1 April* sheria hii ilianza kutumika tarehe moja Aprili. 2 **operative words** n maneno yenye athari za kisheria; maneno muhimu. 3 -a kupasua. n mfanyakazi, fundi mitambo. **operator** n 1 mfanyakazi,

**operetta**

mwendeshaji. 2 *(telephone)* mpokeaji/mtumaji simu, **opereta**. 3 *(sl)* mwerevu, hodari.

**operetta** n *(music)* opereta: opera fupi ya kuchekesha.

**ophthalmia** n ofthalmia: ugonjwa wa macho. **ophthalmic** adj -a ofthalmia. **ophthalmology** n ofthalmolojia **ophthalmoscope** n chombo cha kufanyia uchunguzi wa macho.

**opiate** n dawa (ya kutuliza) adj -a kutia usingizi. vt tia afyuni.

**opine** vt ~ **that** *(formal)* wa na/toa maoni.

**opinion** n 1 oni, wazo,dhana. *expressed ~* kauli. **in my/your ~**; **in the ~of somebody** kwa maoni yangu/yako; ya mtu. **act up to one's ~s** tumia/ongozwa na maoni yako. **a**

watu waliofurika.

**overstate** vt tia chumvi; piga chuku.

**~ment** n chuku, kutia chumvi.

**overstay** vt kaa zaidi ya muda unaotakiwa. **~one's welcome** chosha

**overwhelm**

watu kwa kukaa.

**overstep** vt vuka/kiuka mipaka (ya

jambo, madaraka n.k.).

**overstock** vt weka/nunua bidhaa nyingi kuliko inayoweza kuuzwa; weka mifugo zaidi ya unayoweza kulisha. n mizigo (bidhaa n.k.) iliyozidi.

**overstrung** adj -epesi kusisimuka/ kuhemkwa.

**overstuff** vt jaza mno (kuliko inavyotakiwa). **~ed** adj

**oversubscribed** adj *(fig)* -liochangiwa/ ombwa kupindukia.

**overt** adj -a wazi/hadharani. **~ and**

**covert charges** mashtaka ya wazi na ya kisiri. ~ **market n** soko mjinga.

**overtake** vt 1 kuta; pita. 2 pata kwa

ghafla *he was ~n by a storm* alikumbwa na dhoruba.

**overtax** vt 1 toza ushuru kupita kiasi. 2 *(overstrain)* lemea; chosha ~ *one's strength* jichosha mno.

**overthrow** vt 1 pindua; angusha ~ *a regime* angusha serikali. 2 *(ruin)* angamiza; shinda; vunja. n maangamizi, mapinduzi.

**overtime** n ovataimu: saa za ziada adv *work* ~ fanya (kazi ya) ovataimu.

**overtone** n *(pl)* *(music)* alama ya juu ya

noti, kidokezo; *(often pl)(fig)* vidokezo vya

**matter of ~** jambo lisilohakika, si yakini, jambo linalojadilika. **be of the ~ that** dhani, ona. **have a good/bad/high/low ~of somebody/ something** heshimu/dharau n.k. mtu *I am of your* ~nakubaliana nawe. 2 maoni, imani, ya kundi ~ *of the court* maoni ya mahakama. **public ~** n maoni ya umma. 3 ushauri/shauri *get a lawyer's* ~ pata shauri la mwanasheria. **~ated; ~ative** adj -lioshikilia maoni yake, -shupavu.

**opium** n afyuni. **~ den** n maskani ya watumiaji/wavutaji afyuni ~ *extract* afyuni ~ *poppy* ua la afyuni; *(fig)* kasumba.

**opponent n** mshindani, mpinzani adj -enye upinzani, pinzani, -shindani.

**opportune** adj 1 *(of time)* -a kufaa, -a wakati maalumu. 2 *(of event)* -liotokea wakati unaofaa. ~ *ly adv.* **opportunism**. n msimamo wa liwezekanalo/kufuata upepo, kuongozwa na matukio katika kuamua jambo la kufanya. **opportunist** n mfuata upepo, mtu atumiaye matukio halisi katika maamuzi yake; mtu mwenye kuangalia masilahi yake zaidi kuliko haki au uhalali wa jambo. **opportunity** n nafasi, fursa, wasaa *take the opportunity of* tumia

**option**

nafasi ya, tumia fursa.

**oppose** vt 1 pinga; shindana; kataa. 2

~**(against/to)** -linganisha; shindanisha. **opposite** adj 1 **opposite (to)** mkabala, -a kuelekeana, -a/ -enye kukabili *opposite sides* pande zilizoelekeana. 2 kinyume. 3 wajina (wa), wa cheo/nafasi sawa (katika kundi jingine). **one's opposite number** mtu mwenye cheo sawa na chako katika asasi nyingine. **opposition** n 1 upinzani. **be in the opposition** -wa pinzani. 2 kuelekeana, kukabiliana; *(resistance)* upinzani, kupinga, uzuizi, pingamizi.

**oppress** vt 1 kandamiza; dhulumu; onea. 2 *(fig)* elemea, songa; taabisha. **~ion** n 1 ukandamizaji. 2 *(trouble)* mateso, kuteseka, kutaabika. **~ive** adj 1 -dhalimu, kandamizaji. 2 zito,-a kuelemea,-a kusonga, -a taabu. **~or n** dhalimu; mkandamizaji. **~ively** adv.

maana halisi.

**overtop** vt 1 *(rise above)* inuka juu ya;

nyanyuka. 2 *(excel)* shinda; pita (kiwango cha kawaida).

**overtrump** vt piku mapiku.

**overture** n 1 *(music)* lele, yaleli. 2 *(fig)* mwanzo. 3 *(often pl)* mazungumzo ya awali (kabla ya mjadala).

**overturn** vt,vi pindua; pinduka,

angusha; anguka. n mpinduko.

**overweening** adj -a kujivuna; -a kutakabari; -a kinaya.

**overweigh** vt zidisha uzito wa kawaida. vi shinda kwa uzito. ~**t** n uzito kupita kiasi cha kawaida/kilicho halali adj 1 *(of person)* nene sana. 2 liozidi (kwa uzito). **~ted** adj liolemewa.

**overwhelm** vt 1 shinda kabisa,

**overwind**

angamiza; *(of feelings)* zidi, jawa na *be ~ed with* jawa/shindwa na. 2 *(overrun)* ingia kwa shari/nguvu; funika, gharikisha. 3 *(cover)* funikiza.

**overwind** vt jaza mno (saa).

**overwork** vt,vi fanya/fanzisha kazi ya kupita kiasi, chosha; *(fig)* tumia mno. n kazi ya kupita kadiri.

**overwrought** adj 1 -liohamanikana. 2 -liotiwa madoido mengi.

**ovulate** vi fanya/taga mayai. **ovulation** n.

**ovum** n *(pl.)* ovari. **oviduct** n mirija ya ova. **oviform** adj umbo la yai. **oviparous** adj *(zool)* -enye kutaga mayai. **ovoid** *n*, adj -enye umbo la yai. n kitu chenye umbo la yai.

**owe** vt,vi 1 **~ somebody something; ~something to somebody; ~for something** wiwa; -wa na deni *be ~d a debt* wia deni, dai *he ~s me money* namdai, awiwa nami;

**opprobrious** adj *(formal)* -a kuaibisha, -a aibu, -a kufedhehesha. **~ly** adv. **opprobrium** n dharau; aibu, fedheha; haya.

**oppugn** vt pinga, bishania.

**opt** vi 1 **~for something** chagua, fanya uchaguzi; amua. 2 **~ out of** amua kutoshiriki, jitoa.

**optic** adj -a macho. n jicho. **~als** n elimu ya nuru. **~al** adj -a macho. **~al illusion** n mazingaombwe, madanganyo ya macho, mauzauza *~al instrument* ala ya macho (miwani, darubini n.k.). **~ian** n mtengenezaji/mwuzaji miwani.

**optimism** n msimamo wa kutegemea mazuri, kuwa na matumaini mema. **optimist** n mwenye msimamo wa kutegemea mazuri. **optimistic** adj. **optimistically** adv.

**optimum** n hali ya kufaa kabisa, bora kabisa; upeo adj -enye hali ya kufaa kabisa; -a juu kabisa. **optimise; -ze** vt fanya kuwa bora kabisa.

**option** n 1 uchaguzi, hiari, haki ya kutenda *the ~ is yours* uchaguzi ni

**optometer**

wako *there is no ~* hakuna budi, sharti, hakuna hiari, lazima *I have no ~ but to go* ni lazima niende *imprisonment without the ~ of a fine* kifungo bila hiari ya kulipa faini *none of the ~s is satisfactory* hakuna uchaguzi wa haja, uchaguzi wa aina yoyote hauridhishi. **local ~** n haki ya kuamua (jambo) kwa kura. 2 mambo ya kuchaguliwa. **leave one's ~s open** tojifunga (na jambo). **~al** adj. **~ally** adv.

**optometer** n optomita: chombo

kinachopimia macho nguvu ya kuona mbali. **optometrist** n mpimaji wa macho.

**opulence** n utajiri, mali; ukwasi. **opulent** adj. **opulently** adv.

**opus** n utungo (wa kitabu, wimbo n.k.). **magnum ~** n utungo mkuu wa msanii.

**or** *conj* 1 au, ama. **~ else** kama sivyo; la sivyo, ama sivyo. **whether... ~** *whether you*

namwia. 2 *(owe to)* wajibika, paswa na pasa; -wa na (kitu) kwa sababu ya; -wa haki ya *I ~ respect to my father* inanipasa kumheshimu baba *~ no thanks to omebody* -tomwia mtu shukrani. 3 **~ something to something** pata kwa, tokana na *I ~ my wealth to my father* utajiri wangu unatokana na baba yangu *I ~ my succes to hard work* mafanikio yangu yanatokana na jitihada zangu. **owing** adj -enye kudaiwa, -siolipwa bado *money is owing by me* nawiwa fedha na mtu prep **owing to** kwa sababu ya *it is all owing to you* yote ni juu yako/kwa sababu yako *owing to the floods the road is impassable* kwa sababu ya mafuriko barabara haipitiki.

**owl** n bundi. **~et** n bundi mchanga (kifaranga). **~ish** adj kama bundi; nzito/enye busara; -a kujifanya/ kuonekana nzito. **~ishly** adv.

**own** vt,vi 1 miliki. 2 kiri, tambua. 3 **~ up** kiri (kwa moyo) adj -enyewe *my ~* -angu mimi *be (all) on one's ~* -wa peke yake *I live on my ~* nakaa peke yangu; -enyewe *she can work*

**ozone**

*on her ~* anaweza kufanya kazi mwenyewe. **be one's ~ man/master** jitegemea, wa huru *come into one's ~* stahili; onyesha. **hold one's own** simama kidete, jihami, shikilia yako *he made the house his ~* alijifanya yuko kwake. **~ brother/sister** ndugu wa mama na baba mmoja. **get one's ~ back** *(colloq)* lipa kisasi. **~er** n mmilikaji mwenyewe. **~er -driver** n dereva mwenyewe. **~er occupied** adj -a kukaliwa na mwenyewe. **~erless** adj bila mwenyewe. **~ership** n umilikaji.

**ox** n 1 ng'ombe. 2 maksai; ng'ombe wa kufugwa *strong as an ~* -enye nguvu nyingi sana. **~bow** n 1 nira ya ng'ombe. 2 ziwapinde. **~eye** *(bot)* n mmea wenye maua kama jicho. **~-eyed** adj -a macho makubwa kama ya ng'ombe. **~hide** n ngozi ya ng'ombe. **~tail** n mkia wa ng'ombe.

**oxbridge** n vyuo vikuu vya Oxford na/ au Cambridge.

**oxide** n (*chem*) oksaidi *mercuric ~* oksaidi ya zebaki. **oxidize** vt,vi oksidisha. **oxidation** n uoksidishaji.

*come ~ not it's all the same to me* uje usije ni mamoja kwangu. 2 **~ so** kama hivyo, kitu kama hicho; hivi.

**oracle** n 1 *(ancient Greece) (place)*

mizimuni; uaguzi; mwaguzi; jibu la mizimuni. 2 kahini/mwaguzi aliyetoa majibu hayo. 3 mshauri, mtu mwenye busara *work the ~ (fig)* fanikiwa kwa njia ya sirisiri. **oracular** adj.

**oral** adj -a mdomo; -a kinywa; -a kunena; -a maneno, -sioandikwa; simulizi *~ exercises* mazoezi ya kusema. **~ literature** fasihi simulizi. ~**ly** adv.

**orange** n chungwa; *(bitter)* danzi;

*(mandarin)* chenza; kangaja; rangi ya machungwa. **~ade** n maji ya machungwa **~ -peel** n ganda la chungwa. **~ry** n shamba la michungwa.

**Oxonian** adj -a Oxford. n mwanafunzi wa Chuo Kikuu cha Oxford.

**oxygen** n oksijeni (hewa safi). **~ mask** n kifuniko cha oksijeni (cha uso). **~tent** n kihema cha oksijeni. **~ate; ~ize** vt patia oksijeni.

**oyes;oyez** *interj* (maneno ya kunyamazisha watu mahakamani) sikilizeni.

**oyster** n chaza. **~-bed/bank** n mahali ambapo chaza huzaa. **~-knife** n kisu cha kufungulia chaza.

**oz** *abbr of* **ounce**.

**ozone** n *(chem)* ozoni; *(fig)* kitu kinachochangamsha; *(colloq)* hewa safi ya kuburudisha pwani. **~ layer** n tabaka ozoni.

**P, p** herufi ya kumi na sita ya alfabeti ya Kiingereza. **mind one's ~'s and q's** -wa na adabu/mwangalifu, ongea kwa adabu.

**pa** n *(colloq)* baba.

**pabulum** n chakula; *(fig) mental ~* kilisha akili, jambo la kutafakari.

**pace** n 1 hatua. 2 mwendo (wa

kutembea, kukimbia). **keep ~ with somebody/something** enda sambamba/sawasawa na. **go at a good ~** enda/tembea kwa haraka. **go the ~** enda kwa kasi sana; *(fig)* fuja pesa. **set the ~ (for somebody)** ratibu/ongoza mwendo; pimia mwendo *stand/stay the ~* himili, weza kufululiza na wengine. **~-maker/setter** n mwekaji/ mwongozaji wa mwendo; kifaa cha kurekebisha mapigo ya moyo. **put somebody through his ~s** pima uwezo wa mtu. vi,vt 1 tembea polepole; enda dalji. 2 **~ something off** tembea tembea, pima kwa hatua *~ off a room* pima chumba kwa hatua. 3 pima mwendo (wa mtu/ mnyama katika

**plight**[1] n *(arch)* 1 ahadi *give one's ~ to* toa ahadi kwa. 2 rehani. vt ahidi *(only in)* **~ one's troth** ahidi kuoa.

**plight**[2] n hali mbaya, taabu.

**Plimsoll** n 1 **~ line/mark** n alama yakudhibiti kiasi cha shehena. 2 *(pl)* **~s** n raba.

**plinth** n msingi wa nguzo.

**plod** vi,vt jikokota (kufanya kazi/

kutembea n.k.) *~ through a textbook* soma kitabu kwa taabu. n 1 kazi ngumu. 2 mshindo. **~der** n mtu ajikokotaye/mzito lakini mwenye bidii. **~ding adj. ~dingly** adv.

**plonk**[1] n chubwi: sauti ya kitu kiangukapo katika kioevu. vi **~ (down)** dondosha.

**plonk**[2] n *(sl)* mvinyo rahisi.

**plosive** adj *(phon)* -a kipasuo n kipasuo.

**plot** n 1 *(of land)* kiwanja. 2 *(of*

mashindano/mazoezi).

**pachyderm** n *(zool)* pakidema: mnyama mwenye ngozi nene sana k.v. tembo, kiboko, kifaru.

**pacifism** n upinzanivita (nadharia ya kupinga vita vyo vyote). **pacifist** n mpinzanivita. **pacify** vt suluhisha, patanisha, tuliza, fanya/leta amani. **pacifier** n 1 msuluhishi, mpatanishi. 2 mpira wa mtoto, titibandia. **pacific** adj -a kupenda amani, -tulivu, pole n *the Pacific/ Pacific Ocean* Bahari ya Pasifiki. **pacifically** adv. **pacification** n suluhu. **pacificatory** adj.

**pack** n 1 mtumba, furushi, bunda, robota, mzigo. 2 *(usu derog)* genge, kundi *a ~ of thieves* kundi la wezi *a ~ of nonsense* upuuzi kabisa *a~ of lies* uongo mtupu. 3 kundi la wanyama *wild dogs hunt in ~s* mbwa mwitu huwinda kwa vikundi. 4 jozi/seti ya karata. 5 kiasi (cha nyama, samaki iliyohifadhiwa makoponi kwa msimu mmoja). 6

**pad**

(*compounds*) **~-animal/ horse** n mnyama/farasi anayebeba

mizigo. ~ **man** n *(arch)* mchuuzi. **~-saddle** n saruji la mizigo. **~-thread** n kitani. 7 **~-ice** n barafu tandavu baharini. vt,vi 1 ~ **(up) (in, into)** funga furushi/mzigo; fungasha. ~ **one's bags** jiandaa/ jitayarisha kuondoka. ~ **it in** acha (jambo). **~up** *(colloq)* acha kufanya kazi; *(sl)* anguka, shindwa. 2 songa,jaza; songamana.3 funga kwa uangalifu kwa kuwekea vitu nyororo ~ *the glasses in cotton* funga glasi kwa uangalifu kwa kutumia pamba. 4 *(sl)* pachika silaha. 5 ~ **somebody off** fukuza, ondosha harakaharaka. **send somebody ~ing** fukuza mtu bila staha. **~er** n mtu/kitu kinachofungia mizigo/chakula. 6 funga/hifadhi makoponi. 7 chagua wanakamati (ambao unahisi wata kupendelea katika maamuzi). **~age** n kifurushi, kirobota. **~age deal/ offer n** *(colloq)* pendekezo/mpango wa jumla. **~age tour** n *(colloq)* safari ya utalii ambayo mambo yote yamelipiwa pamoja. **~age store** n *(US)* stoo ya bia. **~aged** adj -enye kuwekwa pamoja. vt funga katika furushi. **~ing** n 1 kufunga mizigo *do one's ~ing* funga mizigo. 2 *(stuffing)* kitambaa (majani makavu n.k.) cha kuzuia

*story)*mtiririko/msuko (wa hadithi). 3 njama. vt,vi 1 *(math)* chora, tia alama (kwa kuonyesha majira ya mshale n.k. katika ramani n.k.) **~ting paper** n karatasi ya kuchorea ramani. 2 kula njama. 3 tunga mtiririko (wa hadithi). 4 ~ **(out)** gawa, weka michoro/alama n.k. **~ter** n.

**plough** *(US)* **plow** n 1 plau *follow the ~* lima; -wa mkulima. **put one's hand to the ~** *(fig)* anzisha/anza kazi. ~ **boy n** kijana mwongoza plau. 2 zana kama plau. **snow ~ n** plau/kifaa cha kuondolea theluji njiani. 3 shamba lililolimwa kwa plau. 4 kundi la nyota zifanyazo umbo la plau. vt,vi 1 ~ **(back)** lima kwa plau; *(fig)* wekeza upya/tena. ~ **a lonely furrow** *(fig)* fanya kazi bila msaada. ~ **the sand** fanya kazi ya bure. 2 ~ **through** kata, penya kwa nguvu *the ship ~ed through the heavy waves* meli ilikata mawimbi mazito. 3 *(sl)* kataa mtahiniwa ~ *under* lima chini sana kwa plau. ~ **up** fukua mizizi. *(compounds)* **~-beam** n mhimili wa plau. **~-disc** n kisahani cha plau. **~-handle** n plau. **~man** n mlimaji.

**plummet**

**plover** n kitwitwi.

**plow** n *(US) see* **plough**

**ploy** n hila.

**pluck** vt,vi 1 nyonyoa (manyoya); futua. 2 ~ **something out/up** vuta, ng'oa (magugu); chuma; konyoa. 3 *(sl)* ~ **at** ng'ang'ania, vuta ~ *somebody by the sleeve* vuta usikivu wa mtu (kwa kumgusa). 4 *(GB sl)* ~ **up courage** piga moyo konde, jipa moyo. ~ **at something** ng'oa kitu. 5 *(sl)* iba. n 1 ujasiri, ushupavu. 2 kitu kilichotolewa ndani (k.m. moyo, ini n.k.). 3 manyakuo. ~ **y** adj. ~ **ily** adv.

**plug** n 1 kizibo; *(naut)* nguruzi. 2 plagi. 3 *(of tobacco)* bumba/ msokoto/ kibonge (cha tumbaku). 4 *(sl)* tangazo la biashara linalovutia. **pull the** ~ tangaza kitabu. vt 1 ziba, funga. 2 ~ **(something) in** unganisha plagi. 3 *(sl)* piga risasi; piga konde. 4 ~ **(up)** unganisha na umeme. 5 *(colloq)* ~ **(something) in, away at** shughulikia, fanyia kazi sana. 6 tangazisha, vumisha. **~ging** n 1 tendo la kuzuia kwa plagi. 2 pigo la ngumi.

**plum** n 1 plamu: tunda kama zambarau. 2 ~

kitu kisivunjike au kuharibika wakati wa kusafirisha, kibibo, kisongo. **~ing-case** n kasha la mbao. **~ing-needle** n shazia.

**packet** n 1 kifurushi,pakiti,kichopa, kibumba. 2 *(GB sl)* taabu, tatizo *catch/stop/get a ~* umia/jeruhiwa sana. 3 *(sl)* kibunda, hela nyingi. 4 **~-boat** n meli ya posta.

**pact** n maafikiano, mapatano; makubaliano.

**pad** n 1 kitu ororo cha kinga. 2 ngao/ kinga/pedi (ya mguu, mwili n.k.). 3 kitita/pedi ya karatasi za kuandikia. 4 pedi ya kupigia mhuri. 5 unyayo laini wa mbwa, mbwa mwitu, n.k. 6 jukwaa la kurushia makombora. 7 *(sl)* kitanda, chumba cha kulala. vt 1

**paddle**

jaza vitu vyororo. 2 ~ **something out** *(books, speeches etc)* refusha bila sababu *~ded-cell* chumba chenye kuta zilizojaa vitu vyororo (katika hospitali ya wagonjwa wa akili). **~ding** n vitu vyororo vya kujazia. vt,vi tembea, enda kwa miguu.

**paddle** n 1 kafi, kasia. 2 kupiga kasia/ kafi polepole. ~ **- box** n ubao unaofunika sehemu ya juu ya gurudumu la kafi. ~ **steamer** n meli inayoendeshwa na magurudumu ya kafi. **~-wheel** n gurudumu la kafi. vi,vt 1 piga kafi; endesha mtumbwi kwa kafi ~ *one's own canoe* jitegemea. 2 tembeatembea majini (pasipo viatu). 3 *(colloq)* tembea, piga chapa. 4 piga ubao.

**paddock** n 1 uwanda wenye nyasi (hasa kwa ajili ya mazoezi ya farasi). 2 zizi la farasi wanapokusanyika kabla ya mashindano.

**paddy**[1] n mpunga. **~-field** n shamba la mpunga.

**paddy**[2] n *(colloq)* hasira.

**Paddy** n Mwairish (jina la kupanga). **~-wagon** n *(US sl)* karandinga la kupeleka washtakiwa gerezani.

**padlock** n kufuli vt funga kwa kufuli. **padre** n *(GB colloq)* kasisi, padiri;

(*mil*) padiri/mchungaji (jeshini).

**cake** n keki ya plamu. 3 **~-tree** mplamu. 4 *(fig)* kitu bora; kazi yenye mshahara mzuri.

**plumb** n 1 timazi, chubwi. **out of ~** si

wima, tenge. 2 (kwa wima) uzi wa timazi adj 1 sawasawa, kiwima. 2 *(sl)* kabisa, sawasawa kabisa, halisi adv 1 sawa kabisa. 2 *(US colloq)* hasa. vt *(fig)* fikia mizizi/kiini cha jambo. **~-rule** n rula ya bildi.

**plumber** n fundi bomba. **plumbing** n 1 ufundi bomba. 2 mabomba; matanki n.k..

**plume** n nyoya. **borrowed ~s** adj *(fig)* -a kuazimwa tu. vt 1 *(of birds)* jipuna. 2 ~ **oneself (on something)** jipongeza; *(of birds)* jipuna. **plumage** n manyoya ya ndege.

**plummet** n timazi, chubwi bildi. vi

poromoka.

**plummy**

**plummy** adj 1 -enye kazi bora; *(fig)* zuri, -a kuvutia.

**plump**[1] adj -nenenene, -a mviringo;

*(of animals)* -nono. vi ~ **up/out** nenepa. **~ness** n unene, unono.

**plump**[2] vi 1 ~ **(one self/somebody/ something) down** anguka, dondoka; angusha/dondosha. 2 ~ **for** chagua, pigia kura adv 1 ghafla *come ~ into the water* tumbukia majini ghafla *run ~ into something* gonga ghafla. 2 bila kuficha, waziwazi adj -a wazi, dhahiri.

**plunder** vi,vt ~ **(of)** 1 teka nyara. 2

pora. n 1 nyara 2 mapato (kwa wizi, unyang'anyi n.k.). ~ **er** n.

**plunge** vt,vi 1 ~ **(into)** tumbukiza, tosa; tumbukia (majini n.k.). 2 *(of ship)* sukasuka, enda mrama. 3 *(of cards)* cheza karata/kamari sana; pata madeni. 4 piga mbizi. n 1 mbizi. **take the ~** *(fig)* chukua hatua kali, fanya uamuzi mkali. 2 mtupo, mwendo wa ghafula, mruko, mshindo. **~r** n kizibuo.

**paederasty** n ulawiti (hasa kwa kijana wa kiume).

**paediatrics** n tawi la tiba inayohusu watoto na magonjwa yao. **paediatric** adj. **paediafrician** n daktari wa watoto na magonjwa yao.

**paean** n wimbo wa kusifu/shukrani.

**paedophilia** n hali ya kuvutiwa kimapenzi na watoto. **paedophile** n mtu avutiwaye na watoto kimapenzi.

**pagan** n mpagani adj -a kipagani. **~ism** n.

**page**[1] n 1 *(hist)* askari mwanafunzi. 2 mtoto mtumishi, tarishi. vt pitapita na kuita majina (hotelini, kilabuni n.k.).

**page**[2] n ukurasa, laha. vt tia namba za kurasa. **paginate** vt tia namba za kurasa. **pagination** n.

**pageant** n 1 tamasha, mchezo wa

**paint**

kuigiza mambo (habari, matokeo) ya zamani. 2 *(vain show)* tamasha/ sherehe (hasa zenye maandamano) *beauty* ~ mashindano ya uzuri (ya wasichana). **~ry** n.

**pagoda** n (India, China, Japan etc)

hekalu.

**paid** *pt of* **pay**.

**pail** n ndoo. ~ **ful** n ndoo tele.

**paillasse; palliasse** n godoro la majani. **pain** n 1 maumivu; uchungu; kuumia. ~ **-killer** n kituliza maumivu; dawa ya kutuliza maumivu. 2 *(stabbing pain)* kichomi. **labour ~ s** n uchungu wa kuzaa. 3 *(mental ~)* huzuni, ghamu, sikitiko *it gives me ~ to tell you that* inanipa uchungu/ghamu, kukuambia kwamba. 4 *(arch)* adhabu. **on/under ~ of death** kwa kuchelea kifo. **a ~ in** the neck *(sl)* kero, adha. vi,vt 1 umiza, tia uchungu. 2 huzunisha, kera. **~ed** adj -a kuhuzunishwa. **~ful** adj -a kuumiza; -a kuhuzunishwa. **~less** adj bila maumivu,-sioumiza. **~lessly** adv. **~s** n *(pl)* jitihada, bidii. **be at ~s to do something**

**plunk** n *see* **plonk**.

**plural** adj 1 -ingi. 2 *(gram)* wingi n

wingi. **~ism** n 1 wingi. 2 *(usu derog)* kushika cheo zaidi ya kimoja. 3 *(phil)* mfumo unaotambua mawazo/ misimamo/dini mbalimbali. **~ity** n 1 wingi; hesabu/namba zaidi ya moja. 2 kushika vyeo zaidi ya kimoja *~ity offices* kuwa na ofisi nyingi. **~ize** vi fanya -ingi.

**plus** *(conj)* pamoja na, zaidi ya, na adj -a kujumlisha; chanya. n kujumlisha; alama ya +; *(fig)* sifa bora. **~-fours** n *(pl)* kaboka (suruali pana ya chini ya magoti).

**plush** n kitambaa kama mahameli adj -a anasa, -a kitajiri. **~y** adj *(sl)* safi, tanashati.

**Pluto** n 1 *(Roman myth)* Mungu wa kuzimuni. 2 *(astr)* Pluto. **~cracy** n utawala wa tabaka la matajiri wenye nguvu za kimadaraka / mamlaka. **~crat** n mtu ambaye ana mamlaka kutokana na utajiri wake. **~cratic** adj utawala wa kitajiri.

**pocket**

**ply**[1] n *(layer)* 1 tabaka (la mbao au

kitambaa). **three ~ -wood** tabaka kadhaa zilizogundishwa. 2 *(strand)* uzi ~ *wool for knitting* sufu ya nyuzi tatu (katika ufumaji).

**ply**[2] vi 1 fanya kazi. 2 enda na kurudi

mara kwa mara. 3 **~ a trade** fanya biashara. ~ **somebody with** pa/lisha/nywesha kila wakati. 4 shambulia kwa maneno.

**pneumatic** adj -a hewa, -a kuendeshwa kwa nguvu/kani ya hewa ~ *tyres* tairi hewa. **~s** n elimu ya tabia ya hewa.

**pneumonia** n nimonia, kichomi.

**poach**[1] vt vukiza yai. **~ed egg** n yai la maji.

**poach**[2] vt,vi 1 **~ (on/for)** chukua/winda iso halali. 2 *(fig)* ingilia kazi ya mwingine ~ *on somebody's preserves* twaa kazi ya mwingine. **~er** n jangili. **~ing** n ujangili.

**pock** n kiduduiko, vishimo vya makovu ya

**~less** adj pasipo kujuta; katili. **~lessly** adv.

**remote** adj 1 -a zamani *the ~past*

zamani za kale. 2 -a mbali. ~ *control* -enye kuendeshwa/kufanywa toka mbali, -liotengwa (kwa maono, kwa moyo wa kupenda). 3 *(feelings, interests, etc)* liopishana sana, liotengana, mbalimbali. 4 *(not friendly)* baridi. 5 *(insignificant)* dogo *I haven't the ~st idea* sijui hata kidogo, sina habari. **~ly adv. ~ness** n.

**remount** vt,vi 1 panda tena. 2 *(of photographs, maps, etc)* weka katika fremu tena. 3 gawia mtu/wanajeshi farasi mpya. n farasi mpya; ugawiaji watu farasi mpya.

**remove** vt,vi 1 ~ **(from)** ondoa, ondosha. 2 ~ **(from)** hama; hamisha, hawilisha; hajiri. ~ **mountains** *(fig)* fanya miujiza. 3 *(of clothes)* vua; (*of*

**renew**

**bark**) ambua. 4 *(from office)* uzulu, fukuza. 5 *(erase)* futa. 6 *(of spell)* agua, eua, adua, tegua. 7 **~d** n (*of cousins*) mtoto wa binamu. n hatua *be one ~ from something* pakana, karibiana na. **removable** adj. **removal** n.

**remunerate** vt ~ **somebody (for something)** lipa, -pa ujira, tuza, -pa zawadi. **remuneration** n ujira, tunzo, zawadi. **remunerative** adj -a kuleta faida.

**renaissance** n (also **renascence) 1 the ~ (Europe)** kipindi mwamko-sanaa (katika karne ya 14, 15 na 16), kipindi cha kuchipuka upya. 2 mvuvumko.

**renal** adj -a mafigo.

**rename** vt pa jina jipya, batiza upya,

ita upya.

**renascence** n *see* **renaissance**.

**rend** vt,vi 1 tatua, pasua, rarua; penya ~ *one's hair (in grief)* timua nywele. 2 pokonya, pora.

**render** vt 1 ~ **something (to somebody)** toa, lipa, rudisha, onyesha (heshima) ~ *thanks* toa shukurani. 2 leta, peleka. ~ **an account of**

mtawala mmoja. 2 *(for measuring)* rula, chenezo, kigezo, futi. **ruling** adj -a kutawala, -a nguvu; -liopo. n amri; hukumu; uamuzi.

**rum**[1] n aina ya pombe kali. ~ **runner** n mlanguzi (wa pombe zisizoruhusiwa); *(US)* pombe.

**rum**[2] adj *(colloq)* kioja; -a kigeni; -sio

-a kawaida; ajabu. *also* ~**my adj.**

**rumba** adj rumba: dansi yenye asili ya Cuba.

**rumble** vt,vi 1 nguruma; vuma, tutuma; rindima. ~ **along** enda kwa kunguruma. 2 ~ **(out)** sema kwa sauti nzito. n 1 ngurumo, uvumi, tutumo, tetemo, mdundo, rindimo. 2 *(colloq US)* mapambano ya vikundi

**run**

vya wahuni mitaani.

**rumbustious** adj *(colloq)* -a ghasia,

-enye kelele, -a makeke.

**ruminant** adj 1 -a kucheua. 2 *(of person)* -liozama katika fikra, -liokaa na kushika tama. n mnyama anayecheua. ~**s** wacheuzi. **ruminate** vt,vi 1 cheua; tafuna. 2 waza, tafakari. ~ **over (a plan)** fikiria jambo/azimio. **rumination** n.

**rummage** vt,vi 1 ~ **(among, in, through)** geuzageuza vitu wakati unatafuta kitu, pekua, chakura. 2 ~ **through** pekua/chakura sana, chunguza, kagua. ~ **sale** n *see* **jumbo sale** n 1 upekuzi mkali. 2 vitu vilivopatikana katika upekuzi. 3 vitu vikuukuu.

**rummy**[1] adj *see* **rum**.

**rummy**[2] n *(of cards)* mchezo wa karata uchezwao na jozi mbili.

**rumour** n uvumi, mnong'ono, tetesi, udaku. vt vumisha; toa uvumi. ~ **monger n** mvumishaji, mzushi.

**rump** n 1 *(animal)* tako; *(bird)* mkiani. 2 *(derog)* mabaki, masazo (ya kundi kubwa la watu). ~ **steak** n steki ya tako.

**oneself/one's behaviour** elezea, jieleza *~ed account* ankara iliyotolewa (kwa kulipwa). 3 fanya, geuza kuwa katika hali fulani *the drink ~ed him speechless* ulevi ulimfanya kuwa bubu. 4 ~ **something (down**) yeyusha; safisha siagi/samli kwa kuyeyusha. 5 *(of building)* piga lipu. 6 tafsiri; fanya; igiza. **~ing** n 1 *(translation)* tafsiri, fasili. **rendition** n 1 utambaji. 2 ufasiri, ufafanuzi.

**rendezvous** n 1 mahali pa kukutanika; mahali pa miadi. 2 makutano. vi kutana (mahali palipochaguliwa).

**renegade** n 1 msaliti, haini; mwasi. 2*(rel)* muritadi. vi saliti; ritadi; asi.

**renege; renegue** vi 1 *(in card games)* kosa kucheza karata iliyochaguliwa hali unayo mkononi. 2 vunja ahadi au kauli.

**renew** vt 1 tengeneza/fanya upya, tia

**renounce**

nguvu, -pa moyo. 2 pata/toa tena. 3 anza, rudia tena ~ *one's youth* rudia ujana. **~able adj.** **~al** n.

**renounce** vt 1 *(refuse)* kataa, kanusha; kana. 2 burai (madai). 3 *(give up)* acha, jitoa katika jambo, achilia mamlaka ya mtu. **renunciation** n 1 kano, kanusho. 2 *(relinquishment)* kuacha, kujinyima, kujihini. **renunciatory** adj.

**renovate** vt rekebisha, fanyiza upya,

karabati. **renovation** n 1 urekebishaji. 2 ukarabati; matengenezo. **renovator** n mtengenezaji.

**renown** n sifa, utukufu, umashuhuri,

jina *a town of great* ~ mji wa sifa kuu. **~ed** adj -enye sifa, adhimu, tukufu, mashuhuri.

**rent**[1] *pp of* **rend**.

**rent**[2] n kodi. ~ **rebate** n kipunguo cha kodi ~ *restriction* usimamiaji wa kodi ~ *restriction board* halmashauri ya kusimamia kodi. ~ **collector** n mkusanya kodi. **~ier** n mpangishaji, mtu ambaye mapato yake hutokana na kupangisha nyumba. **~-free** adj -siolipiwa, -siotolewa kodi; wakfu. **~-roll n**

**rumple** vt kunjakunja; vuruga.

**rumpus** n zahama, ghasia, ugomvi

wenye makelele/makeke. **kick up/make a ~** fanya ghasia.

**run**[1] *vt, vi* 1 kimbia; kimbiza **take a ~ ning jump** kimbia na kuruka; *(sl)* ambaa; usiwe mpuuzi! 2 epuka, toroka, kimbia. **~ for it** kimbia (ili kukwepa jambo). **cut and ~***(sl)* toroka. **a ~ning fight** n mapambano ya manowari (kati ya wanaorudi nyuma na wanaowakimbiza). 3 shiriki katika mbio/mazoezi ya kukimbia. **also ran** n mshinde. 4 **~ for** gombea (uchaguzi, cheo, n.k.). 5 sababisha kukimbia/kushiriki (katika mashindano ya mbio); wasilisha/teua (kushika cheo). 6 sababisha kufikia hali fulani/mahali fulani (kutokana na kukimbia). **~ somebody clean off his feet/ legs** *(colloq)* shughulisha hadi kuchosha

**run**

kabisa. **~ oneself/somebody into the ground** jichosha/chosha (mtu) kwa kazi/mazoezi magumu. 7 enda haraka. **~ its course** kua, endelea kawaida; fuata mkondo wa kawaida. **~ the streets** *(of children)* cheza barabarani (bila usimamizi). 8 jiweka wazi; jihatarisha. **~ the danger/ chance of something** jiweka katika hali/hatari ya. 9 kimbiza; shindana na. **~ somebody/something to earth** fuatilia hadi kupata/kushika. **~ somebody/something close/hard** karibia sana (katika mashindano). 10 *(of ships, etc)* enda safari; *(of fish)* ogelea. 11 *(of machines)* fanya kazi. 12 enda mbele kwa mwendo wa kuteleza au kuendelea; enda kama kwamba uko kwenye magurudumu. 13 *(of public transport)* pita; enda na kurudi (kila mara). 14 chukua (mtu katika gari, basi, n.k. na kumpeleka mahali). 15 peleka, safirisha. **~ errands/messages** peleka ujumbe. **~ arms/guns** ingiza silaha nchini kwa siri, fanya magendo ya silaha. **~ liquor** fanya magendo ya vileo. 16 fanya kusogea au kupanuka kuelekea upande fulani. 17 *(of fire, news, emotions, etc)* enea haraka. 18 *(of liquids)* tiririka; churuzika; lowa. 19 fanya kumwagika/tiririka; fanya kuenea. 20 -wa/pitia katika hali fulani. **~ riot** fanya fujo na ghasia; *(of plants)* enea ovyo. **~ wild** kaa/kuwa bila mipango/nidhamu. **~ a temperature** -wa na homa. 21 endesha,

daftari ya upangishaji, orodha ya ukodishaji. vt,vi ~ **to** pangisha, kodisha. ~**from** panga, kodi. ~**able** adj a kupangishika. ~**al** n 1 kodi. 2 mapato ya kodi.

**rent**[3] n 1 mpasuko, mtatuko, ufa. 2 *(fig)* mfarakano, mtengano.

**rep**[1] n repu: kitambaa cha kufunikia

viti.

**rep**[2] *(colloq) (abbr.)* **repertory** *n*; **reputation** *n*; **representative** n.

**repair**[1] vt 1 karabati, fanya

matengenezo; *(of clothes)* shona, tia kiraka *a road under* ~ barabara inayofanyiwa matengenezo. 2 rekebisha, weka sawa. n matengenezo, *(state)* hali (nzuri au mbaya) *in good* ~ nzima *in bad* ~ bovu *keep in good* ~ tunza vizuri *put in* ~ fanya matengenezo. ~**er** n mtengenezaji. ~**ing** n utengenezaji,

**repercussion**

ushonaji wa kutia kiraka. **reparable** adj -enye kuweza kutengenezwa, -a kutengenezeka, -a kuweza kufidiwa, -a kulipika. **reparation** n 1 ulipaji fidia, kufidia (hasara, uharibifu). 2 fidia.

**repair**[2] vi ~*to* enda, zuru.

**repartee** n malumbano.

**repast** n *(formal)* mlo.

**repatriate** vt rudisha kwao, rejesha makwao ~*a fugitive* rudisha mkimbizi kwao. n ~*d person* mtu aliyerejeshwa kwao. **repatriation** n.

**repay** vt,vi 1 rejesha pesa, kitu, n.k. ulichochukua, lipa. 2 ~ **something; ~somebody (for something)** lipiza; lipizia. ~**able** adj -a kulipika. ~**ment** n malipo; kulipa; kulipiza, malipizo.

**repeal** vt tangua, batilisha; futa

(sheria). n mtanguo, kufuta; ubatilifu.

**repeat** vt 1 rudia. 2 kariri, soma/sema kwa

ongoza, simamia. ~ **a company** endesha kampuni. ~**ning costs** n gharama za uendeshaji. ~ **the show** kuwa bosi katika kadhia fulani. 22 *(of thoughts, feelings memories, the eyes, etc)* pitia/pitisha mara moja/kwa haraka. 23 endelea/ endelezwa katika mpango maalumu *a scar that ~s across his cheek* kovu linaloanzia upande mmoja hadi upande mwingine wa shavu lake. **the ~ning commentary** n tangazo mfululizo. 24 -wa na mwelekeo

**run**

fulani (wa kitabia), -wa na bei ya wastani; -wa na kiwango cha wastani. 25 *(of colour)* -sambaa toka sehemu yenye rangi hadi isiyo na rangi 26 andikwa, simuliwa au semwa *the story ~s that* hadithi imeandikwa/yasemwa kuwa ---. 27 *(of woven or knitted material)* fumuka. 28 *(in special uses)* ~ **about** kwenda huku na huko. ~**-about** n motokaa ndogo (k.m. ya watu wawili); mtu atangatangaye kutafuta mambo mageni, raha, n.k. (hatulii katika sehemu moja). ~ **away** kimbia; jaribu kutoroka. ~**away** n mtu/farasi atorokaye. ~ **away with** tumia; toroka; iba; shinda vibaya sana washindani wengine; kubali wazo harakaharaka, fikia hitimisho lisilo na msingi; enda kwa kasi kubwa isiyodhibitika. ~ **back** rejea nyuma (katika mawazo). ~ **down** *(of a clock or other mechanism of the like)* simama (kwa kukosa kulishwa); *(of a person's health)* nyong'onyea, zidi kuwa mbaya (kwa sababu ya kazi nyingi, fikra nyingi, n.k.); *(of a battery)* isha; gonga/gongana; sema vibaya (mtu au kitu); fukuza na kupita/kamata; punguza nguvu. ~**-down** n *(colloq)* upunguzaji orodha/maelezo kamili. ~ **in** tembelea (mtu mahala) kwa muda mfupi; *(colloq of the police)* kamata, bamba; endesha kwa uangalifu kwa mara ya kwanza (gari/mashine mpya) kwa muda/umbali fulani ili kuiweka katika hali nzuri ya matumizi. ~ **into** gongana; sababisha kuingia katika (deni, ugomvi, n.k.). ~ **off** toroka (na); churuzika/tiririka (kutoka sehemu hadi sehemu); fanya kuchuruzika/kutiririka; andika au soma kwa ghibu (moja kwa moja bila kusita/kwa ufasaha); chapa; toa (makala/kitabu); amua baada ya watu kufungana baada ya majaribio; anzisha (k.m. mbio). ~**-off** n

ghibu. 3 *(of numbers)* rudiarudia, tokea tena (mara nyingi). 4 *(of taste)* bakia mdomoni. 5 *(of commerce)* toa tena (bidhaa), rudia kutoa. n 1 marudio k.m. mchezo, kipindi cha redio. 2 *(music)* alama ya kuonyesha mahali pa kurudia katika muziki. **~edly** adv -liofanywa tena na tena. **~er** n 1 bunduki inayotema risasi. 2 *(E.A)* mtu anayerudia (darasa n.k.). **~ing** adj -a kurudiarudia *~ing decimal* desimali ya kurudiarudia. **repetition** n 1 kurudiarudia; urudiaji. 2 *(of poetry)* ukariri, usomaji wa ghibu. **repetitious; repetitive** adj -a kurudiarudia.

**repel** vt 1 fukuza. 2 kataa; zuia ~ *an*

*enemy* fukuza adui. 3 chukiza. **~lent** adj -a kuchukiza; -a kukirihi n kiwinga.

**repent** vt,vi ~(**of**) tubu; juta. **~ance** n toba. **~ant** adj -a kutubu; -a kujutia *he is ~ant of his wrongs* anajutia makosa yake n mjutaji. **~antly** adv.

**repercussion n** 1 mruko/mtupo nyuma, mwangwi. 2 *(usu pl)* athari, matokeo

**repertoire**

hasi *be followed by ~s* fuatiwa na matokeo hasi (yasiyokusudiwa).

**repertoire** n mkusanyiko wa maonyesho (nyimbo, tamthilia, n.k.) ya msanii mmoja au kikundi kimoja cha sanaa.

**repertory** n 1 hazina (ya habari, maarifa, n.k.). 2 *see* **repertoire** ~ *theatre company* (*abbr*. **rep**) kikundi cha sanaa (kinachobadilisha wachezaji/tamthilia mara kwa mara).

**repine** vi *(formal)* **~(at)** onea uchungu. ~ **against** lalamikia.

**replace** vt 1 rudishia mahali pake. 2 ~ **somebody/something by/with** chukua nafasi ya, ingia mahali pa, badilisha *~somebody with a machine* badilisha mtu na/kwa mashine. **~able** adj -enye kuweza kubadilishwa, -a kubadilishika, -enye kuweza kuchukuliwa nafasi. **~ment** n ubadili; badala.

**replay** n marudio ya mchezo. vt rudia

**run**

uamuzi mkata. **~ something on** unganisha/endeleza/ endelea; sema mfululizo; *(of time)* pita, isha *time ~s on* wakati unapita; *(of disease)* endelea kutokea/ kusumbua. **~ on/upon something** *(of thought etc)* husika na. **~ out** toweka; fikia mwisho, isha; *(of tide)* kupwa. **~ out of** *(of tide)* kupwa. **~ oneself out of breath** jichosha. **~ out on somebody** telekeza. **~ over** *(of a vessel or its contents)* furika; pitia (ili kuzingatia au kushika akilini barabara); soma harakaharaka; gonga/kanyaga mtu (kwa gari); tembelea kwa muda mfupi. **~ through** pitisha msitari (k.m. katika maneno yaliyoandikwa); choma kwa singe; tumia vibaya (bahati, fedha); chungua kwa haraka; shughulikia kwa haraka; *(of play)* fanya mazoezi. **~ to** fikia; tosha/tosheleza. **~ to fat** nenepa mno! **~ to ruin** haribika. **~ to waste** tumika vibaya. **~ up** inua, simamisha (k.m. bendera kwenye mlingoti); jenga/ tengeneza harakaharaka; fanya kuongezeka kwa haraka; fikia kiasi cha/pata/ongeza mwendo kimbia (kabla ya kutupa mpira, mkuki, n.k.).

**run**[2] n kukimbia. **~up** n 1 urefu (wa

kukimbia), masafa; kipindi kabla ya tukio kubwa. **a ~ for one's money** malipo ya kazi au juhudi za mtu; -pa ushindani mkubwa. 2 ziara, matembezi *a ~ to Mikumi* ziara ya Mikumi. 3 *(of a ship)* umbali (wa mwendo kwa kipindi maalumu). 4 njia (ya mashua, meli, n.k.). 5 mshuko wa ghafula *price came down in a ~* bei zilishuka kwa ghafla. 6 mfululizo wa maonyesho (k.m. ya muziki, tamthiliya, n.k.). 7 kipindi; mfuatano *a ~ of bad luck* kipindi cha mkosi. *a ~ on something*, kitu kinachohitajiwa ghafla na watu wengi. **in the long ~** hatimaye. 8 *(of domestic animals)* zizi, banda. 9 *(cricket and baseball)* pointi. 10 kawaida, mwelekeo, utaratibu *the*

**rupture**

*common ~ of mankind* watu wa kawaida. **~-of-the mill** kawaida, wastani. 11 kundi la samaki wakiwa katika mwendo. 12 *(colloq)* **give somebody/get the ~ of something** ruhusa ya mtu kutumia kitu bila kulipa. 13 mwelekeo. 14 *(music)* mfuatano wa nota zinazoimbwa/ zinazochezwa haraka na kufuata daraja mbalimbali. **~ ner n** 1 mkimbiaji. **~ner -up** n mshindi wa pili katika mashindano. 2

mchezo; *(colloq)* rudia kupiga kanda.

**replenish** vt **~ (with)** jaza tena,

sheheneza. **~ment** n ujazaji tena, ushehenezaji tena.

**replete** adj **~ (with)** *(formal)* tele, -liojaa ~ *with food* -lioshiba. **repletion** n *(formal)* shibe *to eat to* ~ kuvimbiwa *be full to* ~ shiba mno/kupita kiasi.

**replica** n nakala, nakala halisi; rupia/ shilingi kwa nyenziye. **~te** vt toa nakala; rudufu.

**reply** vi **~ (to)** jibu, itika; peleka/tuma jibu. n jibu, itikio. **~ paid** n jibu lililokwishalipiwa.

**report** vt,vi 1 toa ripoti, toa taarifa,

pasha habari; simulia mambo (uliyoona, uliyosikia, uliyofanya). *~progress* toa taarifa ya maendeleo. **~ something out** *(US)* rejesha pamoja na maoni. **~edly** kwa mujibu wa taarifa, inavyosemekana. **~ed speech** n kauli taarifa. 2 nakili, andika (kwa hatimkato). 3 **(oneself) (to somebody/something) (for something)** ripoti ~ *to the manager* piga ripoti kwa meneja ~ *to the*

**represent**

*officer in charge* piga ripoti kwa afisa mfawidhi. 4 **~ somebody/ something (to somebody) (for something)** shtaki, lalamika ~ *a child to his parents* shtaki mtoto kwa wazazi wake. **~age** n (mtindo wa) utoaji habari (wa magazeti). n 1 ripoti, taarifa *annual* ~ taarifa ya mwaka *law* ~ ripoti ya kesi. 2 mshindo *it burst with a* ~ ilipasuka kwa kishindo. 3 uvumi, tetesi *the* ~ *goes* inasemekana kwamba, kuna uvumi kwamba. 4 sifa nzuri/njema *people of good* ~ watu wenye sifa nzuri. **~er** n mtoa habari; mwandishi wa habari.

**repose**[1] vt,vi 1 pumzisha, egemeza, weka, laza. 2 **~ on** pumzika. n kupumzika; utulivu; raha; kimya. **~ful** adj tulivu, -nyamavu, -lio kimya.

**repose**[2] vt **something in something/ somebody** amini ~ *on his promises* amini ahadi zake.

(*messenger*) mjumbe, tarishi. 3 *(surface root)* kitawi cha mmea utambaao chini. 4 *(plant)* mtambaazi. 5 *(cloth)* kitambaa kirefu, kipambo cha meza. 6 *(in compounds)* mfanya biashara ya magendo. **gun ~ner** n mfanya biashara ya magendo ya bunduki. **~ning** adj 1 -a kukimbia. 2 *(successive)* moja kwa moja, -a mfululizo *~ning fire* mfululizo wa bunduki/wa mizinga. 3 *(after a pl n)* katika mfuatano *six days ~ning* siku sita mfululizo/moja kwa moja. 4 *(of water)* -a kuchuruzika. 5 *(discharging)* -a kutoka usaha. n 1 mbio, kukimbia, kwenda mbio. **make the ~ning** ongoza mbio. **take up the ~ning** ongoza (baadaye) katika mbio. **in/out of the ~ning** *(of competitions)* -enye/ pasipo nafasi ya kushinda. 2 **~ning-board** n *(old fashioned)* sehemu ya kukanyagia, kuingia garini. **~ning mate** farasi wa kuongoza mwendo; *(US)* mgombea umakamu wa rais.

**rung**[1] n 1 kidato (cha ngazi). 2 taruma la kiti.

**rung**[2] *pp of* **ring**[2].

**runnel** n 1 kijito, mlizamu, chururu. 2 mfereji wa wazi.

**runt** n *(colloq)* kibeti: mtu/mnyama aliyedumaa.

**runway** n 1 barabara ya ndege. 2 njia ya kusukumia miti iliyokatwa.

**rupee** n rupia.

**rupture** vt,vi 1 pasua;pasuka *be ~d* pasuliwa. 2 farakana. n 1 kupasuka.

**rural**

2 *(discord)* farakano. 3 *(of bowel)* henia.

**rural** adj -a vijijini, -a mashamba

~ *planning* mipango ya vijiji.

**Ruritanian** adj *(of a State, its politics)* -liojaa hila na fitina.

**ruse** n hila, ujanja, werevu, mtego.

**rush**[1] n tete. **~light** n mshumaa uliotengenezwa kwa utete. **~y** adj -enye

**reposit** vt weka (kitu) kwenye ghala (bohari). **~ory** n 1 hazina, mahali pa kuhifadhia vitu k.v. bohari, ghala, makumbusho n.k. 2 hazina, chemchemi ya habari *be ~ory of* -wa na hazina ya.

**repot** vt hamishia (mmea) katika chungu kingine.

**reprehend** vt karipia, kemea, shutumu. **reprehensible** adj -a kulaumika. **reprehension** n.

**represent** vt 1 ~ **something** (**to somebody**). 2 leta, toa, sawiri (picha, dalili) mfano wa *a picture that ~s the garden of Eden* picha iletayo mfano wa bustani ya Aden. 3 wakilisha; eleza. 4 fanya au sema kwa niaba ya. 5 igiza; iga. **~ation** n 1 picha, sanamu, mfano, taswira. 2 kuonyesha; onyesho. 3 uwakili; uwakilishi. **proportional ~ ation** idadi fulani ya viti katika bunge kulingana na idadi ya kura ambazo chama kimepata. 4 *(statement)* maelezo (ya malalamiko) *false ation* ghiliba. **~ative** adj. **~ative of** -

**repress**

wakilishi, -a uwakilishi, -a ujumbe ~ *ative government* serikali ya uwakilishi ~ *ative action* madai ya jumla. **ative** n 1 mfano. 2 mwakilishi *legal ~. ~ative* mwakilishi wa kisheria *permanent ~ative* mwakilishi wa kudumu.

**repress** vt zima, zuia, nyamazisha, komesha. **~ed** (*of emotions*) adj -liozimwa. **~ion n** 1 uzuiaji kwa nguvu; kunyamazisha, kuzima; uonevu. 2 *(psych)* mfadhaiko. **~ive** adj -a kuzuia, -a uonevu, -a kugandamiza, -a kukomesha *~ive government* serikali onevu.

**reprieve** vt ahirisha/chelewesha adhabu (agh. ya kunyonga mtu aliyeua); *(fig)* -pa, toa nafuu, achilia kwa muda ~ *a debtor* achilia mdeni kwa muda. n 1 *(leg)* uzuiaji kwa muda/ucheleweshaji wa kunyongwa mtu aliyehukumiwa. 2 achilio la muda; kuachiliwa kwa kitambo.

**reprimand** vt karipia, kemea. n karipio/kemeo rasmi.

**reprint** vt piga chapa tena, toa kitabu mara ya matete.

**rush**[2] vi,vt 1 ~ **(away/off/ out)** timua; kurupuka; kurupua *the workers ~ed out of the factory* wafanyakazi walikurupuka kutoka kiwandani. **~ to conclusions** amua bila kufikiria. **~ into print** chapisha bila kujali usahihi/ukweli. **~ something through** fanya jambo upesi sana. 2 shambulia, vamia ~ *the bus* vamia basi. 3 harakisha. **~ somebody off his feet** harakisha; chosha. 4 **~ (for something)** *(sl)* langua. n 1 mwendo wa kasi, kukurukakara, mkurupuko. 2 mahitaji makubwa ya ghafla *a ~ for rain-coats* mahitaji ya makoti ya mvua wakati wa mvua. **the ~-hour n** wakati wa msongamano wa kutoka na kwenda kazini agh. katika miji mikubwa. 3 *(cinema, often pl)* toleo la kwanza kabla ya kukaguliwa na kuhaririwa.

**rusk** n tosti.

**Russia** n Urusi. ~ **leather** n ngozi ya

kujalidi. **~n** adj -a Urusi. n 1 Mrusi. 2 Kirusi.

**rust** n 1 kutu. 2 *(on plants)* kizimwili.

*vt,vi* ingia/shika kutu. **~ preventive** adj -a kuzuia kutu; *(fig)* chakaa (kwa kutotumika); poteza thamani. **~less** adj. **~proof** adj -siopata kutu. **~y** adj. 1 -enye kutu. 2 -enye kuhitaji mazoezi, -liozeeka, -a zamani. 3 *(of blackcloth)* -liochujuka. **~ness** n.

**rustic** adj 1 -a kishamba *~speech* msemo wa kishamba. 2 -a ovyoovyo. n mshamba. **~ity** n ushamba.**~ate** vt,vi 1 ishi maisha ya kijijini. 2 *(GB)* fukuza (mwanafunzi kwa muda).

**rustle** vt,vi 1 chakacha. 2 *(US colloq)* iba (ng'ombe, farasi, n.k.). 3 ~

**rye**

**something up** fanya/tayarisha/tengeneza n mchakacho, mchakarisho. **~r** n *(US colloq)* mwizi wa ng'ombe/farasi. **rustling** n sauti ya mchakarisho, *(pl)* mrudiorudio wa sauti hii.

**rut**[1] n 1 alama za magurudumu ya magari (katika mchanga, tope, n.k.). 2 *(fig)* utaratibu wa kufanya jambo. **be in/get into a ~** fuata utaratibu ule ule siku zote bila kubadili wala

pili. n lopoo.

**reprisal** n 1 ulipizaji kisasi (kwa kufanya yale yale uliyotendewa). **take ~** lipiza kisasi. 2 *(pl)* vitendo vya kulipiza kisasi (hasa nchi kwa nchi) katika vita.

**reprise** n kibwagizo, mkarara, kiitikio.

**reproach** vt **~ somebody (for/with something)** laumu, suta, shutumu, kengemeka. **~ oneself** jilaumu. n 1 shutuma, lawama, kengemeko. 2 aibu, fedheheka. **above/beyond ~** -sio fedheheka/-laumika. **live in ~** ishi katika fedheha *heap ~es on somebody* fedhehesha sana mtu. 3 ~ (**to**) kitu cha aibu/fedheha. **~ful** adj -a kushutumu, -a kulaumu. **~fully** adv.

**reprobate** vt -tokubali, kataa, chukia. n baa, fisadi, fasiki, mpotovu adj -ovu, potovu. **reprobation** n.

**reproduce** *vt, vi* 1 nakili, fanya sura/

mfano/namna ya. 2 fuatisha; rudisha, toa tena, leta mara ya pili. 3 zaa. 4

kufikiria mwingine. vt fanya mifuo njiani.

**rut**[2] n nyege ya vipindi ya mnyama. vi

-wa na nyege ya vipindi.

**ruthless** adj pasipo huruma; -katili,

-korofi. **~ly** adv. **~ness** n.

**rye** n 1 shayiri. **~-bread** n mkate wa shayiri. 2 wiski ya shayiri.

**S,s** n 1 herufi ya kumi na tisa katika alfabeti ya Kiingereza. 2 *(pl) (suffix)* ishara ya wingi k.m. *boy-boys*. 3 *(tense suffix)* nafsi ya tatu katika umoja/ishara ya hali ya mazoea k.m. *she plays* anacheza. 4 *(possessive suffix)* ishara ya kumiliki k.m. *children's room* chumba cha watoto. 5 *(colloq - short form of) is, he's here* yuko hapa *she's gone* ameondoka *let's go* twende.

**sabbatarian** n 1 Msabato anayefuata sana sheria ya Jumamosi. 2 msabato; usabato. **sabbath** n 1 Sabato; siku ya saba ya juma (kuanzia Ijumaa jioni hadi Jumamosi jioni). **break the sabbath** vunja sabato *keep the sabbath* adhimisha sabato. **sabbatical** adj 1 -a sabato. 2 *sabbatical leave (of University teacher)* likizo ya kunoa ubongo.

**saber** n *see* **sabre**.

**sable** n 1 mbelele: mnyama mdogo mwenye

*with him* baadhi ya marafiki zake hawakubaliani naye. **~body/~one** n 1 mtu (fulani). 2 mtu maarufu *he is ~body* ni mtu maarufu/ wa maana. **~how** adv kwa namna fulani, kwa namna. **~-how or other** kwa namna moja au nyingine; vyovyote vile. **~place** adv *(US informal)* mahali fulani. **~thing** n 1 kitu, jambo (fulani). 2 **or ~ thing** *(colloq)* au kitu kama hicho Juma *is a doctor or ~ thing Juma* ni daktari au kitu kama hicho. 3 **~ thing of** kama, hivi. **she is ~ thing of a thief** yu mdokozidokozi/mwizimwizi. **~ thing like** kufanana kidogo, kadiri; kweli kweli; takriban *he is ~thing like his father* anafanana na baba yake; anamlanda babaye kwa namna *it must be ~thing like six o'oclock* haikosi inapata saa kumi na mbili. **~time** adv 1 siku moja, wakati/siku fulani. 2 *(also as adj)* aliyetangulia, aliyewahi kuwa. **~times** adv mara nyingine, wakati mwingine, pengine. **~way** adv kwa jinsi fulani. **~way or other** jinsi hii au nyingine. **~what** adv kidogo; kwa

ngozi ya thamani; ngozi ya mnyama huyo. 2 ~ **antelope** n palahala adj *(liter)* -eusi; -enye huzuni.

**sabot** n mtalawanda, magongo. **sabotage** n hujuma. vt hujumu. **saboteur** n mhujumu.

**sabre** (*US* **saber**) n kitara *a ~ cut* kukata kwa kitara; kovu. **~ -rattling** n vitisho vya kijeshi. **~ -toothed** adj -enye meno (hasa mawili) yanayofanana na kitara. vt shambulia/ jeruhi kwa kitara.

**sac** n 1 kifuko (cha maji au ute katika mwili wa mwanadamu/mnyama/ mmea). 2 uvimbe wa ngozi nyembamba (ya ndani ya mwili). **~cate** adj 1 -a kifuko, kama kifuko. 2 -a ndani ya kifuko.

**saccharin** n sakrani; unga mtamu.

**saccharine** adj -a kama sukari; tamu sana; tamu mno; -a sakrani.

**sacerdotal** adj -a kikasisi; -a kichungaji. **sacerdotism** n mfumo wa serikali ambamo makasisi wana madaraka makubwa.

**sachet** n 1 kikoba chenye uturi. 2 pakiti **sad**

ya uturi. 3 uturi, uvumba (wa nguo).

**sack**[1] n gunia, mfuko. **~ race** n mashindano ya kukimbia katika magunia. **~ cloth** **n** nguo ya gunia. **~ cloth and ashes** kujutia kosa, majuto; matanga, kilio; gauni fupi na pana.

**sack**[2] n **The** ~amri ya kufukuza kazi. **give somebody/get the ~** *(colloq)* fukuza mtu kazi, fukuza; fukuzwa kazi. vt fukuza kazi.

**sack**[3] vt *(of a victorius army)* teka nyara, nyang'anya, pora. n **the ~** kupora mali katika mji uliotekwa.

**sack**[4] n (*sl*) kitanda *hit the ~ (US)* enda kulala.

**sacrament** n sakaramenti (k.m. Ekaristi Takatifu; Ushirika Mtakatifu). **the Blessed/Holy S~** Komunyo Takatifu, Ekaristi. **~ al** adj -a kisakramenti, -a Fumbo Takatifu.

**sacred** adj 1 -a Mungu; -takatifu. 2 -a dhati *a ~ promise* ahadi ya dhati 3 tukufu, -a heshima sana; -kuu. **~ cow** n *(colloq)* kitu cha

kiasi fulani *this is ~what hazy* hii si dhahiri *he is ~what of an artist* yeye kidogo ni msanii. **~where** adv mahali fulani *she was ~where about* 70 alikuwa karibu miaka 70 *~where around (time)* mnamo.

**somersault** n kichwangomba vi pinduka; kichwangomba.

**somnambulism** n kutembea usingizini. **somnambulist** n.

**somnolent** adj -a usingizi, -a kusinzia, -a kutia usingizi. **somnolence** n

**son** n mtoto wa kiume *the ~of God; the ~of Man Yesu Kristo the ~ of men* wanadamu. **~-in law** n mkwe. 2 *(used as a form of address)* mwanangu *my ~* mwanangu! 3 *~ of bin a ~ of the soil* mkulima. **~ny** n kijana, bwana mdogo.

**sonar** n sona: chombo cha kugundua vitu vilivyomo ndani/chini ya maji

**soon**

kwa mawimbi ya sauti.

**sonata** n *(mus.)* sonata.

**song** n 1 wimbo. **~bird** n chiriku. 2

ushairi **~-book** n kitabu cha nyimbo. **buy something for a ~/an old ~; go for a ~** uzwa kwa bei ya chini. **nothing to make a ~and dance about** *(colloq)* isiyo na maana. **a ~ and dance** *(colloq)* usumbufu, makelele, maudhi. **~ster/stress** n mutribu, mwimbaji.

**sonic** adj -a kuhusu sauti, mawimbi sauti au mwendo/kasi ya mawimbi sauti.

**sonometer** n sonometa: kipima mawimbi ya sauti.

**sonorous** adj 1 -a sauti kubwa (nene), -a kuvuma sana. 2 *(of language, words)* -a kuvutia. **~ly** adv. **~ness** n. **sonority** n.

**sonnet** n soniti: utenzi wa mistari 14. **~eer** n *(usu derog)* mtunzi wa soniti.

**sonsy** adj *(scot)* tipwatipwa, (msichana)

kutukuzwa/ kuheshimika. **~ly** adv. ~ **ness** n.

**sacrifice** n 1 sadaka; dhabihu; kafara; kitu kitolewacho kwa tambiko. **offer an animal as** ~ toa mnyama awe kafara. 2 *(victim)* mhanga, dhabihu *make a*~ jitoa mhanga. vt,vi 1 **~ (something)(to)** dhabihu, toa sadaka/kafara. 2 toa/tolea kitu makusudi; jitolea mhanga. **sacrificial** adj -a sadaka/tambiko/mhanga.

**sacrilege** n kufuru; jambo au tendo la kumchukiza Mungu; matumizi mabaya ya kitu kilicho wakfu. **sacrilegious** adj -a kufuru.

**sacristan** n *(RC Church)* mtunzaji wa vifaa vya Kanisa. **sacristy** n *(RC Church)* sakristi: chumba cha kuvalia padre/kuhifadhia vyombo na nguo za kanisa.

**sacrosanct** adj 1 -takatifu sana, -tukufu; -lindwa kwa madhara yote (kwa sababu ya utakatifu). 2 *(fig)* -sioingilika.

**sad** adj 1 -a huzuni; -a kusikitisha; -enye majonzi; sio na furaha *look* ~ onekana -enye huzuni *make*

**saddle**

*somebody* ~ huzunisha. 2 -a aibu, -a kashfa. **~ly** adv. ~ **ness** n. **~den** vt,vi huzunisha; huzunika; sikitisha; sikitika; tia uchungu.

**saddle** n 1 tandiko (la farasi, punda, n.k.); shogi. **be in the** ~ wa juu ya farasi; *(fig)* wa madarakani. ~ **-sore** n jeraha la horji. ~ **of mutton/venison** n pande la nyama ya mgongo iliyoshikana na mbavu. 2 kiti (cha baiskeli, trekta n.k.). 3 safu au milima iliyoinuka mwanzoni na mwishoni. vt 1 weka tandiko (juu ya farasi). 2 ~ **somebody with** pa mtu jukumu kubwa; twisha mtu madaraka/mzigo n.k.. ~ **bag** n 1 shogi, horji. 2 mfuko wa vyombo vya kutengenezea baiskeli. **~r** n fundi/mshonaji matandiko ya farasi/punda. n 1 vitu vilivyotengenezwa na mshonaji matandiko ya farasi; ushonaji wa matandiko ya farasi.

**sadhu** n mtawa wa Kihindu.

**sadism** n 1 kupenda ukatili; unyama; utesaji. 2 kupata furaha/raha ya kimapenzi/kujamiiana kwa kufanya ukatili kwa mwenzio (wa jinsi nyingine). **sadist** n mtu katili; mpenda ukatili;

mcheshi.

**soon** adv 1 karibu, hivi punde ~ *after* baadaye kidogo, mara baada ya; hatimaye. 2 mapema, kabla ya *how*~? mapema kiasi gani *she was there ten minutes too* ~ alifika pale dakika kumi kabla ya wakati. 3 **as/so ~as** mara...po.. *as* ~ *as she came* mara alipofika, wakati uliotakiwa. **no ~er than** mara.. po.. mara moja; papo hapo. **no ~er said than done** fanyika mara moja. 4 *(in double comparative constructions)* **the ~er the better** mapema iwezekanavyo. **~er or later** hapana budi, siku moja; ipo siku. 5 *(suggesting comparison) (just)* **as ~ (as)** sawa *I would just as ~ walk as go by bus* ni sawa kutembea au kwenda kwa basi. **~er than** kulikoni *~er than cook he will skip his meal* atasamehe mlo kulikoni kupika *as ~ as not* mara moja; kwa moyo mkunjufu *I'd join the University as ~ as not* nitapenda

**soot**

sana kujiunga na Chuo Kikuu.

**soot** n masizi *he is as black as* ~ ni mweusi tititi. **~y** adj -a masizi, -eusi sana vt paka masizi.

**sooth** n *(archaic)* kweli *in* ~ kweli. ~ **sayer** mtabiri.

**soothe** vt 1 tuliza, bembeleza. 2 punguza/poza (maumivu). **soothingly** adv.

**sop** n 1 kitonge (cha mkate, n.k.) kilichochovywa ndani ya mchuzi n.k. 2 *a ~ to somebody* kitulizo, rushwa. **throw a ~ to Cerberus** honga/toa rushwa (kutuliza mtu) vt chovya/loweka katika mchuzi/maji n.k. ~ **something up** nyonya/fyonza uowevu. **~ping** adj -a kulowana, -a kutota.

**sophism** n hoja potofu **sophist** n mpotoshaji. **sophistry** n maneno ya hila, ghiliba, werevu, madanganyo.

**sophisticated** adj 1 staarabu. 2 -a kisasa 3 *(of mental activity)* changamano. **sophistication** n.

**sophomore** n *(US)* mwanafunzi wa

mwaka wa pili chuoni.

mtesaji. **sadistic** adj -a ukatili; -penda ukatili; -tesaji.

**sadomasochism** n kupenda ukatili na mateso. **sadomasochist** n mtu afanyaye hivyo.

**sae** n (*abbr*). 1 bahasha yenye anuani tayari. 2 bahasha yenye anuani na stampu tayari.

**safari** n msafara wa uwindaji/utalii (katika Afrika); safari.

**safe**[1] adj 1 **~ (from)** -a salama, salama; -siodhuriwa au kuharibiwa. **~ and sound** salama salimini *travel at a ~ speed* -enda kwa mwendo usio wa hatari. 2 -angalifu, -enye hadhari *a ~ statesman* mtawala mwadilifu. **be on the ~ side** chukua hadhari sana. 3 *(certain)* yakini, hakika, bila shaka, -sio na mashaka. **~ conduct** n hati, cheti cha usalama; kibali (cha kusafiri/kupita).

**sail**

**~ guard** n kinga; ulinzi. vt **~ guard (against)** linda; hifadhi; kinga *~ guard oneself* jilinda, jikinga. **~ -keeping** n ulinzi. ~**seat** n kiti cha uhakika. ~ **sex** n kujamiiana salama ambapo wahusika wanajikinga na baa la ukimwi na magonjwa ya ngono/zinaa. **~ly** adv salama; kwa salama *I'll see you ~ ly home* nitakusindikiza (kwa usalama) nyumbani. ~ **ness** **n.**

**safe**[2] n 1 sefu. 2 kabati ya chakula. ~ **deposit** n nyumba ya sefu ya kuhifadhia vitu vya thamani.~ **ty** n usalama *~ ty first* usalama kwanza *~ ty -belt* n mkanda wa usalama. **~ ty curtain n** pazia la usalama. **~ty-glass** n kioo kisichopasuka vipande. **~ ty -lamp** n kurunzi ya migodini, kurunzi. **~ ty-match** n kiberiti. ~ ty-pin n pini. **~ ty-razor** n wembe. **~ ty-valve** n vali ya usalama. *(fig)* **sit on the ~ ty-valve** n fuata siasa ya ukandamizaji. n **~ty bolt/ catch/lock** n kinga.

**saffron** n 1 zafarani. 2 rangi ya manjano adj -a zafarani; -enye rangi ya manjano. vt paka zarafani.

**sag** vi 1 inama; zama; bonyea. 2 legea, nyong'onyea n kubonyea, kulegea.

**saga** n *(Norwegian)* 1 ngano. 2 hadithi ndefu, au msururu wa vituko. 3 *(colloq)* maelezo

**soporific** adj -a kutia usingizi. **soporiferous** adj.

**soppy** adj 1 chepechepe, chapachapa, dabwadabwa. 2 *(colloq)* -a hisia za kipuuzi.

**soprano** n soprano. **~voice** sauti ya

kwanza (ya kike au mtoto mdogo).

**sorbet** n see **sherbert**.

**sorcerer** n mchawi, mlozi (wa kiume).

**sorceress** n mchawi wa kike. **sorcery** n uchawi, ulozi, usihiri.

**sordid** adj 1 *(of conditions)* duni, hafifu, dhalili *living in ~poverty* ishi maisha ya hawinde. 2 bahili, -a kujihini. **~ly** adv. **~ness** n.

**sore** adj 1 -a kuumwa *I am ~ all over* ninaumwa mwili mzima. **like a bear with a ~ head** -enye ghadhabu/ hasira, gomvi. **a sight for ~eyes** -a kuvutia macho, -a kuburudisha, -a kutuliza. 2 -a majonzi, -enye uchungu, sononi. 3 -a kutia uchungu, -a kero/maudhi. **a ~ point/subject** n jambo nyeti. 4 (*old use; also*

**sort**

*adverbial*) mno, sana, kubwa. **in ~ distress** kwa uchungu mkubwa. 5 -enye kukereka/kuudhika n 1 kidonda, jeraha. 2 *(fig)* donda *don't bring up old ~* usitoneshe donda. **~ly** adv sana, mno *~ly tempted* shawishika sana *military help is ~ly needed* msaada wa kijeshi unahitajika mno. **~ness** n.

**sorghum** n mtama.

**sorority** n 1 udada, ushoga. 2 chama/ klabu ya mashoga.

**sorrel** adj -a rangi ya kahawia -nyekundu; -a rangi ya hudhurungi -nyekundu.

**sorrow** n 1 huzuni, sikitiko, ghamu,

simanzi, sononeko *more in ~ than in anger* kwa huzuni zaidi kuliko hasira. **the Man of S ~s** Yesu vi **~ (at, for, over)** sononeka. **~ful** adj. **~fully** adv. **~-stricken** adj -a kufikwa na

marefu ya tukio fulani.

**sage** n mtu mwenye hekima adj -a hekima, -a busara nyingi. **sagacious** adj -a busara; -a akili, hodari. **~ly** adv. **sagacity** n busara, akili.

**Sagittarius** n Mshale: alama ya tisa ya zodiak.

**sago** n sago: moyo wa mti kama mtende; wanga wa moyo wa mtende utumikao kwenye chakula.

**sahib** n *(India)* bwana; mheshimiwa.

**said** 1 *pp of* **say**. 2 *attrib adj (leg)* -liotajwa.

**sail** n 1 tanga. **under** ~ ikitumia matanga yote. **set** ~ anza safari. **take in** ~ punguza tanga, vyombo

**saint**

(jahazi mashua n.k.) vya matanga; *(fig)* punguza midadi/nguvu. 2 safari ya chombo cha matanga. ~ **-arm** n mkono (wa kinu cha upepo). ~ **-boat** n mashua ya matanga. ~ **-cloth** n marudufu. 3 meli. 4 safari ya burdani melini. 5 *(of wind mill)* mabawa/ mapanga (ya kinu cha upepo). vi,vt 1 endesha kwa tanga; endesha (merikebu, meli, chombo). 2 safiri (merikebuni, chomboni); pita baharini. ~ **close to the wind** enda joshi; *(fig)* karibia kuvunja/kupinda sheria; *(start on a voyage)* tweka, funga safari chomboni. 3 mudu kuendesha chombo chenye tanga. 4 paa/elea polepole angani. **~ing-master** n nahodha. **~ing- ship** n merikebu ya matanga. **~ing vessel** n chombo cha matanga. ~ **in** anza, fanya jambo kwa bidii. ~ **into somebody** karipia, shambulia. **~er** n chombo (mashua) cha matanga *a fast ~er* mashua iendayo kasi sana. **~or** n 1 baharia; mwanamaji. 2 **a good/bad ~or** mtu asiye/anaye chafukwa na tumbo kiasi/sana awapo chomboni. **~or-suit** n vazi la mtoto linalofanana na la mwanamaji.

**saint** n 1 walii, sufii. 2 mtakatifu. **All ~s Day** Sikukuu ya Watakatifu Wote. 3 mtu mwema sana. **~ed** adj -liotangazwa kuwa takatifu, -lioheshimiwa kama takatifu. ~ **hood** n utakatifu, usufii. ~ **-like** adj kama mtakatifu. **~liness** n utakatifu. **~ly** adj -takatifu, kama takatifu. ~ **Vitu's dance** n kasoro katika neva.

majonzi, -a kuingiwa na huzuni.

**sorry** adj 1 -a huzuni, sikitiko, ghamu; -a majuto, toba. **be/feel ~ (about/ for something)** sikitika; tubu. 2 **be ~ for somebody** hurumia, sikitikia. 3 hafifu, nyonge, maskini. 4 *(used to express mild regret or apology)* samahani.

**sort** n 1 jinsi, namna, aina, mtindo;

*what ~ of fellow is he?* ni mtu wa namna gani? *of an African ~* -a Kiafrika *of a ~/of ~s -a* aina yake, -a namna fulani. 2 hali *I ~ of felt it* nilihisi hivyo. **a ~of** -nyangalika. *(colloq)* **after a ~, in a ~**, kwa kiasi fulani 3 **a good ~** mtu mzuri, mwungwana. 4 **out of ~s;** *(colloq)* hoi, gonjwa, ovyoovyo *(colloq) he is out of ~* hajiwezi, kidogo mgonjwa ~ vi,vt 1 **~something (out) ~ classify** tenga, chambua, ainisha, changanua, piga mafungu ~ *out the good soldiers from the bad ones* ainisha askari wazuri na wabaya. ~ **something out** *(colloq)* tatua, maliza *let developing nations ~out their own problems* ziache nchi zinazoendelea zitatue matatizo yao. 2 **~-well/ill with**

**sortie**

(*liter*)chukuana/achana na. **~er** n 1 mchaguaji, mtengaji (barua n.k.). 2 mashine ya kuchagulia/kuchambua. **~ing** n uchambuzi, kuchambua, uainishaji.

**sortie** n 1 shambulio la askari walio

-zingirwa (kwa waliowazingira). 2 shambulio moja la ndege ya vita.

**SOS** n 1 *(of ship, aerophane etc)* wito wa msaada. 2 yowe/kilio cha msaada. **so-so** adj -a hivi hivi, -a kuvumilika adv hivi hivi tu *he played marimba only ~* alipiga marimba hivyo hivyo tu.

**sot** n mlevi vt -lewa sana. **~tish** adj -levi; -jinga (kwa sababu za ulevi). ~ **tishly adv.** ~ **tishness** n.

**sotto voce** adv 1 kwa sauti ndogo, kwa kunong'ona, kwa sauti ya chini, kwa pembeni.

**sou** n (Fr) senti; *(fig)* ndururu *he hasn'ta ~* hana hata ndururu moja.

**saith** *(old form)* = **says**.

**sake** n **for the ~ of somebody/ something; for somebody's/ something's ~** kwa ajili ya *for my ~* kwa ajili yangu *talk for talking's ~* piga soga tu. **for goodness/God's ~** *(exclamation)* tafadhali sana/juu ya tafadhali.

**salaam** n salamu. vi salimu.

**salacious** adj *(of speech books, pictures etc)* chafu, pujufu; -a kutia ashiki. **~ly** adv. **~ ness** n. **salacity** n.

**sallow**

**salad** n 1 saladi; kachumbari. **~ days** n wakati wa ujana (wa kutojua mambo). **~ dressing** n kiungo (cha rojorojo) cha saladi. **~ oil** n mafuta ya kutia kwenye kachumbari. 2 **fruit ~** n saladi ya matunda, fruti.

**salamander** n 1 salamanda: namna ya mjusi ambaye zamani alisadikiwa kwamba anaweza kuishi motoni.

**salami** n salami: soseji ya Kitaliano.

**salary** n mshahara. **salaried adj** -enye mshahara *salaried posts* vyeo vinavyopewa mshahara.

**sale n** 1 kuuza; kuchuuza. **(up) for** ~ inauzwa. **on** ~ *(of goods in shops etc.)* inauzwa. **on ~ or return** zisiouzwa zirudishwe. **bill of ~** n waraka wa kiwakilishi. **a ~s clerk** n muuzaji, mhudumu dukani. **~ department** n idara ya mauzo. **~s resistance** n kusita kununua. **~s talk** *(colloq)*; **~s chat** n maneno ya kuvutia mnunuzi. 2 mauzo, uuzaji. **on** ~ -a kuuzwa. **it is not for** ~ haiuzwi. **cash** ~ n kuuza taslimu. **~ of goods** uuzaji wa bidhaa. **~ of credit** kuuza kwa muamana.**~s tax** n kodi ya mauzo. 3 seli: mauzo yaliyopunguzwa bei. 4 *(auction)* mnada. **put up for** ~ toa kwa mnada. *(compounds) ~s/girl/lady/woman/man* mwuzaji *~s room* chumba cha kunadia. **~sman ship** n ujuzi wa uuzaji. **~ able/salable** adj -a kuuzika.

**salient** adj 1 -a ku(ji)tokeza. 2 muhimu, -a maana, kubwa n ~ *angle* pembe ijitokezayo mbele (kuwapangua maadui). **saliency** n.

**saline** adj -a chumvi, -a munyu *a ~ solution*

**sough** vi vuma (upepo) n uvumi, mvumo.

**sought** pt, pp of **seek**.

**soul** n 1 roho, nafsi. **heart and ~** nguvu zote. 2 akili; zinduko; moyo; hisia. 3 mtu *there was not a ~ to be seen* hapakuwa na mtu hata mmoja. **poor** ~! maskini! *he is the ~ of bravery* yeye ni shujaa hasa. **a dull ~** n boza. 4 *the life and ~ of the party* tegemeo la kila mtu. 5 mfano bora, kielelezo. 6 *(US colloq)* sifa mwafaka; hisia za kidugu. **~ music** n muziki (wenye hisia za) kidugu. **~ brother/sister** n ndugu/ mwenzi katika hisia zinduzi. **~ful** adj -a kuzindua moyo; zinduzi, -a kuamsha (kuleta, kuingiza) maono mema. **~fully** adv. **~less** adj -enye roho ngumu, katili. **~lessly** adv. 7 *(compounds)* **~ destroying** adj dhalilishi; -a kuchusha. **~-stirring** adj -a kereketo; -a kuchangamsha -a kusisimua.

**sound**[1] n 1 sauti, mlio. 2 uvumi, mvumo. 3 maana (ya kichinichini). 4 *(compounds)* ~ **archive** n

**soup**

kumbukumbu za kanda. **~ barrier** n mapatano ya spidi ya sauti na ya ndege. **~-box** n santuri. **~ effects** n mapambo ya sauti. **~-film** n filamu yenye sauti/maneno. **~ proof** n -siopenya sauti. **~ recording** n ukanda wa sauti bila picha. **~-track** n kifereji cha sauti (katika sahani ya santuri au utepe wa filamu). **~-wave** n wimbi la sauti. **~less** adj sio na sauti, bila sauti. **~lessly** adv vt,vi 1 toa sauti, lia, liza, piga (chombo cha) muziki ~ *a trumpet* piga tarumbeta. 2 tangaza; tamka. **~ a note of alarm** tangaza hatari. **~ retreat** amuru kurudi. 3 tamka (herufi n.k.). 4 pima/chunguza kwa kugonga. 5 onekana, elekea, toa picha, sikika. **~ hollow** lia wazi. **~s queer** onekana kioja. 6 **~ing board** n kibao cha kupazia sauti; *(fig)* njia ya kuenezea maoni.

**sound**[2] adj 1 -zima, timamu, kamili. a **~ mind in a ~ body** akili timamu ndani ya mwili wenye afya. **~ in wind and limb** *(colloq)* mzima wa afya. **safe and** ~ salama salimini. **~ in health** -enye afya njema. 2 -a mantiki/busara; thabiti, imara. 3 angalifu, -a uwezo 4 kamili, barabara. **a ~ beating** n pigo barabara/la haja. **~ly** adv. fofofo. **~ness** n adv *fofofo be/fall ~ asleep* lala fofofo.

myeyusho wa chumvi na maji. n ziwa/chemchemi/machimbo ya chumvi/munyu. **salinity** n uchumvi, umunyu.

**saliva** n mate, ute, udende, uderere. **~ry** adj -a mate. **~ry glands** n matezi ya mate. **~te** vi tokwa mate. **~ tion** n.

**sallow** adj *(of skin)* -a rangi ya manjano. vt,vi geuza au geuka

**sally**

manjano.

**sally** n 1 shambulio, tukio, tokeo la ghafla (kutoka boma lililozingiwa na adui). 2 mzaha, masihara (agh. ya kumdhihaki mtu). vi tokea; shambulia ghafla nje ya boma linalozingiwa. ~ **out/forth** tembea; enda safarini.

**salmon** n samoni; samaki mkubwa mwenye mnofu mwekundu.

**salon** n 1 sebule/chumba cha mapokezi chenye kuvutia ~ *music* muziki laini (upigwao sebuleni). 2 **the ~** n maonyesho ya mwaka ya wachoraji katika mji wa Ufaransa. 3 mkusanyiko wa watu sebuleni mwa mtu mashuhuri. 4 mahali panapotoa huduma zinazohusiana na mitindo.

**saloon** n 1 sebule kubwa, chumba kikubwa cha shughuli fulani *hair dressing* ~ chumba cha kunyolea/ kutengenezea/kukatia nywele. 2 chumba cha kulia melini/garini. 3 (*US*) baa; kilabu ~ *keeper* mlinzi wa baa. 4 ~ *(car)* gari ndogo.

**salt** n 1 chumvi, munyu. **not/hardly worth one's** ~siostahili mshahara. **take somebody/something with a grain/pinch of** ~ amini nusunusu; -wa na shaka kuhusu... **the ~ of the earth** watu wema/wenye haki. **rub ~ into the wound** tia chumvi/tonesha donda. 2 *(chem)* mchanganyiko wa metali na asidi. 3 **a ~/ an old ~** baharia stadi. 4 haluli, *(sl)* kasi sana. 5 *(fig)* kikolezo. 6 *(compounds)* **~-cellar/ shaker** n kidau cha chumvi. **~-lick** n mwamba wa chumvi (kwa wanyama kuulamba). **~ -marsh** n matope ya chumvi. **~-mine** n mgodi wa chumvi. **~-pan** n shimo la chumvi. **~ water** n maji ya chumvi. **~ -water** adj -a bahari ~-*water fish* samaki wa baharini. **~ works** n kiwanda cha chumvi. vt tia

**sound**[3] n mlangobahari.

**sound**[4] vt 1 tia bildi, pima maji kwa

bildi. **~er** n saunda: chombo cha kupokea na kupeleka habari kwa sauti. 2 jaribia moyo, hakiki shauri, hoji, dadisi. **~somebody (out) (about/on something)** pata maoni ya; tikisa kibiriti usikie mlio wake. **~ings** n vipimo; maoni, hisia; eneo la upimaji.

**soup** n supu. **in the ~** *(colloq)* matatani. **be in the hot ~** patikana na janga, -wa matatani. **~-kitchen** n pa kuwapea supu maskini bila malipo. **~ladle** n upawa wa supu. **~-plate** n sahani ya supu. **~-tureen**

**soupson**

*n* bakuli la supu. vt ~ **something up** *(sl)* ingiza kifaa cha kuongezea injini nguvu/mwendo.

**soupson** n *(F)* (*usu* **a ~ of**) punje,

ukufi, mnuko. **a ~ of clove** harufu kidogo ya karafuu.

**sour** adj 1 -kali. 2 chachu. **~ milk** n mtindi. **turn ~** chachuka. 3 -a kisirani, -a chuki vt,vi chachua, chacha. **~ish** adj kalikali, si kali sana. **~ly** adv. **~ness** n. **~sweet** *adj*, tamukati si kali wala si tamu. **~ dough** n kinyunya, chachu.

**source** n 1 chanzo, asili. **river ~**

*n* chanzo cha mto. **~ of law** n asili ya sheria. 2 chemchemi, chimbuko, shina. 3 *(references)* kumbukumbu, rejeo. **~-book** n kitabu cha marejeo.

**sour-sop** n stafeli, topetope, tomoko.

**souse** vt,vi 1 chovya, mwagia maji mengi, suuza. 2 *(pickle)* loweka, weka katika maji ya chumvi, bambika n 1 kutengeneza achari. 2 *(sl)* ulevi; mlevi. **~d** adj *(sl)* levi, -liolewa, chakari.

**soutane** n suteni: kanzu ya kasisi.

**south** n kusini. **the S~** n upande wa kusini; nchi za kusini adj -a kusini, -a n upande wa kusini. **the ~ star n** ng'andu/zuhura. **~ winds**

chumvi, koleza kwa chumvi. ~ **something down** hifadhi kwa chumvi. ~ **away** *(colloq)* weka (agh fedha) akiba adj -enye chumvi, -a chumvi; -lioungwa chumvi. **~-free; ~ less** adj isiyo

**same**

na/bila chumvi. **~y** adj. ~ **ish** adj. ~ **iness** n.

**saltpetre** (*US saltpeter) n* shura.

**salubrious** adj *(of climate)* -a kuleta

afya; -a kutia uzima, -enye uhai. **salubrity** n.

**salutary** adj -a kufaa/kuburudisha mwili; -a kutia afya; -ema; -zuri.

**salute** n 1 saluti, mizinga (bunduki) ya salamu. 2 salamu. **take the ~** pokea saluti. vt,vi 1 piga saluti. 2 amkia; salimu. **salutation** n salamu; maamkizi.

**salvage** vt 1 okoa (agh baharini). n 1 ada (ujira) ya uokoaji, malipo ya kuokoa. 2 uokoaji; (k.m. kuokoa meli hatarini). 3 kitu kilichookolewa (k.m. meli).

**salvation** n 1 wokovu, wokozi. 2 uokoaji. ~ **Army** n Jeshi la Wokovu. **work out one's own ~** fanya jitihada za kujiokoa.

**salve** n 1 marhamu. 2 *(fig)* kitulizo cha hisia, dhamira n.k.. vt 1 paka marhamu. 2 tuliza ~ *one's conscience* ficha/tuliza dhamira mbaya.

**salver** n sinia, trei la vyombo.

**salvo** n 1 kupiga bunduki nyingi kwa pamoja kama saluti. 2 vifijo/ vigelegele vya pamoja.

**salvolatile** n shazasi.

**Samaritan** n Msamaria. **Good S~** n Msamaria Mwema.

**samba** n samba: aina ya dansi yenye asili ya Brazil.

**same** adj **the ~** -a moja; sawa. **at the ~ time** wakati huohuo /huu huu *they went to the ~ school* walisoma shule moja *in the ~ manner* kwa namna hiyo hiyo, hivyo hivyo, namna ile, kama. **all the ~** hata hivyo *at the ~ time*

n pepo za kusini.~ **Pole** n Ncha ya Kusini. **~erly**; **~ern** adj -a kusini, -a upande wa kusini. **~ern cross** n nyota nne za kusini mfano wa msalaba. **~bound** adj -a kuelekea kusini, -a kwenda kusini. **~ east** n kusini mashariki adj -a kusini mashariki. **~-easter** n pepo zivumazo kutoka kusini mashariki, pepo za kusi. **~easterly** adj -a kutoka kusini mashariki; -a kuelekea kusini mashariki. **~-eastern** adj -a kusini mashariki. **~ west** n kusini magharibi. **~-wester; sou-wester** n pepo za kusini magharibi. **~-westerly**; **~-western** adj -a kutoka/kuelekea kusini magharibi. **~ward** adj kuelekea kusini. **~ward(s)** adv -a kuelekea kusini, kwa kusini. adj -a kusini. n *~ern* mtu wa kusini. **~er** n. **~ern most** adj -a kusini kabisa; -a kusini nchani.

**souvenir** n ukumbusho, hedaya. **sovereign** adj 1 -kuu; -enye enzi, -a kifalme ~ *state* dola huru. 2 bora; -a nguvu n 1 sarafu ya dhahabu (ya zamani, Uingereza). 2 mwenye enzi; mwenye nchi; mfalme/malkia. **~ty** n 1 mamlaka; enzi. 2 hukumu, utawala.

**Soviet** n baraza la kirusi *the Union of S~ Socialist Republics* Jamhuri ya Mwungano wa Kisoshalisti ya Urusi. 2 raia wa Urusi, Mrusi adj -a kirusi, -a Urusi *the S~ Union* Urusi. **~ize** vt ingiza katika mfumo/siasa ya kisovieti.

**sow**[1] n nguruwe.

**sow**[2] vt panda; sia. 2 *(fig)* tapanya;

eneza *~terror* eneza hofu. **~er** n mpanzi; mpandaji. **he who ~s the wind must reap the whirlwind** anayepanda upepo huvuna tufani. **~ing** n kupanda. **~ing-machine** n kitemela, mashine ya kupandia.

**soy/soya** n **~bean** *(Far East)* soya (aina ya maharagwe meupe). **~sauce** n mchuzi wa soya.

**sozzled** adj *(GB.sl)* -liolewa chakari.

**spa** n 1 chemchemi ya maji ya

madini. 2 mahali penye chemchemi.

**space** n 1 anga. **~-capsule** n kibumba cha anga. **~craft/ship/vehicle** n chombo cha anga. **~-rocket** n roketi ya anga *~suit* suti/vazi la

maporomoko ya theluji. **~-storm** n dhoruba ya theluji. **~-white** *adj-* -weupe wa theluji, safi. **~y** adj -a theluji; -eupe sana. **~ily** adv.

**snub**[1] vt puuza, dharau, bera n dharau,

**so**

bezo.

**snub**[2] adj *(only in)* **a ~-nosed** adj -a pua fupi.

**snuff**[1] n ugoro, tumbaku ya kunusa.

**up to ~** *(colloq)* erevu; zima vi nusanusa; vuta hewa/tumbako puani. **~ box** n kikopo/kijaluba cha ugoro. **~-coloured** adj -a rangi ya ugoro.

**snuff**[2] vt,vi 1 kata sehemu ya utambi (wa mshumaa) iliyoungua. *(extinguish)* **~ something out** *(lit or fig)* zima. 2 **~ out** *(sl)* fa, fariki n. utambi wa mshumaa ulioungua. **~ers** n (pl) mkasi wenye kisanduku cha kudakia utambi wa mshumaa ukishaungua.

**snuffle** vt 1 sinasina. 2 semea

puani n 1 king'ong'o. 2 kuvuta kamasi.

**snug** adj 1 buraha, -a raha mustarehe. 2 **as ~ as a bug in a rug** raha mustarehe. 2 nadhifu. 3 -a kubana *(of clothes);* -a kukaa. 4 -a kuridhisha. **~ly** adv. **~ness** n. **~gery** n mahali pa buraha.

**snuggle** vt vi 1 **~ (up) (to somebody)** sogelea (ili kupata joto, faraja n.k). 2 **~ somebody to somebody** vuta karibu, kumbatia.

**so** adv 1 *(of degree)* 1 kwa kiasi hicho *we didn't expect him to stay ~ long* hatukumtarajia kukaa kiasi hicho. 2 tafadhali *would you be ~ kind as to come tommorow* tafadhali njoo kesho. 3 kiasi kwamba *he was ~ tired that he could not walk the distance* alichoka kiasi kwamba alishindwa kutembea. 4 **~as** (kiasi) kama *it is not ~ good a book as his earlier one* si kitabu kizuri kama kile alichoandika mwanzo. 5 sana *it's ~easy* ni rahisi sana. 6 *(in phrases)* **~ far** hadi hapa. **~ far as** kwa kadiri. **~ far ~ good** mambo mazuri hadi hapa. **~ far from** badala ya, kinyume cha. **~ long as** ilimradi. **~ much/many** kiasi fulani. **not ~ much as** kama. **~much** tupu. **~ much ~ that** kiasi

kwamba *(of manner)* 1 hivyo,

**soak**

hivi, kwa namna hiyo; ~ *it was* ndivyo ilivyokuwa. 2 *(in phrases)* ~*called* -nayo daiwa kuwa ~ *that* ili, mpaka, kusudi; kwa hiyo ~... *that* kwa namna kwamba; kwa namna ambayo. **~ as to do something** ili kufanya kitu/jambo. 3 hivyo *I told you* ~ nilikwambia hivyo. 4 naam. 5 pia ~*did I* mimi pia. 6 *(various uses)* **or ~** kitu kama hicho. **and ~ on and ~forth** na kadhalika. **just ~** hivyo tu; safi. **~ to say/speak** kitu kama hicho. **~ and** ~ *n* *(colloq)* fulani; *(derog)* kisirani *conj*. 1 kwa hiyo; ndiyo maana. 2 *(exclamatory)* kumbe! alaa! **~ ever** adv *(usu as suffix to rel. prons, adv, adj*) -o ote -le, kwa vyovyote vile. **what end ~ ever** pamoja na mwisho wowote. **who ~ ever** *(rel. pron)* yeyote yule.

**soak** vt,vi 1 lowa, tota. 2 **~something (in something)** loweka/lowesha/lowanisha. **~oneself in something** *(fig)* zama; zamia. 3 **~something up** fyonza, nyonya. 4 *(of rain etc)* **~somebody (through)** lowanisha, lowesha. **be ~ ed to the skin** lowa chepe chepe. 5 **~through something** penya/penyeza. 6 *(sl)* chukulia mtu pesa kwa kulipiza/ lipisha zaidi. 7 *(colloq)* wa mlevi, kunywa pombe sana n 1 kulowana. **in ~** kulowanisha. **put in ~** lowanisha. 2 *(sl) (usu old soak)* mlevi. **~er** n 1 *(colloq)* mvua nyingi. 2 mlevi.

**so-and-so** n 1 fulani *Mr. so and so*

Bw. fulani. 2 hohehahe.

**soap** n sabuni. **~-berry** n mharita.

**~-box** n kikwezeo cha msemaji barabarani. **~bubble** n tufe la povu. **~ opera** n *(US)* mfululizo wa drama ya mivutano ya kijamii. **~suds** n mapovu ya sabuni. **~-works** n kiwanda cha sabuni vt 1 paka sabuni, tia sabuni. 2 *(colloq)* sifusifu; jipendekeza, visha

kilemba cha ukoka. **~y** adj.

**soar** vi 1 ruka juu kwa mabawa; puruka, paa angani. 2 *(of prices)* panda sana *prices are ~ing* bei zinapanda sana.

**sob** vi 1 mamia. ~**something out** sema kwa kikweukweu n kikweukweu; kikwifukwifu. ~-**story** n hadithi iliyotiwa chumvi ili kuhuzunisha. ~-**stuff** n maneno/maandishi yenye chumvi. ~**bingly** adv.

**sober** adj 1 tulivu, -enye busara, -a

makini, -taratibu. ~ **colours** n rangi zisizovutia/baridi. ~-**minded** adj -enye tafakuri, -a taratibu. ~-**sides** n *(dated colloq)* mtu makini. 2 -siolewa, si-levi. ~**ly** adv **as ~ as a judge** siolewa hata kidogo *vt, vi* ~**(somebody) down** 1 tuliza. 2 ~**(somebody) up** toa ulevi.

**sobriety** n 1 utulivu. 2 kunywa kiasi.

**sobriquet** n msimbo, lakabu.

**soccer** n soka, kandanda, mpira

wa miguu.

**social** adj 1 -a jamii, -a ushirikiano. ~**position** n hadhi. ~**interests** n matakwa ya jamii. ~**integration** n mwingiliano wa kijamii. ~**roles** wajibu wa kijamii, wajibu katika jamii. ~**services** n huduma za jamii. ~**system** n mfumo wa jamii. ~**status** n hadhi ya kijamii katika jamii. ~**stratification** n tabaka za kijamii. ~**order** *n* utangamano wa jamii. ~**security** n ruzuku ya serikali (kwa wasiojiweza na wasio na kazi). ~**democrat** n mjamaa (anayetaka kuleta ujamaa kwa njia ya mageuzi ya amani). ~**club** n chama. 2 bahasha, cheshi, changamfu. 3 (*of animals*) -a jumuiya/pamoja. ~**worker** n mfanyakazi wa huduma za jamii. **sociable** adj -changamvu, -kunjufu, bahasha. **sociably** adv. **sociability** n. ~**welfare** n ustawi wa jamii.

**socialism n** 1 ujamaa. **demagogic** ~ n ujamaa wa domo. **traditional** ~ n ujima. **socialist** n 1 mjamaa. 2 msoshalisti adj 1 -a kijamaa *a socialistic transfromation* mageuzi ya kijamaa.

**socialite n** (*US*) (*collog*) mtu mwenye hadhi ya juu (katika mfumo wa kibepari); tajiri; kizito. **socialize** vt ishi pamoja; endesha/fanya -a umma, juana. **socialization** n. **socially** adv pamoja.

**society** n 1 maisha ya kuishi pamoja; mfumo

wa jamii. 2 jamii. 3 shirika; umoja; chama. 4 tabaka la watu wa nasaba/koo bora.

**socio** *pref*. -a jamii ~*-economic problems* matatizo ya kijamii na kiuchumi ~linguistics isimu jamii. **~logy n** elimu-jamii, sosiolojia. **~logist** *n* mwana elimujamii, mwanasosiolojia. **~logical** *adj.* **~logically** *adv.*

**sociable** adj -changamfu, -kunjufu, bashasha. **sociably** adv. **sociability** n. 1 **social** adj. -a jamii, -a ushirikiano. **social position** hadhi. **social interests** matakwa ya jamii. **social integration** mwingiliano wa kijamii. **social roles** wajibu wa kijamii, wajibu katika jamii. **social services** huduma za jamii. **social system** mfumo wa jamii. **social status** hadhi ya kijamii katika jamii. **social stratification** tabaka za kijamii. **social order** utangamano wa jamii. **social security** ruzuku ya serikali (kwa wasiojiweza na wasio na kazi). **social Democrat** mjamaa (anayetaka kuleta ujamaa kwa njia ya mageuzi ya amani). 2 **social club** chama. 3 bashasha, cheshi, changamfu. 4 *(of animals)* -a jumuiya/pamoja. **ly** adv. pamoja. **social work n** huduma za jamii. **social worker** n mfanyakazi wa huduma za jamii. **social welfare** n ustawi wa jamii. **socialite** n *(US) (colloq)* mtu mwenye hadhi ya juu (katika mfumo wa kibepari); tajiri; kizito. **socialize** vt ishi pamoja; endesha/fanya -a umma, juana. **socialization** n. **socio** *pref*. -a jamii ~*-economic problems* matatizo ya kijamii na kiuchumi *sociolinguistics* isimu jamii. **~logy** n elimu-jamii, sosiolojia. **~logist** n mwana elimujamii, mwanasosiolojia. **~logical** adj. **~logically** adv.

**sock**[1] 1 *(often* **pairs of ~s***)* soksi. **pull one's ~s up** *(colloq)* fanya jitihada. **put a ~ in it**! *(sl)* kimya! kelele! nyamaza! 2 soli ya ndani ya kiatu.

**sock**[2] n *(sl)* kibao, pigo (la ngumi). **give ssomebodya ~ on the chin** piga mtu ngumi ya kidevuni vt piga mtu ngumi adv *(sl)* barabara.

**socket** n 1 tundu, shimo (kama la jicho). 2 soketi.

**sod**[1] n tabaka la juu la udongo (pamoja na majani au nyasi). **under the ~** kaburini.

**sod**[2] n *(vulgar) (sl)* 1 basha. 2 mshenzi. **s~it!**

shenzi. ~ **off** toka hapa, potea.

**soda** n 1 magadi. **baking** ~ n magadi ya kuumulia. 2 soda. ~**-fountain** n mgahawa. ~ **water** n maji ya gesi ya kaboni. ~**-pop** n soda.

**sodden** adj 1 chepechepe, majimaji. 2 -zito kama kinyunya kilicholowana. 2 levi sana, -liokunywa sana vt,vi lowesha, lowanisha; lowana.

**sodium** n sodiamu. ~ **carbonate** magadi. ~ **chloride** n chumvi.

**sodomy** n kufirana/ufiranaji; kulawiti/ ulawitianaji. **sodomite** n mfiraji, mlawiti, basha.

**sofa** n sofa; kochi. ~ **bed** n kitanda cha sofa.

**soft** adj 1 *(of surfaces, of sounds etc)* -ororo, laini *a ~ pillow* mto laini ~ *wind* upepo mworororo ~ *fur* manyoya mororo ~ *music* muziki mororo. ~ **mud** n kinamasi. ~ **landing** n utuaji salama. ~ **land** tua salama. 2 *(of colours)* -sio kali, -liofifia. 3 *(of outlines)* siokuwa wazi, -sio dhahiri. 4 *(of answers, words etc)* pole, -a kupendeza, tamu, laini. 5 *(of water)* -sio na chumvi. 6 *(orig US)* tamu, -si kileo. ~ **drinks** n vinywaji baridi. 7 -epesi, rahisi. ~ **work** n kazi nyepesi. ~**job** *(sl)* kazi nyepesi yenye malipo makubwa. 8 -nyonge, dhaifu. 9 -enye huruma *have a ~ spot for somebody*

**soggy**

penda; pendelea. 10 *(colloq)* -pumbavu; bwege. 11 *(compounds)* ~**-boiled** adj liochemshwa kidogo. ~**coal** n mkaa hafifu (wenye kutoa moshi). ~ **currency** n fedha zisizobadilishika kwa dhahabu au kwa fedha fulani fulani. ~**drug** n dawa baridi (k.m. bangi, kungumanga n.k.). ~**footed** adj *(of a person)* -a kunyata. ~ **headed** adj bozi, zuzu. **hearted** adj -enye huruma, -pole. ~ **option** n njia/uteuzi rahisi. ~ **palate** n kaakaa laini ~ *pedal (fig)* lainisha (aghlabu kwa maneno). ~ **soap** n sabuni ya maji; *(fig)* kilemba cha ukoka. ~ **spoken** adj -enye sauti nyorororo, -enye maneno mazuri. ~ **solder** n lehemu/risasi laini vt lehemu/chomea na risasi laini. ~ **ware** n data, programu ya kompyuta. ~**witted** adj pumbavu. ~**wood** n mbao laini. ~**ish** adj. ~**ly** **adv.** ~**ness** n. ~**y** n 1 (mtu) bozi, zuzu. 2 (mtu)

dhalili. **~en** vt,vi 1 lainisha, punguza (ukali), rahisisha; lainika. **~en somebody up** *(of enemy positions)* piga (kwa makombora n.k.) kabla ya kushambulia; *(of persons)* lainisha kwa kushawishi /kubembeleza. **~ener** n kilainishaji.

**soggy** adj chepechepe,chapachapa, dabwadabwa. **sogginess** n.

**soil**[1] n 1 udongo *heavy* ~ udongo mzito *light (sandy)* ~ udongo wa kichanga. **~erosion** n mmomonyoko wa udongo *~conservation* kuhifadhi ardhi. **~ pipe** n bomba la choo cha maji *~science* sayansi ya udongo ~ *survey* uchunguzi wa ardhi. 2 nchi *one's native* ~ nchi ya mtu fulani.

**soil**[2] n uchafu *vt, vi* chafua; chafuka.

**~one's hands** shiriki katika jambo baya.

**soiree** n tafrija ya jioni, tumbuizo la hisani (agh. kusaidia malengo ya jamii).

**sojourn** vi shinda; kaa kwa muda n

kushinda. **~ er** n mgeni; msafiri, mpita njia.

**solemn**

**sol** n *(hum) (often* **old s~***)* jua.

**solace** n faraja, tumbuizo, kitulizo;

liwazo. **derive ~ from something** pata faraja kutoka kitu fulani vt fariji, tuliza, tumbuiza, burudisha, liwaza. **~oneself with something** jifariji kwa kitu fulani.

**solar** adj -a jua, -a sola. **~ cell** n beteri/seli ya nishati ya jua; kifaa kinachogeuza mwanga/nishati ya jua kuwa umeme. **~energy** n nishati ya jua/sola. **~ calculator** n kikokotoo sola. **the ~ system** n mfumo wa jua na sayari zake. **~ plexus** n mishipa ya fahamu (nyuma ya tumbo) *the ~year* kipindi cha dunia kuzunguka jua. **~ium** n chumba/jengo la tiba/ burudani linaloruhusu mionzi ya jua kuingia.

**sold** pt,pp of **sell**

**solder** vt lehemu; unganisha kwa lehemu, n lehemu, risasi ya kulehemia. **~er** n mlehemi,

mlehani. **~ing iron** n nyundo ya kulehemia.

**soldier** n askari, mwanajeshi. **private ~** n askari wa kawaida. **~ of fortune** n mamluki, askari wa kukodiwa vi fanya kazi ya uaskari. **be tired of ~ing** choshwa na uaskari. **~ on** fanya kazi kwa ujasiri. **~ly; ~like** adj kama askari, kiaskari; kakamavu; jasiri. **~y** n.

**sole**[1] n 1 wayo. 2 soli vt weka soli.

**sole**[2] adj 1 pekee, -a peke yake. 2 -a

mtu/kampuni, n.k. moja tu. **~ trader** n mfanyabiashara pekee. **~ly** adv.

**sole**[3] n *(of fish)* wayo: samaki

bapa.

**solecism** n 1 kosa/kasoro (ndogo)

katika matumizi ya lugha. 2 utovu wa adabu. 3 kosa la uvunjaji kanuni za kundi.

**solemn** adj 1 -a kuandamana na ibada/ sherehe (agh. za dini). 2 -enye taadhima. 3 makini, -a dhati, zito. **~ declaration** n tamko la dhati/zito.

**solicit**

**~ly** adv. **~ ness** n **~ity** n 1 makini, uzito, umuhimu. 2 taadhima. **~ize** vt 1 tekeleza ibada itakiwavyo. 2 -pa taadhima. **~ization** n.

**solicit** vt,vi 1 **~somebody (for something)** omba, sihi. 2 *(of a prostitute)* tongoza. **~ation** n. **~or** n 1 mwanasheria; wakili. **~or and client costs** gharama za mwanasheria na mteja. **S~or General** Mwanasheria wa Serikali. 2 mshawishi, mbembeleza (biashara n.k.). **~ous** adj. **~ous (for/about/ something/somebody); ~ous (to something)** -enye kutaka kusaidia, -a kujihusisha (na mambo ya mtu mwingine); -enye kujali. **~ously** adv. **~ude** n kutaka kusaidia, kujihusisha (na mambo ya mtu mwingine); wasiwasi, mashaka.

**solid** adj 1 -a mango. **~fuel** n fueli

mango. **~state** adj *(of electronic devices)* - a transista tupu, sio na vali. 2 yabisi; nene. 3 -a mfululizo, -zima *two ~days* siku mbili

mfululizo 4. -liozibwa kabisa. ~*sphere* tufe. 5 thabiti, imara, gumu ~ *furniture* samani imara. **be on ~ ground** wa na hakika. 6 aminifu, -a kutegemewa *a man of ~ character* mtu mwaminifu/ mtegemewa. 7 tupu ~ *gold* dhahabu tupu. 8 -enye umoja, lioshikamana *we are ~ for our rights* tuna umoja juu ya haki zetu. **~arity** n umoja, mshikamano *workers ~rity* umoja/mshikamano wa wafanyakazi. 9 *(maths)* enye kina, urefu na upana/ujazo; -a mango *~ball* tufemango n 1 mango, kitu kigumu. 2 *(geom)* mango. **~ly** adv. **~ity** n . **~ness** n umango, uimara, uthabiti, madhubuti. **~ify** *vt, vi* 1 fanya gumu, gandamiza, ganda/ gandisha. 2 imarisha. **~ification** n.

**soliloquy** n mazungumzo ya nafsi, kusema na nafsi, kusema mwenyewe. **soliloquize** vi zungumza na nafsi.

**solipsism** n nadharia kwamba mtu anaweza kumudu ya nafsi tu.

**solitaire** n 1 *(of jewel)* kito kimoja. 2 *(of cards)* mchezo wa mtu mmoja.

**some**

**solitary** adj -a peke (yake), pweke, -moja tu, -a kujitenga, -kiwa. **~ confinement**, n kutengwa, kifungo cha upweke. **in ~** (wa) katika kifungo cha upweke. **solitude** n 1 upekee, upweke; faragha, ukiwa 2 mahali pa upweke.

**solo** n 1 solo, wimbo wa mtu mmoja. 2 jambo linalofanywa na mtu mmoja adj -a mtu mmoja tu, peke yake adv kwa pekee, -peke yake. **~ist** n mwenye kuimba/ tenda peke yake.

**solstice** n solistasi: wakati jua linapokuwa kaskazini/ kusini kabisa mwa Ikweta.

**solution** n 1 **~ (to/for/of)** jibu, ufumbuzi (wa tatizo), utatuzi. 2 myeyusho, uoevu, mmumunyo. 3 mchanganyiko. **soluble** adj mumunyifu, -a kuyeyuka, -a kuyeyushwa. **solubility** n umumunyifu. **solute** n *(chem)* kioevu, kimumunyishwaji.

**solve** vt 1 *(explain)* fumbua, tafuta jibu ~ *a difficulty* tatua tatizo. 2 **solvable** adj -a kutatulika. **~nt** adj 1 -a kuyeyusha; -a kumumunyisha. 2 *(comm)* -a kuweza kulipa (madeni) n kimumunyishaji, kiyeyushi. **~ncy**

n uwezo wa kulipa madeni.

**somatic** adj a mwili/maungo.

**sombre** *(US = somber*) adj 1 -a giza, -eusi, -zito 2 -a huzuni, -a majonzi. **~ly** adv. **~ness** n.

**sombrero** n pama.

**some** adj 1 kiasi (tu) *I want ~ food* nataka chakula (kiasi). 2 - ingine, baadhi ~ *children don't like school* watoto wengine hawapendi shule. 3 fulani *he works at ~ office in town* anafanya kazi katika ofisi fulani mjini. 4 kiasi kidogo/kikubwa *they spent ~ time looking for accomodation* walitumia muda mwingi wakitafuta malazi adv kama ~ *fifty students demonstrated* wanafunzi kama/wapatao hamsini waliandamana *pron* baadhi/sehemu ya ~ *of his friends do not agree*

**somersault**

**T,t** herufi ya ishirini katika alfabeti ya

Kiingereza; hutumika mbele ya jina la kitu chenye umbo la T (k.m. *T-shirt* vesti ya mikono mifupi, *T-joint* kiungio).

**ta** *int (colloq)* ahsante.

**tab** n 1 nembo (agh. kwenye nguo), kitanzi (kinachoshonewa kwenye nguo). 2 *(colloq)* mahesabu, usimamizi. **keep a ~ on something/somebody** simamia; weka kumbukumbu; chunguza.

**tabard** n *(hist)* jambakoti, kizibao.

**tabby** **adj** **~ (cat)** -a milia ya kahawia au kijivu.

**tabernacle** n *1 (rel)* tabenakulo: hema takatifu linalotumiwa na Wayahudi katika ibada zao. 2 kisanduku kinachotumiwa kuwekea hostia.

**table** n 1 meza *she is at* ~ anakula. **~-cloth** n

**titbit** n vipande vidogo vizuri (vya chakula/habari, n.k.).

**tithe** n 1 *(rel)* zaka, sehemu ya kumi ya mavuno iliyotolewa kwa kanisa. 2 sehemu ya kumi ya chochote *not a* ~ hata kidogo.

**titillate** vt tekenya, nyegeresha, amsha, sisimua. **titillation** n mnyeo, msisimko.

**titivate** vi,vt *(colloq)* kwatua, rembua. **~oneself** jiremba, jipamba.

**title** n 1 *(address)* anwani. 2 jina (la heshima), cheo. 3 kichwa (cha makala, n.k.). **~page** n ukurasa (wa kwanza) wenye jina la kitabu na mwandishi. **~role** n jina la mhusika ambalo pia ni jina la tamthilia (k.m. Kinjekitile, Hamlet). 4 *(claim, right)* haki, miliki. **~ to something/to do something** *(leg)* haki (ya kudai/kumiliki kitu). **~deed** n hati ya kumiliki. 5 **credit** ~*n (credits)* majina ya wasanii wa sinema/TV,

n.k. **~d** adj -enye cheo/jina/anwani. **~d** adj -

kitambaa cha meza. **~-knife** n kisu cha mezani. **~-linen** n vitambaa vya mezani. **~-spoon** n kijiko kikubwa cha kulia chakula. **~-talk** n mazungumzo ya wakati wa mlo. ~-**tennis** n mpira wa meza. **~-ware** n vyombo vya kulia chakula. 2 *(sing. only)* watu waliokaa mezani. 3 *(sing. only)* mlo ulioandaliwa mezani *he keeps a good ~* anaandaa mlo mzuri. 4 ~ *(-land)* uwanda wa juu. 5 orodha, jedwali, ratiba *a bus time ~* ratiba ya safari za basi. 6 *(phrases)* **lay something on the ~** weka mezani; *(in parliament)* ahirisha jambo (kwakipindi kisicho- julikana). **turn the ~on somebody** pindua mambo; unukia; shinda. 7 *(in the Bible)* jiwe; maandishi kwenye jiwe hilo. **the ~ of the law** amri kumi za Musa alizopewa na Mungu. vt 1 pendekeza. 2 orodhesha, andika/panga katika jedwali.

**tableau** n *(often* **~vivant***)* uwakilishaji (bila maneno au vitendo) wa picha/ mandhari fulani.

**table-d'hote** adj,adv *(F) (of a restaurant meal)* -a beimoja.

**tablet** n 1 kibao cha kuandikia. 2

ubamba wa madini wenye maandiko.

**tact**

3 padi, bunda la karatasi (zilizofungwa pembe moja). 4 kibonge cha sabuni; kidonge kidogo cha dawa (k.m. aspirini).

**tabloid** n gazeti dogo (lenye picha na vichekesho).

**taboo** n mwiko; haramu. vt haramisha adj haramu; -a mwiko ~ *words* maneno haramu/-a mwiko.

**tabor** n tari: ngoma ndogo.

**tabulate** vt orodhesha, pangilia, panga katika jedwali. **tabulator** n mashine ya kuorodhesha/kupangilia. **tabulation** n. **tabular** adj -lioorodheshwa, -a jedwali.

**tachograph** n *(of motor vehicle)* kirekodi mwendo na muda wa safari.

**tacit** adj -a kimya; lioeleweka pasipo kunena enye jina la heshima (k.m. **Sir**, Lord, etc).

**titter** vi jichekea, fanya kicheko, chekelea. n kicheko.

**tittle** n **not one jot or ~** hata kidogo/ punje/chembe.

**tittle-tattle** n udaku, umbeya, porojo, soga. vi piga porojo/soga.

**titular** adj 1 -a jina tu *the ~ ruler* mtawala wa jina tu. 2 -a cheo

**tizzy** n **be in a ~** *(colloq)* wa na wasiwasi.

**T-junction** n kiungo cha T (barabara mbili, bomba mbili, n.k.).

**TNT** n baruti kali.

**to**[1] prep 1 -ni *go ~ work* nenda kazini. 2 *(fig uses)* hadi, mpaka *drive somebody ~ surrender* chemsha mtu mpaka asalimu amri. 3 *(introducing an indirect object)* -i/-ea kwa *she threw it ~ me* alinitupia kitu. 4 *(of time) quarter ~ six* saa kumi na mbili kasorobo. 5 *(indicating comparison, ration, reference)* kuliko, kwa *I prefer walking ~ running* napenda kutembea kuliko kukimbia *we defeated them three goals ~ one* tuliwafunga mabao matatu kwa moja. 6 -a, ya, wa *key ~ the door* ufunguo wa mlango. 7 kwa heshima/ajili ya *we are drinking ~ your health* tunakunywa kwa ajili yako. 8 hadi *from Monday ~ Friday* Jumatatu hadi Ijumaa. 9 kwa (kila) 100 *cents ~ a shilling* senti 100 kwa (kila) shilingi.

**to**[2] adv 1 *(used after many vv)* ku- *I want ~ play* nataka kucheza. 2 *(with adverbial functions of purpose, result, outcome)* ili- *they came ~ help* wamekuja ili wasaidie. 3 *(used with an inf as a n)* ku-*it is wrong ~ steal* ni vibaya kuiba. 4 *(as a substitute for the inf)* -fanya hivyo *we didn't want ~ go but we had ~* hatukutaka kwenda lakini ilitubidi kufanya hivyo.

**to**[3] adv barabara, imara, kabisa kabisa.

**toad** n chura. **~ stool** n uyoga, kiyoga

**toady**

*~agreement* makubaliano ya kimya kimya *he gives a ~consent* anaridhia kimya kimya. **~ly** adv kwa kimya, bila kusema. **~urn** adj nyamavu, -a kimya, stirifu. **~urnity** n unyamavu, kimya.

**tack** vt,vi 1 *(of ship)* bisha, enda zigizaga. 2 *(in sewing)* shikiza, piga bandi. 3 *(nail)* bana kwa misumari midogo (yenye kichwa kipana). n 1 msumari mdogo mfupi. 2 (*of ship*) **~ing** n mbisho. **be on the right ~ing** (*fig*) fuata mwelekeo mzuri. 3 *hard* ~ biskuti ngumu (za melini). 4 mshikizo.

**tackle** n 1 (*of ship's sails*) kamba, ayari. 2 zana, vifaa, vyombo *fishing* ~ vyombo vya kuvulia samaki. 3 *(rugby or American football)* kumkamata na kumwangusha mpinzani; kumvaa. 4 *(soccer)* kunyang'anya mpira. vt,vi 1 shughulikia (jambo, kazi). **~somebody about/over something** zungumza waziwazi bila kuficha jambo. 2 kamata kwa nguvu (mwizi au mchezaji wa ragbi). 3 shambulia *he ~s fearlessly* anashambulia vikali.

**tacky** adj 1 -a kunata, siokauka. 2

*(US)* chafu.

**tact** n 1 busara, hekima. **~ful** adj -a busara/hekima. **~fully adv** kwa busara. **~less** bila busara. **~lessly**

**tactic**

*adv*. **~lessness** n.

**tactic** n 1 mbinu. 2 *(pl)* harakati za kivita; *(fig)* mpango/njia/mbinu za utekelezaji wa sera. **~al** adj 1 -a mpango au njia; -a namna maalum. 2 -a harakati. **~ally adv. ~ian** n stadi wa mbinu.

**tactile/tactual** adj -a kugusika; -a uwezo wa kugusa; -a fahamu ya kugusa.

**tadpole** n kiluwiluwi.

**taffeta** n tafeta: kitambaa chembamba, kigumu (chenye kumeta cha hariri).

**taffrail** n *(of ship)* kizuia chuma/reli katika shetri.

(aghalabu wenye sumu)

**toady** n mnafiki, mtu anayejipendekeza, barakala. vt,vi **~ (to somebody)** wa mnafiki ili kufanikiwa, jipendekeza kwa rairai, sifusifu mno; lamba miguu.

**toast**[1] vt choma (moto), banika; choma tosti/tosi ~ *one's hands* pasha moto mikono. n tosti/tosi, mkate uliochomwa. **~ rack n** kichaga (cha chuma) cha kuwekea tosti/tosi. **~er** n chombo (cha umeme) cha kuchomea tosti/tosi.

**toast**[2] vt pongeza, takia kheri/afya (kwa glasi ya kinywaji) ~ *the bride and bridegroom* nywa kwa afya ya bibi na bwana harusi n kupongeza, kutakia kheri *drink a* ~ nywa kwa kumpongeza (fulani). **~-master** n mtangazaji wa pongezi katika karamu.

**tobacco** n tumbaku. *(pl)* **~nist** n mwuza tumbaku/sigara. **~-pouch** n mkoba (mfuko) wa kutilia tumbaku.

**toboggan** n sileji (nyembamba ya kupinda mbele). vi teleza kwa sileji.

**toby-jug** n bilauri (yenye umbo la mwanadamu.

**tocsin** n kamsa.

**tod**[1] n *(Scot & n Eng)* mbweha

**tod**[2] n *(sl) on one's* ~ pekee, peke yake.

**today** *n*, adv 1 leo, leo hivi, siku hii

*a week* ~ baada ya wiki moja kuanzia leo. 2 *(the present time)* siku hizi *the young men of* ~ vijana wa siku hizi.

**toddle** vi nyatua, demadema; enda dede; *(colloq)* tembea ~ *off to see a neighbour* enda kumwona jirani. **~r** n mtoto anayeanza kutembea/kwenda dede.

**toddy** n 1 kileo (agh wiski) na maji ya moto. 2 tembo

**to-do** n matata; ghasia, tandabelua, fujo *don't make a ~ about such a small matter* usifanye matata juu ya jambo dogo hivi.

**taffy** n *(US)* 1 tofi (peremende). 2 sifaza ghiliba; kilemba cha ukoka.

**tag** n 1 kishikizo: kipande kidogo kilichofungiwa kitu kingine. 2 msemo unaonukuliwa mara nyingi na watu. 3 kibandiko cha bei. 4 (*gram*) **question ~s** n kirai shawishi. 5 mchezo (wa watoto) wa kukimbizana na kugusana. vt 1 bandika (bei, anwani, n.k. 2 **~ something on (to)** ambatisha, fungia. 3 **~ along/behind/after** fuata karibu sana. 4 unga, unganisha.

**tail** n 1 mkia; *(dry)* mgwisho, mwengo *put the ~between the legs* fyata mkia. **turn ~** kimbia *wag the ~* tikisa/ chezesha mkia. **~s up** *(of persons)* changamfu, -enye furaha. 2 kitu mfano wa mkia. **the ~-board/gate** n mlango wa nyuma wa lori, pikapu n.k. **the ~ end** (**of**) *n* mwisho. ~ **feather** n mleli, mlele. **~light** n taa za nyuma za gari/treni. ~ **piece** n *(in a book)* pambo inalochorwa/pangwa mwisho wa sura; nyongeza ya kitu mwisho. ~ **spin** n *(of aircraft)* kupiga mbizi ~ *of the eye* pembe ya jicho. 3 upande wa sarafu usio na kichwa cha mtu. 4 **tails** n *(colloq)* koti lenye mkia. 5 *(colloq)* mchunguzi anayemfuata mtuhumiwa. vt,vi 1 **~ after somebody** fuata mtu karibu sana. 2 **~a person** fuatia mtuhumiwa. ~ **off/away** pungua idadi/ukubwa; *(of remarks etc)* malizia kwa wasiwasi;

**take**

baki nyuma. **~ed** adj *(in compounds)* **long/short ~ed** adj -enye mkia/mfupi. **~less** adj sio na mkia.

**tailor** n mshoni wa nguo, mshonaji, fundi cherahani. vt 1 kata na kushona. 2 rekebisha kulingana na malengo/hadhira. **~-made** adj lioshonwa na fundi cherehani; -a kupimisha; *(fig)* inayostahiki/faa.

**taint** n *(blemish)* waa, doa; *(smell)* uvundo. *vt, vi* tia doa; ozesha; oza. **~less** adj isio waa, safi.

**take** vt,vi 1 twaa, shika. ~ **hold of something** shika, kamata. 2 teka; shinda; vamia *~a fortress* teka boma *the rat was ~n in a trap* panya alinaswa katika mtego. **~cold** shikwa na mafua. **be ~n ill** ugua, shikwa na ugonjwa. **~somebody'sfancy** furahisha, burudisha. **~somebody at a disadvantage** lalia, onea, endea/ shambulia mtu akiwa katika hali

**toe** n 1 kidole cha mguu. **from top to~** toka utosini hadi kidoleni;

**toilet**

kamilifu. **step/tread on somebody's ~** *(fig)* umbua mtu. **on one's ~** *(fig)* -wa macho. **~-cap** n sehemu ya juu ya kiatu inayofunika vidole (agh. buti). **~-hold** n kidato wasiwasi. ~ **nail** n ukucha wa kidole cha mguu. 2 sehemu ya mbele ya soksi/kiatu (inayofunika vidole) vi gusa kwa vidole. ~ **the line** *(of a race)* gusa mstari wa kuanzia mbio kwa vidole; *(fig)* fuata, tii masharti ya chama.

**toff** n *(slang)* mtu maridadi, mmbuji,

mlimbwende.

**toffee; toffy** n tofi; peremende iliyotengenezwa kwa sukari ya kuchemshwa na siagi.

**tog** n **~s** n *(colloq)* nguo. vt *(slang)* valia. **~neself up/out (in)** jipamba; valia kilimbwende/kitanashati.

**toga** n *(rome)* mgolole.

**together** adv 1 pamoja ote, *they went ~* walikwenda pamoja *fight ~* pigana *meet ~* kutana *talk ~* semezana. **~ with** pamoja na. **be ~** -wa pamoja. **get something/it ~** *(sl)* panga; (ji) kusanya, dhibiti. **put your/our etc, heads ~** shauriana; jadiliana. 2 kwa wakati mmoja *the troubles came ~* matatizo yalianza kwa wakati mmoja/mfululizo *he was absent for a week ~* hakuwepo kwa wiki mfululizo. **~ness** n umoja, udugu, mshikamano.

**toggle** n kibanio.

**toil** n kazi; kazi ya taabu, kazi ya sulubu. vi **~ at** fanya kazi kwa bidii/kwa taabu sana/muda mrefu; jikokota; *(go painfully)* enda kwa taabu, jikokota; *~ up a hill* jikongoja katika kilima. **~er** n mvuja jasho. **~some** adj -a sulubu.

**toilet** n 1 choo, msala. **~-paper; ~-rol** n karatasi (laini) ya chooni. 2 *(attrib) a ~ set* jumla ya vifaa vyote vya kujipambia. **~-powder** n poda. **~-table** n meza ya vipodozi yenye kioo. 3 kunawa na kuvaa (nguo, n.k.);

mbaya/ya kutojiandaa. ~**somebody unawares/by surprise** vamia; shtusha, shtukiza. 3 *(gain, obtain)* pata, jipatia; -la; nywa. ~ **a bath** oga. ~**a holiday** pumzika; enda likizo ~*a meal* -la ~ *a deep breath* pumua sana ~ *pride/an interest in one's work* fanya kazi kwa nia (moyo) ~ *a taxi* kodi teksi ~ *a small house* panga nyumba ndogo. 4 kubali, pata pokea *I will ~ 100000 shs for it* nakubali kuiuza kwa shilingi 100000 *which newspaper do you ~ each day?* unapata gazeti gani kila siku? ~*no nonsense* tokubali/to ruhusu upuuzi. ~ **one's chance** jaribu bahati yako. ~**a chance (on something)** kubali uwezekano wa kukosa. ~ **it from me**; ~**my word for it** niamini. **be able to ~it; can ~it** vumilia, himili. 5 ~ **(down)** weka kumbukumbu/andika, piga (picha) ~ *(down) notes of the lesson* andika kumbukumbu za mafundisho ~ *a photograph* piga picha. 6 (*of time*,

**take**

need) chukua; hitaji; tumia. ~ **one's time (over something)** jipa muda, fanya bila haraka; *(ironic)* tumia muda zaidi ya ule utakiwao/ kawaida. **it ~s two to make a quarrel** *(prov)* hakuna shari ya mtu mmoja. ~ **a lot of doing** hitaji jitihada/ufundi mwingi. 7 *(convey, conduct)* chukua; peleka ~ children to the movie peleka watoto sinema; ~ **home pay/wages** n *(colloq)* mshahara (baada ya makato). 8 pima ~ *temperature/measurements* pima joto/saizi. 9 *(use)* tumia; chukua bila idhini, iba. 10 *(remove)* toa, ondoa. 11 fanikiwa *the novel did not* ~ riwaya haikufanikiwa. 12 *(accept)* kubali. 13 ~**somebody/something for** ...; ~**somebody/something to be** ... dhani, fikiria *he was ~n for an Englishman* alidhaniwa kuwa Mwingereza. ~**it (from somebody) that** jichukulia kuwa/kwamba. 14 ~ **something as** + pp chukulia (kuwa). ~**something as read** chukulia kuwa hakuna sababu ya kusoma. ~**(it) as read that**.... chukulia kwamba. 15 *(with nouns)* ~**(a) delight/an interest/ (a) pleasure/-a pride in something** furahikia/jivunia. ~**an examination** fanya mtihani. ~ **fright (at something)** ogopa, tishika. ~ **a gamble (on something)** bahatisha. ~**somebody in hand** wajibika kwake, shughulikia. ~**heed** zingatia, angalia. ~ **a liking to** penda. ~ **the opportunity of doing/to do something** chukua nafasi/fursa kujikwatua *make one's* ~ vaa, valia.

**token**

**token** n 1 *(sign)* dalili, ishara, alama *a white flag is a ~ of surrender* bendera nyeupe ni alama ya ushinde. **in ~ of** kama ushahidi/ishara. **gift ~** n zawadi. 2 *(attrib)* kianzio, chanzo, chambele. ~ **payment** n malipo ya mwanzo/kianzio. ~ **strike** n mgomo wa kutishia/wa muda mfupi. ~ **vote** n kura ya bunge ya kukubali matumizi ya fedha za kianzio.

**told** *pt, pp of* **tell**

**tolerate** vt vumilia, stahimili. **tolerable** adj -a kuvumilika, -a kustahimilika, -a kuchukulika; zuri kiasi. **tolerably** adv kadiri, kiasi, wastani. **tolerance** n stahamala (ya mawazo, maoni, fikra, n.k. za wengine). **tolerant adj** - a kuvumilia, -a kuchukuana, stahimilivu *she is very tolerant* ni mvumilivu sana. **tolerantly adv.**

**toll**[1] *vt, vi* piga/lia polepole (kwa mapigo/sauti ya kurudiarudia) ~ *somebody's death* piga kengele kuashiria kifo cha fulani. n mlio wa kengele (inayopigwa pigo moja moja polepole).

**toll**[2] n 1 ushuru, kodi, ada (agh ya kivuko, barabara, bandari). ~**-bar** n mlangoni pa kulipia kodi; ada, n.k. ~**-house** n nyumba ya watoza kodi. 2 *(fig)* maafa, gharama/hasara ya vifo vingi. 3 ~ **call** n simu ya gharama kubwa kuliko simu za kawaida; simu ya mbali.

**tomahawk** n shoka: aina ya silaha ya Wamarekani wa asili. vt piga kwa shoka.

**tomato** n *(plant)* mnyanya, *(fruit)* nyanya, tungule ~*soup* supu ya nyanya.

**tomb n** kaburi. ~**stone** n jiwe la kaburi.

**tombola** n tombola: aina ya mchezo; bahati nasibu.

**tom-boy** n mtoto wa kike mwenye mwendo/tabia ya watoto wa kiume.

**tom-cat** n paka dume.

ya kufanya kitu. ~ **(holy) orders** wa kasisi, pata upadri. 16 ~ **after somebody** fanana na, shabihi, landa. ~ **something apart** bomoa, fungua; funua. ~ **(away) from** punguza; dhoofisha, fifiza. ~**something/ somebody away (from somebody/ something)** ondoa/ondosha. ~**away** n (kitu cha) kuondoka nacho/ kulia mbele ya safari. ~**something back** futa (kauli); kubali kupokea/ kurudishiwa (kilichokwishauzwa/

**take**

tolewa). ~**somebody back (to)** kumbusha/rejesha (mtu) katika mambo/kipindi cha zamani. ~ **something down** shusha, teremsha; bomoa; andika. ~ **somebody down a peg (or two)** dhalilisha, shushia hadhi; tiisha. ~**something in** pokea (kazi) ya kulipwa (ya kufanyia nyumbani; elewa, fahamu; ingiza, weka, -wa na.... ndani; punguza (nguo); miliki/twaa (ardhi, n.k.); chungulia, ng'amua, ona mara; sikiliza/angalia kwa msisimko; lipia na kupokea kila wakati (k.m. jarida). ~**somebody in** pa chumba/nyumba, pokea, laza, pangisha; ghilibu, danganya. ~ **off** anza kuruka; ruka. ~**off** n mahala pa kuanzia kuruka; *(of aircraft)* kuruka/kupaa. ~**something off** ondoa, vua; *(kettle)* ipua. ~**something off (something)** hamisha, ondosha; punguza. ~ **somebody off** peleka, ongoza (njia). ~ **somebody off something** okoa, ondoa; dhihaki (kwa kuiga), iga. ~ **off** n kichekesho; dhihaka. **not/never ~ one's eyes off something/somebody** kodolea macho, angalia kwa makini. ~ **on** *(colloq)* sisimkwa, hemkwa; *(colloq)* vuma, fahamika, -wa mashuhuri. ~ **something on** jitwisha; geuka kuwa, chukua. ~ **somebody on** shindana na, -wa mshindani; ajiri; *(of a bus, etc.)* pakia, ingiza; pitisha kituo. ~ **out something** ng'oa, kamua; pata, kata; toa, ondoa. ~ **out insurance** kata bima. *(escort)* ~**somebody out** sindikiza, toa, fuatana na, peleka; chukua dau kubwa zaidi. ~ **out a tooth** ng'oa jino. ~ **it out in something** kubali kuchukua (kitu) kama fidia. ~ **it out of** chosha; dhoofisha. ~ **it out on somebody** tolea mtu hasira zako zote. ~ **somebody over (to)** vusha. ~**something over (from somebody)** chukua/twaa madaraka ya kitu; rithi cheo/uongozi/miliki (ya shughuli); *(of Government)* taifisha. ~**over** n

**tome** n kitabu kikubwa/kizito, juzuu; buku.

**tomfool** *n* mpuuzi; mpumbavu; *(attrib)*

**tone**

-pumbavu ~ *speech* hotuba ya kipumbavu. ~**ery** n upumbavu; upuuzi.

**tommy-gun** n bunduki (nyepesi) ya

kutema risasi.

**tommy-rot** n *(colloq)* upuuzi kabisa *that's all* ~ huo ni upuuzi mtupu.

**tomorrow** *n, adv* kesho *day after* ~

kesho kutwa; *(third day after)* mtondo; *(fourth day after)* mtondogoo ~ *night* kesho usiku. ~ **week** n siku nane baadaye.

**tomtom** n ngoma (agh msondo, mrungura).

**ton** n 1 tani: kilo 1,000; *(of a ship)*

shehena ya ujazo futi 40 za mraba. 2 **the** ~ n *(sl)* kasi ya maili 100 kwa saa. vi ~ **up** endesha kwa kasi kubwa katika mashindano ya pikipiki. 3 *(colloq)* tele, chungu mzima *he is worth a ~s ~ of money* yeye ni tajiri kabisa *~s of* wingi wa ~ *s of people* watu chungu nzima. ~**nage** n 1 ukubwa wa ngama. 2 uwezo wa kusheheni. 3 jumla ya ukubwa wa ngama kwa meli za nchi moja. 4 gharama za usafirishaji kwa tani moja ya shehena.

**tonne** n tani moja ya metriki (kilo elfu moja).

**tone** n 1 *(sound)* sauti; toni: namna ya tabia ya sauti *in angry ~s* kwa sauti ya hasira. **~-deaf** adj sioweza kutofautisha toni. **~-poem** n muziki wa kuashiria wazo la kishairi au kisa fulani. 2 *(manner, style)* tabia, hali, mwelekeo *the ~ of the school is good* tabia ya shule ni nzuri. 3 kupanda na kushuka kwa sauti. 4 *(of colour)* kiwango cha rangi. 5 siha nzuri ya viungo vya mwili *good, muscular* ~ maungo mazuri. ~**d** adj -enye toni/sauti fulani. ~**less adj** -sio na rangi/moyo hai; baridi. ~**lessly** adv. **tonal** adj -a toni; -a sauti. **tonality** n *(mus)* mpangilio wa sauti/muziki kufuatana na ufunguo, n.k.. vt,vi 1 ~ **(something down)** pungua; tuliza, zimua *the crowd*

**taking**

badilisha uongozi/miliki ya shughuli/ kampuni. ~**over (from somebody)** twaa/kubali wajibu/kazi/madaraka. ~**to something** fanya mazoea, zoea (tabia/ mwenendo, n.k.); tumia kama njia ya kuepuka/ kutoroka; toroka, kimbia. **~ to something/somebody** penda, pata tabia ya kupendelea kitu. ~**something up (in the hand)** inua; *(of train, etc.)* simama kuchukua abiria; *(a liquid)* fyonza, sharabu; yeyusha; *(occupy)* -wa kazi ya, taka, jishughulisha; fuatilia; anza upya; *(time, space)* chukua, maliza, bana; shika imara. **~ - up spool** n kiroda cha kupokea filamu, ukanda. n.k. **~ something up (with somebody)** zungumza; andikia kuhusu.... ~**somebody up** fanya urafiki na; saidia. ~**somebody up on something** kubali mwaliko/ changamoto, mwito. **be ~n up with somebody/ something** penda; tekwa. **~ somebody up sharp/short** ingilia, katiza na kusahihisha. ~**up one's residence at** *(formal)* hamia. **~ something upon/on oneself** jitolea, kubali jukumu, chukua dhima. ~**n** adj liopatwa. **be ~n by somebody's behaviour** tekwa na vutiwa/zuzuliwa na tabia ya mtu fulani. ~**r** n mwenye kupinga, mpiga-dau.

**taking** adj -a kuvutia. n *(pl.)* mapato/ mauzo.

**talcum** n ulanga. ~**powder** n poda ya ulanga.

**tale** n 1 hadithi, kisa, ngano, hekaya.

2 taarifa, maelezo. **tell ~s of** sengenya, toa siri ya mtu, vua mtu mbeleko; *(relate)* hadithia, simulia, elezea. ~**bearer/teller** n mchongezi, mmbeya, dukizi, sakubimbi; msimulizi.

**talent** n 1 *(faculty, etc)* kipaji, kipawa. 2 watu wenye vipaji *the local* ~ wasanii wa ridhaa wa mahali wenye vipaji. ~**ed adj** -elekevu, -enye kipaji. ~**less adj** bila kipaji.

**talisman** n talasimu, hirizi, zindiko.

**talk** vi,vt 1 ~ **(to/with somebody)**

**tall**

(**about/of something**) sema; ongea; zungumza. ~**about** semea; nena; zungumzia. **be ~ed about** sengenywa, semwa. ~ **against**

**tongs**

*soon ~d down* umati wa watu ulitulia upesi. ~ **(something) up** zidisha rangi; ongeza nguvu; sisimua. 2 **~ in (with)** *(colours)* chukuana *the colour ~s well with the others* rangi hii inachukuana vizuri na nyingine. 3 toa/geuza toni/sauti; geuza rangi.

**tongs** n **(pair of) ~** koleo; kishikio *coal* ~ kishikio cha mkaa.

**tongue** n 1 ulimi. **find one's ~** wezakusema (baada ya kuondokana na aibu). **have/say something with/speak with one's ~ in one's cheek** geresha, fanya utani. **lose one's ~** kaukiwa; vuta ulimi; ona aibu kuzungumza. **have a ready ~** -wa fasaha, -mwepesi kujibu. **hold one's ~** nyamaza. **keep a civil ~ in one's head** -wa na adabu; tokuwa jasiri. **~-tied** adj nyamavu, bubu. **~-twister** n neno gumu (kutamka). 2 lugha. **one's mother ~** lugha asili (ya mtu); lugha ya kwanza. 3 nyama ya ulimi *ham and ~ sandwiches* sandiwichi ya hemu na nyama ya ulimi. 4 *(of land)* rasi. **~d** adj *(in compounds)* -enye ulimi *a sharp ~d women* mwanamke mwenye ulimi wa upanga.

**tonic** adj 1 -a kutia afya na nguvu. 2 -a sauti, -a mkazo. n dawa ya kuchangamsha mwili. **~ water** n toniki.

**tonight** *n,adv* usiku huu, usiku wa leo ~, *s concert* mchezo wa leo usiku.

**tonsil** n tukwa, findo. ~**litis** n mafindofindo.

**tonsure** n kipara cha utosini, kunyoa kipara cha utosini. vt nyoa kipara cha utosini. **tonsorial** adj -a kinyozi.

**tontine** n mgawanyo wa mapato (agh ya bima) ambayo huongezeka kila mbia anapofariki.

**too** adv 1 mno, kupita kiasi *that is* ~

*small* (hiyo) ni ndogo mno. 2 *(in addition)* pia, vilevile. 3 *(phrases)* **all ~ soon/quickly** epesi/haraka mno. **none ~ soon** kwa kuwahi kidogo **have one ~ many** kunywa zaidi ya

**top**

sema; pinga. ~ **at somebody** hubiri. ~ **away** piga porojo/gumzo. ~ **back (to somebody)** jibu, jibiza. ~ **big** jiona, ringa, piga makuu, taaradhi. ~ **somebody down** nyamazisha, zima; hinikiza. ~ **down an aircraft** elekeza rubani wakati wa kutua. ~ **down to somebody** sema kwa namna ya dharau. **~ing of** mintarafu, kuhusu; ama kuhusu (jambo/kitu n.k. hicho). ~ **in one's sleep** weweseka. ~ **nonsense** payuka, bwata, bwabwaja. ~ **round something** zungumzia jambo kwa kuzunguka au bila kufikia mwisho. ~ **something over** zungumzia, jadili. ~ **to somebody** *(colloq)* kemea karipia. **~ing to** n karipio. 2 weza kusema, sema. 3 mudu lugha, sema, tumia lugha. 4 jadili. ~ **ing point** n cha kuzungumzia, mada inayoelekea kuzua ubishi; wazo linaloelekea kushawishi mtu. 5 amba, nena; toboa. 6 shawishi. ~ **somebody into/out of doing something** shawishi/asa kufanya/kutofanya jambo. ~ **somebody round/over** shawishi (mtu) akubali. ~ **through the nose** semea puani, sema king'ong'o. **~to** sema na, ongea na. 7 piga porojo; toa taarifa; iga. **~ative** adj msemaji, domo kaya. n msemi/ mzungumzaji; mpiga domo. n 1 mjadala; mazungumzo. 2 hotuba, mhadhara (usio rasmi). 3 *(phrase)* **small** ~ n porojo, domo. **~of the town** jambo linalovuma *be all* ~ mazungumzo mengi yasiyo na matokeo.

**talkie** n *(dated colloq)* filamu yenye

sauti.

**tall** adj 1 *(of persons, objects, etc)*

-refu. ~ **boy** n *(GB)* kabati la nguo. 2 -a urefu maalum *he is six foot* ~ ana urefu wa futi sita. 3 muhali, -a

**tallow**

kuzidi. **a** ~ **order** n kazi ngumu sana kufanya; maombi yaliyo muhali kutekelezwa. **a** ~ **story** hadithi yenye shaka; hadithi ngumu kuaminika/isiyoaminika adv **talk** ~ jivuna. **walk** ~ jivunia. ~ **ish** adj **~ness** n urefu, kimo; tambo.

**tallow** n shahamu (agh. ya kutengenezea mishumaa). **~-chandler** n mwuza/mtengeneza mishumaa.

kipimo.

**took** *pt of* **take**.

**tool** n 1 chombo; kifaa, ala, zana *a badworkman always blames his ~s* mchagua jembe si mkulima. **~-bag** n mkoba wa vifaa (vya ufundi). **~-box** n kisanduku cha vifaa. **~-holder** n kipingo cha ala. 2 karagosi, kibaraka. vt 1 nakshi (ncha za jalada la kitabu) kwa kifaa cha moto. 2 **~up** weka vifaa vya kazi katika kiwanda.

**toot** vt piga honi; *(fig) ~ one's own horn* jivuna ~ *the whistle* piga mbinja. n mlio wa honi/ filimbi/ tarumbeta.

**tooth** n 1 jino; *(incisor)* jino la mbele; *(molar)* gego, chego. **eye** ~ n chonge. **false** ~. jino bandia *go to have a ~ out* enda kung'oa jino. **armed to the teeth** -enye silaha nyingi; -enye ulinzi mkali. **cast something in a person's teeth** karipia, gombeza mtu. **escape by the skin of one's teeth** ponea chupuchupu. **fight ~ and nail** pigana kufa na kupona. **get one's teeth into something** fanya kazi kwa bidii. **lie in one's teeth/throat** danganya bila aibu. **long in the** ~ zee. **show one's teeth** tishia, ogofya. **have a sweet** ~ penda vyakula vitamu. **in the teeth of** dhidi ya/kwa kukabiliana na. **~ache** n maumivu ya jino. **~-brush** n mswaki. ~ **paste/powder** n dawa ya meno. ~ **pick** n kimbaka, kichokoa meno. 2 kitu mfano wa jino. **fine-~ comb** n chanuo/kitana chenye meno ya karibukaribu. **go over/through something with a fine-~ comb** chambua kitu kwa makini. 3 *(pl coloq)* nguvu. **~ed** adj *(attrib)* -enye meno. **~less** adj kibogoyo, -sio na meno. **~some** adj *(liter) (of food)* tamu; -a kuchapukia.

**tootle** vi puliza (filimbi) taratibu au

kwa mfululizo.

**top**[1] n pia. **sleep like a** ~ lala kama

pono, lala fofofo.

**top**

**top**[2] n 1 *(usu* **the** ~ **(of)***)* kilele; upeo;

sehemu ya juu. **on** ~ juu. **on (the)** ~ **of** juu ya; zaidi ya hayo. ~ **to bottom** kabisa; juu mpaka

**tally** vi ~ **(with)** *(of stories, amount,*

*etc)* patana, lingana. n 1 hesabu, kuweka hesabu. 2 tiketi, kitambulisho, cheti chenye maelezo. ~ **clerk** n karani wa forodha (wa kukagua mizigo). ~**man** n guoguo, mwuza mali anayelipwa kwa wiki.

**tally-ho** *(int)* ukelele wa kuitana

wawindaji, yulee!

**Talmud** n buku la sheria na maadili ya

Kiyahudi.

**talon** n 1 kucha (la ndege), ukucha.

**tamarind** n *(tree)* mkwaju; *(fruit)* ukwaju.

**tambourine** n kigoma, tari.

**tame** adj *(of animals)* 1 -a kufuga, liofugwa; sio kali 2 *(of person)* nyonge, nyenyekevu/tiifu mno; *(mild, dull, feeble)* liopooza, -siochangamka, dhaifu, baridi. vt 1 fuga; tiisha, tawala. 2 *(reclaim)* ongoza, ondolea ushenzi. ~**r** n *(usu in compounds)* mfugaji. **tamable** adj -a kuweza kufugwa, -a kuweza kugeuzwa hali. ~**ly** adv bila ukaidi. ~**ness** n unyonge; utulivu; upole.

**Tammany** n ~ **(Hall)** Makao Makuu ya Chama cha Kidemokrasi, (New York).

**tamp** vi ~ **(with)** geuza; vuruga, chezea (kwa hila, fedha, uwongo, n.k.) ~ **with a lock** haribu/chezea kufuli.

**tamper** vt ~**something down** shindilia, pigapiga, gongagonga.

**tampion** n kizibo cha mti, metali, plastiki n.k.

**tampon** n kisodo kinachotiwa ndani ya tupu ya mwanamke kufyonza

**tank**

majimaji, damu, n.k.

**tan** n hudhurungi ~ *leather shoes* viatu vya ngozi ya hudhurungi. vt,vi 1 *(of an animal's skin)* tengeneza/tia rangi ya hudhurungi (kwa asidi). ~ **somebody's hide** *(sl)* chapa (mtu)

chini. **blow one's** ~ *(colloq)* hamaki. 2 sehemu ya juu ya kitu/upande wa juu. **bottle** ~ n kizibo, kifuniko. **go over the** ~ *(mil)* toka handakini na kumshambulia adui; *(fig)* tenda mara moja baada ya kusitasita. **on** ~ **of the world** *(colloq)* -enye furaha kupita kiasi. 3 (nafasi ya) juu/mbele. **come to the** ~ *(fig)* pata/heshima/ mafanikio. **reach/be at the** ~ **of the ladder** fikia/-wa katika ngazi ya juu. 4 kipeo, kikomo. 5 *(motoring)* **in** ~ **gear** katika gia ya juu. 6 majani (ya mmea ambao huliwa mizizi yake); kisamvu. 7 **the big** ~ hema kubwa la sarakasi. 8 *(compounds and attrib)* ~**-boot** n buti refu (la magotini). ~ **coat** n koti. ~ **dog** n *(sl)* mshindi. ~ **drawer** n tabaka la juu (katika jamii). ~**-dress** vt sambaza/tandaza mbolea ardhini. ~**-dressing** n kutandaza chokaa katika shamba. ~**-flight/~notch** adj *attrib* (*colloq*) bora, -a daraja la juu. ~**-gallant** *adj, n* tanga la tatu. ~**hat (also ~ per)** n kofia refu ya hariri. ~**-heavy** adj -liozidi uzito kwa juu. ~*-hole* adj *(dated sl)* zuri/safi sana. ~**knot** n shungi. ~ **mast** n cheleko, mstamu. ~**most** adj -a juu kupita zote. ~ **people** n watu wenye madaraka ya juu. ~**-ranking** adj -a daraja la juu. ~ **sail n** tanga la miaa. ~ **secret** n siri kuu/kubwa. ~**less** adj *(of a woman's dress)* -a kifua wazi; -a matiti nje. vt 1 funika, weka sehemu ya juu. 2 fikia kilele; -wa kileleni, wa juu. 3 ~ **(something) up** jazia, ongeza nguvu. ~ **(something) out** zindua jengo refu kwa sherehe. 4 vuka, zidi, tendesa, tia fora. **to** ~ **it all** juu ya yote; kana kwamba hayo yote hayatoshi. 5 kata ncha; chuma majani (ya mimea ya mizizi). ~**ping** adj *(colloq)* zuri sana, -a kupendeza sana. ~**pingly** adv. ~**s** n *(pl) (usu*

**torpedo**

the ~s*)* *(colloq)* nzuri kupita - ote, bora kabisa.

**topaz** n topazi: madini ya njano ya

kung'aa; kito cha madini haya.

**tope** vi, *vt* *(dated)* lewa; kunywa kila wakati; kuwa mlevi. ~**r** n mlevi (wa kila siku).

**topi; topee** n helmeti la jua.

**topiary** n ustadi wa kukata (majani,

uzio, miti midogo, n.k.).

sawasawa. 2 geuka hudhurungi kwa jua. **~ner** n mtengeneza ngozi. **~nery** n tasnia ya ngozi.

**tandem** n tandemu: baiskeli ya watu wawili; baiskeli mbili katika moja adv (**in**) **~** *(of horses in harness or two persons on a ~bicycle)* mmoja nyuma ya mwingine.

**tang** n ladha kali; harufu kali *there is a~ of fish out here* hapa kuna harufu kali/shombo. **~y** adj.

**tangent** n **~ line** mstari unaogusa duara bila kulikata, mstari mguso *at a~* kwenda upande. **go (fly) off at a ~** *(fig)* ghairi kwa ghafula; geuza mawazo ghafla. **ial** adj -enye uhusiano mdogo na. **ially** adv.

**tangerine** n chenza; kangaja.

**tangible** adj 1 -a kugusika. 2 wazi, dhahiri, halisi, hakika ~ *proof* thibitisho dhahiri. **tangibly** adv. **tangibility** n uwezo wa kuonekana.

**tangle**[1] n 1 mfungamano, msokotano (wa nyuzi, nywele, n.k.). 2 msongamano, mvurugano, mvurugiko, vurugu *get into a ~* ingia utata. *vt*, *vi* 1 vuruga; vurugika; sokotana; songamana ~ *hair* nywele timtimu. 2 **~ with somebody** *(colloq)* gombana na, zozana na; pigana na.

**tangle**[2] n aina ya mwani.

**tango** n tango: densi ya Amerika ya Kusini.

**tank** n 1 birika, hodhi, tangi (kubwa la kuhifadhi vimiminiko, gesi n.k.) *the petrol ~* tangi la petroli. **~-car** n behewa/gari la kubebea petroli, n.k. 2 *(in India and Pakistan)* bwawa; *(armoured car)* kifaru. **~trap** n kizuizi/mtego wa vifaru. vi **~ something up** jaza petroli kwenye gari. **be/get ~ ed up** *(sl)* elewa. **~er** n meli/ndege ya shehena ya

**tannin**

mafuta; lori/gari ya kubebea mafuta/ maziwa/kibuku, n.k. **~ard** n bilauri, kombe kubwa la kunywea (agh bia).

**tannin** n tanini: asidi ya magamba ya miti (fulani).

**topic** n mada ~*s of the day* mada za

siku. **~al adj** -a (manufaa/ mapendeleo) ya wakati uliopo, -a siku hizi *a ~al news/film* filamu ya matukio ya wakati huu.**~ally** adv.

**topography** n topografia: maelezo juu ya mandhari ya nchi. **topographical** adj -a mandhari/sura ya nchi; -a topografia. **topographically** adv.

**topple** vt,vi tikisa, pindua; anguka;

angusha *the dictator was ~d from power* dikteta alipinduliwa.

**topsy-turvy** adv *(colloq)* kichwa chini, kwa kupinduka, shaghalabaghala adj - a fujo, -liochafuka, -liovurugika. **~dom** n mchafuko, ghasia; fujo.

**tor** n kilima/kilele chenye majabali.

**torch** n tochi, mwenge; *(fig)* nuru *hand on the* ~ endeleza elimu. **carry a ~ for somebody** penda mtu asiyekupenda. **~ light** n mwanga wa kurunzi/tochi. **-race** n *(in ancient Greece)* mbio za mwenge. **~-singer** n mwanamke anayeimba nyimbo za mapenzi.

**tore** *pt of* **tear**.

**torment** n *(pain)* maumivu makali, mateso, uchungu; maudhi. vt 1 tesa, tia maumivu makali; tia uchungu, umiza vibaya, udhi *~ed with hunger* teseka kwa njaa. 2 *(worry)* sumbua, udhi, hangaisha, tia wasiwasi *don't ~ him with stupid questions* usimsumbue na maswali ya kipumbavu. **~or** n msumbufu.

**torn** *pp of* **tear**.

**tornado** n kimbunga, chamchela.

**torpedo** n topido, kombora. **~ -boat**

*n* manowari ya kurushia topido. vt piga kwa topido; *(fig)* shambulia

**torpid**

(sera, taasisi, n.k.) na kuizika. **~-plane** n ndege ya kurushia topido.**~-tube** n neli ya kurushia topido.

**throng** n msongamano, halaiki, umati,

msukosuko. vi,vt songamana, songana, banana; songa, bana.

**throttle** vt songa roho, kaba, kwida. 2 *(machine)* **~ (back/down)** dhibiti mmiminiko wa mvuke/mvuke hewa wa petroli, n.k. katika injini. n ~*(valve)* kilango/vali (inayodhibiti mmiminiko wa mvuke wa petroli, n.k. katika injini).

**through**[1] *(US informal* **thru'***)* prep 1 *(of places)* toka upande hadi upande, kupitia *the road goes ~ Serengeti* barabara inapitia Serengeti. 2 *(fig uses) go ~ an experience* pata hisia/mwonjo wa jambo, pitia tukio *go ~ an examination* pasi/faulu mtihani. 3 *(because of/by means of)* kwa sababu ya, kwa njia ya, kwa kutumia. 4 -a moja kwa moja. 5 *(of time)* tangu mwanzo hadi mwisho, moja kwa moja *live ~ the night* ishi mpaka asubuhi. 6 *(US)* hadi.

**through**[2] adv 1 kuanzia mwisho hadi

mwisho/kuanzia mwanzo hadi mwisho, kuanzia upande mmoja hadi upande wa pili. **all** ~ muda/wakati wote. 2 hadi mwisho. **be ~ (with)** maliza, malizana(na); *(colloq)* choshwa na. **go ~ with something** endelea hadi kumaliza. **see something ~** wapo/saidia katika jambo hadi lifikie mwisho. **~and ~** kabisa. 3 moja kwa moja (hadi), mfululizo. 4 *(telephoning) (GB)* unganishwa, pewa, tayari *you are ~* umeunganishwa/umepata/ tayari; *(US)* isha (kuzungumza). 5 *(as modifier)* -a

**throw**

kupita *a ~train/ticket/passeger* treni/tikiti/abiria -a kupita. ~ **put** n matokeo, mazao. ~**way** n *(express way)* baraste.

**throughout** *prep* popote, kotekote adv kote, kabisa.

**throve** *pt see* **thrive**.

**throw** vt,vi 1 tupa, gea, rusha. 2 **~(on, over, off)** tupia, valia; vua haraka (haraka) *~off clothes* vua nguo haraka (haraka). 3 (*of a rider)* angusha, rusha; *(of animals)* zaa; *(of snake)* bambuka (ngozi). 4 **~(out, up, down, about)** tapanya. ~**away** tupa, poteza/tumia

**tulle**

**tulle** n hariri nyororo.

**tumble** vi,vt 1 anguka ghafla na kwa vurumai, poromoka. 2 gaagaa, enda juu na chini, huku na huko bila kutulia. 3 dhoofu, konga, chakaa. ~ **down** *(attrib)* adj -liochakaa, bovu. 4 **~ to something** *(colloq)* gundua, tambua, ng'amua (kitu). 5 chafua, fuja, vuruga. 6 angusha; mwaga; pindua. n 1 mwanguko, anguko. **a nasty ~** n anguko baya. 2 vurugu. ~ **weed** n *(US)* jani liotalo jangwani.

**tumbler** n 1 *(glass)* bilauri. 2 *(small

moving part)* ulimi/kipande (ndani ya kufuli au kitasa). 3 *(acrobat)* mwana sarakasi. 4 njiwa ajipinduaye wakati wa kuruka. **~ful** n bilauri tele.

**tumbrel/tumbril** n *(hist)* mkokoteni

(hasa uliotumiwa kubebea wafungwa kwenda kukatwa vichwa wakati wa mapinduzi ya Ufaransa).

**tumid** adj 1 *(of parts of the body)* -liovimba. 2 *(style)* liotiwa chumvi.*3 (fig of style of writing)* -enye mbwebwe/mikogo, -a maneno magumu. **~ity** n 1 uvimbe. **tumescent** adj -liovimba; -enye kuvimba. **tumescence** n.

**tummy** n *(colloq)* tumbo.

**tumour/tumor** n kivimbe, uvimbe.

**~ous** adj -enye uvimbe.

**tumult** n 1 ghasia; makelele, zahama, msukosuko. 2 mfadhaiko, kuchanga- nyikiwa. **~uous** adj - a makelele, -liochafuka, -enye fujo/ghasia, -a zahama. **~uously** adv.

**tumulus** n kichuguu (aghalabu juu ya kaburi la zamani)

**tun** n kasiki kubwa la bia/mvinyo

(galoni 252). vt weka katika kasiki.

**tuna** n tuna, jodari.

**tundra** n tundra: tambarare pana isiyokuwa

bure, fuja. **~back** rejeza, rudisha. **~out** toa. 5 *(pottery)* finyanga, umba 6. *(silk)* sokota. 7 *(colloq)* vuruga akili; sumbua, kera. 8 *(sl)* **~ a party** fanya sherehe/ karamu/tafrija. **~ a fit** shtuka/kasirika sana. 9 **~ something open (to)** shirikisha kila mtu; ruhusu kila mtu kushiriki. 10 *(with adv, particles and prep)* **~ something about** tapanya; *(fig)* tumia ovyo. **~ oneself at** vamia, angukia; jipendekeza. **~ something away** poteza (kitu) (kwa uzembe/ ujinga); tamka/sema kikawaida. **~away** n kitu kisicho na faida tena baada ya matumizi. **~ back** rejea uasili/kale. **~ somebody back on/upon something** lazimisha (mtu) kurudia kitu (kwa kukosa kingine). **~ down** angusha; angua; *(a load)* bwaga. **~ oneself down** jibwaga, jinyoosha chini. **~something in** changia, ongeza, tia nyongeza, tia bure; *(remark)* ng'aka, sema; *(football)* rusha/tupa. **a ~in** n mpira wa kurusha/kutupa. **~in one's hand** kata tamaa; kiri kwamba huwezi kufanya (kitu). **~ in one's lot with somebody** kula bia, fanya pamoja, jiunga. **~ in the towel/sponge** *(colloq)* shindwa; kubali kushindwa. **~ oneself into something** anza kufanya kazi kwa bidii. **~ somebody/something off** jikomboa, pata uhuru, ondokana na. ~

**something off** tunga/sanifu kwa urahisi. **~ oneself on/upon somebody/something** egemea, tegemea. **~ something out** tamka; *(reject)* kataa; *(construct)* ongeza/ panua, (jengo). **~ somebody out** fukuza; changanya/ vuruga akili. **~ somebody over** telekeza, tupa, acha, tenga. **~ something up**; (*resign*) acha, toka, jitoa; *(vomit)* tapika. **~ something up** tangaza, toa ilani. **~ something together** kutanisha; unganisha haraka; kusanya/tengeneza haraka. **~ people together** kutanisha watu. **~ up one's hands in horror** nyanyua mikono kwa woga mtupo/ mrusho. **within a stone's ~ (of)** karibu, machoni. **~er** n 1 mtupaji. 2 mtoaji.

**thrown** *pp of* **throw**.

**thru** *see* **through**.

**thrum** vi,vt **~(on) something** donoa nyuzi za zeze ~ *on a guitar* suka nyuzi za gita; pigapiga (ngoma).

**thrush** n ugonjwa wa kuvimba ndani kwa ndani mwilini.

na miti (katika Urusi na Siberia).

**tune** n 1 tuni, lahani. 2 mafuatano ya sauti, mlingano, ulinganifu wa sauti, utaratibu. 3 **in/out of ~** fuata/-tofuata mahadhi. 4 *(fig)* wiano, uelewano. 5 *(fig uses)* **change one's~**; **sing another ~** badili

**turf**

mwenendo/tabia/msimamo. **to the ~ of** *(colloq)* kiasi cha. vt,vi 1 rekebisha sauti/lahani. **~ up** anza kurekebisha sauti, lahani. **tuning fork** n uma ya tuni. 2 **~ in (to)** rekebisha ili kupokea sauti za angani; sikiliza; *(fig)* elewa/fahamu mambo yasemwayo na watu wengine. 3 rekebisha/tuni injini (ya gari, pikipiki, n.k.). **~r** n mrekebishaji sauti/injini; kipokea ishara, mawimbi (katika redio). **~ful** adj **~fulness** n.

**tung-oil** n mafuta/utomvu wa vanishi.

**tungsten** n madini ya kutengeneza chuma cha pua na filamenti za taa za umeme.

**tunic** n 1 gwanda. 2 blauzi. 3 koti refu; kanzu fupi.

**tunnel n** njia ya barabara/reli n.k. ya

chini kwa chini mwa mlima, mto, n.k.; shimo la kupenya ndani. vi,vt **~ (into/through)** chimba upenyo chini ya.

**tup** n kondoo dume.

**tuppence** n *(colloq)* peni mbili. **tuppeny; tupenny** adj - a kugharimu peni mbili; *(fig)* isiyo na thamani kubwa; bure ghali.

**tu quo-que** n *(lat) (used in retort)* hata

wewe!

**turban** n kilemba. **~ed** adj liovishwa kilemba, -enye kilemba.

**turbid** adj 1 *(of liquid)* liotibuliwa,

-enye matope, liochafuka. 2 *(fig)* liochanganyikiwa, liovurugika. **~ness. ~ity** n.

**turbine** n tabo: injini za maji/mvuke/ hewa/gesi. **turbogenerator** n tabo; jenereta;

**thrust** vt,vi kumba, sukuma, songa; *(with a sword)* choma (kwa nguvu). **~aside** deua, geuza. n 1 pigo, kumbo; chomo, maneno makali; shambulio. 2 nguvu, msukumo. **er** n mtu anayejitia kimbelembele.

**thud** n mshindo. vi piga/anguka kwa

mshindo.

**thug** n 1 jambazi; mwuaji. **~gery** n.

**thumb** n kidole (cha) gumba. **~(one's fingers); be all ~s; have ten ~s** -tokuwa stadi/hodari; wa mzito sana. **rule of ~** kanuni (zitokanazo na) mazoea, desturi. **under somebody's ~ of** chini ya, katika twaa ya. **~ up/down** hongera; pole/hiloo, zii. **~-latch** n kitasa cha kuminya kwa kidole. **~-mark** n alama ya dole gumba. **~ nail** n ukucha wa dole gumba. **~ nail sketch** n muhtasari, picha/mchoro mdogo. **~ screw** n skurubu inayoweza kufunguliwa kwa urahisi/kwa gumba; chombo cha zamani kilichotumika kutesea watu

**tick**

kilichominya magumba. **~-stall** n bandeji, kinga ya gumba jeruhi. **~-tack** n mshikizo mkubwa; *(US)* pini. *vt* chafua kwa kugeuzageuza; geuza (kurasa). **~ a lift** omba lifti barabarani. **~ one's nose at** beza.

**thump** n ngumi; pigo la ngumi; mshindo mzito. vt,vi gonga; twanga, piga, dunda. **~ing** adj *(colloq)* sana, mno.

**thunder** n radi. **~ bolt** n radi; *(fig)*

jambo la kushtusha sana. **~-clap** n radi, ngurumo; *(fig)* tukio/habari mbaya ya ghafla, habari mbaya. **~ cloud** n wingu la radi na ngurumo. **~ storm** n mvua ya radi. **~ struck** adj *(pred fig)* -enye kushangaa/ kuduwaa/kushikwa na bumbuwazi. **steal somebody's ~** kata bogi, wahi mtu (hivyo kumvurugia mpango). vi 1 piga radi, nguruma. 2 tia kishindo *it ~ed yesterday* jana kulipiga radi. **~ (out) against** foka, fokea, nguruma. **~ous** adj -a radi, -a mshindo, -a makeke. **~y adj** - enye radi, -a ngurumo.

**thurible** n chetezo.

jenereta la mvuke/gesi.

**turbojet** n tabo: jeti; ndege yenye injini ya mvuke/gesi.

**turboprop** n *see* **turbojet**.

**turbulent** adj -a ghasia, -siyodhibitika, -siotawalika. **turbulence** n fujo, ghasia, zahama; maasi. **~ly** adv.

**turd** n *(sl)* kimba, jivi.

**tureen** n bakuli la mchuzi/mboga.

**turf** n 1 majani mororo na udongo

wake. **the ~** n uwanja wa

**turgid**

mashindano/mbio za farasi; weledi/shughuli za mashindano ya farasi. **be on the ~** jishughulisha na mambo ya mashindano ya farasi. **~ accountant**; **~ commission agent** n *see* **book maker**. 2 pande la majani na udongo wake lililokatwa. vt 1 funika ardhi na pande la majani lenye udongo wake. 2 **~ out** *(GB sl)* tupa nje, fukuza.

**turgid** adj 1 -liovimba, -liotutuka,

-liotutumka. 2 *(of language)* -a kujivuna, -a kiburi, -a kutakabari; -a maneno makuu; -a kujishaua. **~ly** adv. **~ity** n 1 uvimbe; kuvimba. 2 kiburi, majivuno.

**Turk** n Mturuki. **~ish** *n*; adj -a Mturuki/Kituruki. **~ish bath** n josho la mvuke halafu kwa maji na mchuo; hamamu. **~ish delight** n halua. **~ish towel** n taulo (yenye nyuzinyuzi zenye kunywa maji).

**turkey** n 1 batamzinga. 2 *(US sl)* ushinde. **cold ~** n uachaji ghafla wa kula dawa za kulevya; zimbaa; kauli thabiti. **talk ~** *(US sl)* sema wazi bila kuficha.

**turmeric** n bizari, manjano.

**turmoil** n ghasia, zahama, machafuko, msukosuko.

**turn** n 1 mzunguko *three ~s of the wheel* mizunguko mitatu ya gurudumu. **~ of the**

**Thursday** n Alhamisi.

**thus** adv hivi, hivyo; vivi hivi; ndivyo. ~ **far** mpaka hapa.

**thwack** vt piga kwa nguvu, dunda,

twanga, gonga. n pigo la nguvu, kikumbo.

**thwart** vt zuia, wekea vipingamizi *be ~ed* zuiwa. n kiti cha mvuta kasia.

**thy/thine** adj *(arch*) -ako. **~self** adj

(wewe) mwenyewe, nafsi yako.

**thyroid** n kikoromeo, dundumio. ~

**gland** n tezi dundumio.

**ti** n *(also* **si***)* noti ya saba katika skeli ya muziki.

**tiara** n taji, tiara.

**tibia** n muundi goko.

**tic** n mtetemo wa kineva.

**tick**[1] n mfuko wa godoro/mto; kitambaa cha mfuko huo.

**tick**[2] n 1 ta: pigo jepesi (kama la saa).

2 alama ya vema (v) ya kuonyesha kuwa kitu ni sahihi; *(colloq)* muda, wakati. 3 nukta, punde. 4 **~tack**

**tick**

mfumo wa ishara za mawasiliano kati ya wapokea dau kwenye mashindano ya farasi. *vt, vt* 1 piga/enda ta-ta. **in two ~s** kwa mapigo mawili. **what makes somebody/something ~** *(colloq)* kitu gani kinamotisha. 2 tia alama. ~ **away** *(of a clock)* pita; pitisha. 3 ~ **over** *(of an engine)* waka; washa. ~ **something off** weka tiki. *(colloq)* ~ **somebody off** karipia, kemea.

**tick**[3] n 1 *(cattle)* kupe. 2 papasi.

**tick**[4] n *(colloq)* mkopo. **on** ~ kwa kukopa.

**ticker** n 1 *(colloq)* saa. 2 *(sl)* moyo. 3

**century** mwanzo wa karne mpya. **on the ~** karibu ya kugeuka. **done to a ~** *(of food)* iva/pikwa vizuri kabisa. 2 badiliko la uelekeo, kona, kuruba *sudden ~s in the road* kona za ghafla barabarani. **at every ~** *(fig)* mara kwa mara. 3 badiliko la hali *The sick man took a ~ for the better* mgonjwa alipata ahueni. 4 zamu (ya kufanya kitu). **(do something) ~ and ~ about** *(of two or more persons)* (fanya) mmoja baada ya mwingine, fanya jambo kwa zamu. **by ~s** *(of persons)* kwa mzunguko/duru; kwa zamu. **in ~** *(of two persons)* kwa zamu. **out of ~** kabla/baada ya zamu (yako). **take ~ (at something)**; **take**

**turn**

**~s about** fanya kwa zamu, fanya kwa kupokezana. 5 tendo, kitendo kinachoathiri mtu). **one good ~ deserves another** *(prov)* matendo mema sharti yalipwe. **do somebody a good/bad ~** tendea mtu wema/ ubaya; saidia/to saidia. 6 uelekeo asilia; kipaji *a boy with a mechanical ~* mtoto mwenye uelekeo wa kiufundi/kipaji cha ufundi. 7 nia, matakwa, haja. **serve one's ~** kidhi matakwa/haja ya mtu, faa. 8 kipindi, kifupi cha mishughuliko *I'll take a few ~s before I go for lunch* nitazunguka/ tembea kidogo kabla ya kwenda kula chakula cha mchana. 9 *(colloq)* mshituko, fadhaa, hofu *it gave me quite a ~* ilinishtusha/tia hofu. 10 igizo fupi. **star ~** n igizo linalopendwa sana, igizo maarufu (kwenye TV). vt,vi 1 zungusha; zunguka; pindua; pinduka; geuza; geuka *the earth ~s round the sun* dunia hulizunguka jua. **~ one's mind/thoughts/attention to something** elekeza mawazo yako, n.k. upande fulani. **~ one's hand to something** (weza ku)fanya jambo/kazi fulani. **~ a deaf ear to something** -tosikiliza, -tojali. **~ somebody's flank; ~ the flank of somebody** zingira ili kushambulia; *(fig)* shinda kwa akili; shinda katika malumbano. 2 ~ **(something) (into something)**, geuza; geuka, badilika; badilisha. **~ somebody's brain** vunga/rusha akili, tia wazimu. **~ somebody's head** vimbisha kichwa. 3 fikia (kiwango fulani) na kupita *he has ~ed four* amefikia miaka minne, ana miaka minne sasa. 4 kereza; *(fig)* -pa umbo la kupendeza *wood/metal that ~s* mbao/chuma kinachoweza kukerezwa. 5 *(of garment)* shona (kwa kupindua ndani nje). **~ coat** n mtu anayehama chama kimoja na kujiunga na kingine; msaliti. 6 *(compounds)* **~ cock** n

mashine ichapishayo habari yenyewe. **~tape reception** n mapokezi ya shangwe sana.

**ticket** 1 tiketi. **~-collector** n mkusanyaji tiketi. **~inspector** n mkaguzi wa tiketi. 2 kipande (cha karatasi) kilichotiwa kwenye kitu kuonyesha bei, n.k. 3 *(US)* orodha ya wagombea wa chama kimoja. 4 taarifa ya kosa la barabarani. 5 **the ~** *(sl)* jambo hasa/halisi la kufanya. 6 n **~ of-leave** n *(arch)* kifungo cha nje. 7 cheti chenye sifa za rubani. vt weka alama/kipande.

**tickle** vi, *vi* 1 tekenya, nyegeresha. 2 *(amuse)* chekesha, furahisha; *(colloq) be ~d to death at something* furahishwa sana. 3 washa. **~r** n *(colloq)* fumbo; kitendawili. **ticklish** adj 1 -a kutekenya. 2 gumu; tata.

**tiddler** n *(colloq)* 1 samaki mdogo sana. 2 mtoto mchanga.

**tiddley** adj *(colloq)* 1 dogo. 2 liolewa kidogo.

**tide** n 1 maji kujaa na kupwa. **high/flood ~ n** *(maximum)* bamvua. **low/neap~** n maji kupwa, maji mafu. **spring ~** n bamvua kubwa. **~ mark** n alama ya maji kupwa na kujaa. **~-way** n mkondo wa bahari. 2 mwelekeo, mkondo. 3 *(old use)* wakati/msimu *(in compound)* **Easter-~** n wakati wa Pasaka. vt ~ **somebody over (something)** vusha/ kwamua mtu kutokana na matatizo

fulani. **tidal** adj -a maji kupwa na kujaa; -enye maji kupwa na kujaa *tidal flats* jangwa *tidal movements* maji mkimbizi. **tidal wave** n kabobo.

**tidings** n *pl (arch)* habari, taarifa.

**tidy** adj 1 nadhifu, safi, liopangwa vizuri. 2 *(colloq)* kubwa/ingi kiasi ~ *sum of money* kiasi kikubwa cha fedha *cost a ~ penny* gharimu fedha nyingi n chombo/kibweta/kijaluba cha kuwekea mabaki ya jikoni/cha vikorokoro vya chumbani. vt,vi ~ **(up)** panga vizuri *I must ~ myself* sina budi kujinadhifisha. **tidily** adv. **tidiness** n unadhifu, utanashati, usafi, ufuauji.

**tie** vt, *vi* 1 funga, boba ~ *up a parcel*funga kifurushi. **~ somebody down** nyima mtu uhuru, bana, zuia. **~ somebody down to something** bana mtu kwa masharti. **~ oneself**

mtumishi anayefunga/

**turn**

fungulia maji. **~key** n bawabu; askari jela. **~ pike** n *(hist)* lango/kizuizi katika barabara inayolipiwa ushuru wa barabara; *(US)* barabara inayolipiwa ushuru. **~ spit** n *(hist)* mbwa/mtumishi anayegeuza kibanio cha nyama inayookwa. **~ table** n kikalio cha sahani za santuri. 7 *(special uses with adverbial particles and preps)* ~ (**somebody**) **about** geuza. **about ~** *(as a military command, in drills, etc)* nyuma geuka. **~ somebody adrift** telekeza, tupa. **~ (somebody) against somebody** chukiza, chochea uadui na. **~ (somebody) aside (from)** *(more usu ~* **away***)* geuza mtu (aelekee upande mwingine). **~ (somebody) away** geuka (upande) mtu asikuangalie; kataa (kuangalia/kukaribisha, n.k.). **~ (somebody/something) back** rudisha; rudi. **~ (something) down** kunja (k.m, ukosi n.k.); teremsha (k.m. utambi wa taa); punguza; pindua karata. **~ somebody/something down** katalia. **~ in** *(colloq)* enda kulala. **~ in on oneself/itself** jitenga. **~ somebody in** *(colloq)* peleka mtu polisi. **~ (something) in** kunja/ingiza ndani. **~ something in** *(colloq)* kabidhi/rudisha kwa mhusika; elekea/ elekeza ndani. **~ something off** unga (bomba) zima (mitambo, redio, taa). **~ somebody off** *(sl)* ondolea hamu/haja/nia; chusha. **~off** n kitu/mtu anayekatisha (watu) tamaa. **~ something on** fungua/washa. **~ the lights on** washa taa. **~ the tap on** fungua bomba. **~ (somebody) on** *(sl)* sisimua; sisimka; burudisha, furahisha. **~ on** n kitu/mtu anayeburudisha/furahisha. **~on something**, tegemea. **~ on somebody** shambulia, chukia mtu fulani. **~ out well** -wa bora mwishowe. **~ (something) out** chomoza nje. **~ something out;** zima/funga kung'uta (mifuko); safisha (chumba). **~ somebody/**

**turnery**

**something out** toa/zalisha *the school has ~ed out some first-rate scholars* shule imetoa wanazuoni bora. **~(somebody) out** fika (kazini, kwenye shughuli, n.k.); *(colloq)* amsha, toka kitandani. **~ somebody out (of/from something)** fukuza kwa nguvu/vitisho, n.k. **~ed out** adj *(of a person, equipment, etc)* liovalia; liovishwa. **~ out** n

**down to something** kubali mipaka ya uhuru wako, jibana. ~ **(something) in with something** unganisha, husisha. ~ **something up** *(of capital)* tenga, changia; wekea masharti; *be/get ~d up with something/somebody* banwa na kitu/mtu; husishwa, husiana. ~ **up** n mwungano, bia. 2 ~ *something (on)* fungia kwa. **~-on** *attrib* adj kipande (cha anwani). 3 piga fundo. 4 fungiwa *does this sash ~ infront or at the back?* mshipi huu unafungiwa mbele au nyuma? 5 ~ **(with) (for)** *(of players, teams, candidates in competitive exams)* fungana, enda sare/suluhu. n 1 kifungo, kiungo, fundo; *(US)* taruma *the ~ of friendship* mshikamano wa kirafiki. 2 *(necktie)* tai. 3 *(in games, etc)* sare; suluhu. 4 *(music)* tao (linalounganisha noti za sauti moja). 5 kizuizi, kipingamizi.

**tier** n safu; daraja, rusu.

**tiff** n ugomvi mdogo.

**tiffany** n bushashi.

**tiffin** n mlo mwepesi wa mchana.

**tiger** n 1 chui mkubwa mwenye milia.

**tight**

**~is**h adj katili, buka. **tigress** n chui jike.

**tight** adj 1 liokazwa, -liobana, -lio fungwa vizuri. **~-lipped** adj -a kubana midomo; kimya, -a maneno machache; *(fig)* -enye uso mkali. 2 liounganishwa vizuri. **water ~** adj siovuja maji. **air ~** adj siopitisha hewa. 3 lionyooshwa sana, liokaza sana, liowamba. 4 *(of money)* adimu, gumu kupata. 5 **~-fisted** adj -enye choyo, bahili, -nyimivu. **~wad** n *(sl)* bahili. 6 *(of clothing, etc)* -enye kubana, -a kufinya *a ~ corner* jambo lenye hatari (shida, dhiki) ~ *schedule* ratiba iliyojaa mishughuliko mingi ~*squeeze* msongamano mkubwa. 7 *(colloq)* liolewa, levi. **~ly** adv kikiki, kwa kukaza. **~ness** n kukaza, kubana. **~en** *vt,v* kaza, bana. **~en the rope** kaza kamba. **~en one's belt** bana matumizi, bania. **~s** n 1 soksi ndefu (za wanawake) za kubana. 2 taiti; nguo zinazobana mwili mzima (zinazovaliwa na wanasarakasi).

**tike** n *see* **tyke**.

mahudhurio; (kipindi cha) usafi; hali ya unadhifu; mali iliyozalishwa/tengenezwa. ~ **(somebody/something) over** pindua; pinduka. ~ **something over** pata; patia; hariji *his business ~s over sh 90000/= a week* biashara yake humpatia shs 90000/= kwa wiki. ~ **something over in one's mind** fikiria/fikiri (kabla ya uamuzi). ~ **something/somebody over (to somebody)** kabidhi kitu/mtu fulani kwa mtu mwingine. **~over** n mapato na matumizi; kiasi (cha watu, wanafunzi, wafanyakazi, n.k.) waliofika kujaza nafasi; pai yenye jamu, nyama, n.k. ndani. ~ **(something/somebody) round** geuza; geuka. ~ **round** n (*esp of a ship or aircraft*); kipindi cha kujiandaa na kuanza safari nyingine (baada ya kufika. ~ **to** fanya kazi. ~ **to somebody** endea au omba msaada kwa. ~ **up** fika, hudhuria; onekana hasa kwa bahati; *(of an opportunity, etc)* fika, wadia, patikana. ~ **(something) up** kunja (kuelekea juu). ~ **up your sleeves** kunja mikono yako; onyesha, weka wazi. ~ **somebody up** *(colloq)* tapisha; chafua roho. ~ **up one's nose at something** *(fig)* dharau, beza. ~ **up** n *(for a book)* tukio la kushangaza lisilotarajiwa; *(of trousers)* mkunjo (mguuni). ~ **upon** shambulia. **~ing** n 1 kona, njia panda. **~ingpoint** n 1 *(fig)* kipindi muhimu. 2 mahala pa kugeuka. 3 jambo kuu/muhimu.

**turnery** n 1 kiwanda cha kukereza. 2

vitu vilivyofanyiwa kerezo. **turner** n

**turnip**

mkereza.

**turnip** n ua la tanipu.

**turpentine** n terafini: mafuta yapatika- nayo kwenye miti fulani (agh. hutumika katika kuyeyushia na kuchanganyia rangi, vanishi, n.k.).

**turpitude** n uovu, ufisadi, upotovu.

**turps** n *(colloq abbr for)* **turpentine**.

**turquoise** n (rangi ya) feruzi.

**turret** n 1 mnara mdogo (hasa ulio kwenye kona ya jengo/ngome). 2 *(in man-of -war)*

**tilde** n tilde, kiwimbi *(~).*

**tile** n kigae (cha kuezekea, cha kubandikia ukutani au sakafuni). **be (out) on the ~s** *(sl)* shereheka. **have a ~ loose** *(sl)* ehuka. vt ezeka kwa vigae. **~r** n mwezekaji vigae. **~ry** n kiwanda cha vigae.

**till**[1] n kikasha/mtoto wa meza *he was caught with his hand in the* ~ alishikwa wizi.

**till**[2] *conj, prep* hata; mpaka, hadi *she waited ~ I came* alisubiri mpaka nilipofika.

**till**[3] vt lima. **~age n** ukulima, ulimaji, ukatuzi; ardhi iliyolimwa, ucheu. **~er** n mkulima, mlimaji. **~able** *adj*-a kulimika.

**tiller** n kana, mkombo. ~ **rope** mjarari, ujari.

**tilt** *vt, vi* 1 inamisha, laza upande; inama, lala upande *don't ~ the barrel* usiinamishe pipa/kasiki. 2 ~ **(at)** *(hist) (of men on horseback)*

**time**

pigana kwa farasi na mikuki mirefu;*(fig)* shambulia kwa maandishi/maneno. **~ at windmills** pigana na maadui wa kubuni/wa kufikirika. n 1 mwinamo. 2 kupigana kwa farasi na mikuki mirefu. **have a ~ at somebody** *(fig)* shambulia/lima (mtu) (kirafiki) katika majadiliano. **(at) full ~** kwa kasi; kwa nguvu nyingi. **~-yard** n kiwanja cha mazoezi ya kupigana kwa farasi.

**tilth** n ucheu, weu.

**timber** n 1 mbao ~ *merchants* wafanyabiashara wa mbao *dressed* ~ mbao zilizo tayari kwa matumizi. 2 *(also* **standing** *~)* miti *put fifty acres of land under* ~ panda miti (ya mbao) ekari hamsini. 3 boriti. 4 *(in fox hunting)* uzio na lango (la miti). **~ed** adj -liojengwa/ tengenezwa kwa mbao.

**timbre** n tabia/sifa ya sauti.

**timbrel** n kigoma, tari.

**time** n 1 wakati *past, present and future* ~ wakati uliopita, uliopo na ujao. 2 majira, muda. **~ waits for no man** *(prov)* muda haumngoji mtu. 3 *(also)* **a** + adj + ~ kipimo ngome, banda la chuma lenye mizinga.

**turtle**[1] *(usu)* **~-dove** n hua.

**turtle**[2] n kasa. **turn ~** *(of a ship)* pinduka. **~-neck(ed)** adj *(of a garment)* kaba-shingo. **~-shell** n gamba la kobe.

**tusk** n jino; *(elephant's)* pembe; (*middle-sized*) buri; *(small)* kalasha; *(of boar)* upamba; *(of rhinoceros)* kipusa. **~er** n ndovu/nguruwe mwitu aliyekomaa.

**tussle** vi ~ **(with)** (colloq) pambana vikali. n pambano.

**tussock** n kilima cha majani.

**tut, tut-tut** n ebo! tamko la kuonyesha dharau; karipio; kutokubali. vi onyesha kutokubali/dharau.

**tutelage** n *(formal)* ulezi; malezi. **tutelary** adj *(formal)* -a ulezi; -a mlezi.

**tutor** n 1 *(at colleges, etc)* mkufunzi. 2 mdarisi, mwalimu binafsi. 3 *(GB)* mwalimu wa chuo kikuu, mhadhiri. vt 1 fundisha, funda; darisi. 2 jizoeza, dhibiti, chunga. **~ial adj** -a ukufunzi. n semina ya ukufunzi.

**tutti-frutti** n aiskrimu ya matunda;

furuti.

**tutu** n sketi fupi ya wacheza baleyi.

**tuxedo** n koti (rasmi) la mlo wa jioni.

**twaddle** n upuuzi, mapiswa. vi payapaya, payuka, bwata.

**twain** n *(arch)* jozi; viwili. **cut in** ~

kata sehemu mbili adj -wili.

**twang** n 1 mlio wa uzi wa zeze au

upinde, n.k. ukipigwa. 2 *(nasal)* king'ong'o. *vt, vi* liza zeze/upinde, n.k. kwa kukwanyua, kuvuta nyuzi

**twill**

cha muda *six hours is a period of ~* saa sita ni kipindi cha muda *we have no ~ to lose* hatuna muda wa kupoteza. **behind ~** liochelewa *the bus is two hours behind ~* basi limechelewa saa mbili. **on ~** liowahi, katika/kwa wakati wake *she came on ~* aliwahi. **in no ~** mara moja, haraka sana. **(from/since) ~ immemorial; (from/since) ~ out of mind** zama za kale. **gain ~** vuta muda (kwa mbinu). **all the ~** kwa kipindi chote kile (kinachozungumziwa); wakati wote, muda wote. **half the ~** nusu ya wakati uliotolewa; kwa muda mrefu; mara nyingi, karibuni wakati wote. 4 saa *what is the ~?* ni saa ngapi? 5 kipindi (miaka, miezi, saa, dakika, n.k.), muda. **keep good/bad ~** *(of a clock or watch)* enda sawa/poteza

majira. **the ~ of the day** muda unaoonyeshwa kwenye saa. **pass the ~ of day (with...)** amkiana/ salimiana na mtu. 6 wakati *it is breakfast ~* ni wakati wa staftahi/kifungua kinywa *it is ~ to go* ni wakati wa kuondoka *~ is up* wakati umekwisha. **(work, etc) against ~** harakisha (kutokana na upungufu wa muda). **at the same ~** kwa pamoja, kwa wakati mmoja, sawia; hata hivyo; pamoja na hayo, lakini *he is poor at the same ~ he is generous* ni fukara hata hivyo ni mkarimu. **at ~s**; **from ~ to ~** mara nyingi, mara kwa mara. **at all ~s** wakati wote, mara zote. **at your ~ of life** katika umri wako. **in ~** mapema *she was in ~ for the lesson* alifika mapema kwa somo; baada ya muda fulani, hatimaye *you will succeed in ~* hatimaye utafanikiwa. **near her ~** *(of a woman)* karibia kujifungua. **do ~** *(coloq)* tumikia kifungo. **serve one's ~** -wa mwanagenzi kwa muda fulani; tumikia kifungo. **his ~ is drawing near** wakati wake unakaribia. 7 mara *for the last ~* kwa mara ya mwisho *he failed five ~s* alishindwa mara tano. **at one ~** wakati fulani *at one ~ she sent a nasty letter* wakati fulani alituma barua kali. **at other ~** wakati mwingine. **~ and again**; **~s without number** mara kwa mara; kila mara. **many a ~**; **many ~s** mara nyingi, mara kwa mara. **one at a ~** moja moja *take two tablets at a ~* meza vidonge viwili kwa kila wakati mmoja. 8 ~**s**(*pl*) *(maths)* mara *six ~ three* sita mara tatu. **her house is two ~ bigger than mine** nyumba yake ni kubwa mara mbili zaidi ya nyumba yangu. 9 *(often pl)* (hali ya) maisha; enzi *in the ~s of the chiefs* katika enzi ya watemi. **ahead of one's ~; born before one's ~** -wa mbele kimawazo; zaliwa kabla ya zake.

**twas** (*arch or poet*) **it was.** ilikuwa.

**tweak** vi binya, finya. n kufinya.

**twee** adj -a kujidaidai (kwa uzuri).

**tweed** n 1 nguo ya sufu. 2 *(pl)* **~s** n nguo za sufu.

**tween** *adv*, prep *(arch or poet)* katikati. **~ decks** n katikati ya sitaha.

**tweet** n mtwito: mlio mkali (agh wa

ndege). vi toa mlio mkali. **~er** n kipaaza sauti (chenye noti za juu).

**tweezers** n *(pl)* (*pair of)* kikoleo; kibanio.

**twelve** *n*, adj kumi na mbili, thenashara. **The T~** mitume thenashara wa Yesu Kristo. **~ month** n *(archaic)* mwaka. **twelfth** adj -a kumi na mbili. n kumi na mbili, sehemu ya kumi na mbili. **twelfth man** n *(in cricket)* mchezaji wa akiba. **Twelfth night** n mkesha wa Epifania.

**twenty** *n*, adj 1 ishirini *a young girl of ~* msichana wa miaka ishirini. 2 (*pl*) **twenties** miaka ya ishini. **twentieth** adj -a ishirini. n sehemu ya ishirini adj,adv mara ishirini.

**twere** *(arch or poet)* **it were** ilikuwa. **twerp** n *(sl)* kidumbwana, kinyangarika, bwege, fala.

**twice** adv mara mbili. **think ~ about doing something** fikiria mara mbili kabla ya kutenda. **a ~-told tale** hadithi inayofahamika vizuri.

**twiddle** *vt, vi* 1 sokotasokota (bila mpango). 2 **~ with something** chezeachezea kitu; chezacheza; chezesha chezesha. n kusokotasokota, kugeuzageuza. **twiddly** adj.

**twig**[1] n kitawi; kijiti. **~gy** adj.

**twig**[2] vt,vi *(GB colloq)* elewa, fahamu; tambua, gundua, ng'amua.

**twilight** n 1 utusiutusi wa asubuhi au jioni. 2 *(fig)* zama za kale (zisizofahamika). **twilit** adj

wakati wako. **(even) at the best of ~s** hata wakati wa

**timid**

neema. **behind the ~s** -wa na mawazo ya kizamani; liopitwa na wakati. **have a good ~** burudika, starehe. **have the ~ of one's life** *(colloq)* furahia kupita kiasi. 10 *(of music)* mdundo. **in /out of ~** inayofuata/isiyotuata mdundo. **double-quick ~** kwa kasi sana. **beat ~** onyesha mapigo ya mdundo kwa mkono au fimbo. **keep ~** cheza au imba kwa kufuata mdundo. 11 *(compounds)* **~-ball** n mpira wa kuashiria muda maalum. **~-bomb** n bomu lililotegeshwa kulipuka kwa muda maalum. **~ card/sheet** n kadi ya mahudhurio ya wafanyakazi. **~-expired** adj *(of soldiers and sailors)* waliostaafu. **~ exposure** n uachiaji wa mwanga kuingia kwenye filamu kwa zaidi ya nusu sekunde. **~-fuse** n fyuzi inayowaka kwa muda maalumu. **~-honoured** adj -a kuheshimiwa kutokana na ukale wake. **~-keeper** n mdhibiti/kidhibiti majira/muda; *(of a watch, etc)* saa inayokwenda vizuri/isiyopoteza majira. **~-lag** n kawio, muda kati ya matukio mawili. **~-limit** n muda maalumu; kiwango maalum cha muda. **~-piece** n saa. **~-server** n mnafiki, ajipendekezaye; barakala. **~-serving** adj geugeu. **~ signal** n kiashiria muda. **~-switch** n swichi ya wakati/majira. **~-table** n ratiba. **~ work n** kazi ya kibarua/ya kipande/kulipua **~-worker** n kibarua. **~ worn** adj kuukuu, -a zamani. **~ zone** n ukanda wa kijiografia unaotumia majira yanayofanana. vt 1 chagua/panga saa (ya kutenda jambo). 2 pima muda. 3 rekebisha ~ *one's steps to the music* rekebisha hatua zilingane na mdundo wa muziki. **timing** n mpangilio/urekebishaji wa muda. **~less adj** *(liter)* -a milele, -a aushi, siopimika. **~ly** adj -a wakati wa kufaa, -a kuja wakati mzuri. **~liness** n wakati mzuri/wa kufaa.

**timid** adj -oga, epesi kutishwa. **~ity** n

**timorous**

woga; haya. **~ness** n. **~ly** adv.

**timorous** adj -oga, -a kutishika. **~ly** adv. **~ness** n.

-enye mwanga hafifu.

**twill**[1] n aina ya kitambaa kigumu cha sufi.

**twill**[2] *(arch or poet)* = **it will** ita.

**twin**

**twin** n 1 pacha. 2 sawa, mwenzi, mfano mmoja ~ *houses* nyumba pacha adj -a mfano mmoja; -a pacha. vt ~ **(with)** ungana na; fanya jozi. **~ned** adj *(attrib)* **~ned (with)** -a jozi, -lioshikamana/ungana (na).

**twine** n 1 kitani, uzi. 2 songa, sokota; *(twist)* sokotasokota.

**twinge** n mchomo (wa maumivu); kichomi. **~ of conscience** n mchomo wa dhamira.

**twinkle** vi 1 metameta, meremeta. 2 *(of eyes)* ng'aa n kumetameta. 2 *(of eyes)* ung'avu. **twinkling** n *(sing only)* **in** *the twinkling of an eye*, kufumba na kufumbua, mara moja.

**twirl** vt zungusha; zunguka; zongomeza, songoa. n msokoto; kusongoa.

**twist** vt,vi 1 *(string, rope, etc)* zungusha nyuzi juu ya nyuzi nyingine. 2 suka; sokota. 3 geuza; pinda, songoa, popotoa. **~ something off** songonyoa. **~ somebody's arm** popotoa mkono wa mtu; *(fig)* *(colloq)* lazimisha (kwa upole/nguvu). **~ somebody round one's little finger** *(colloq)* fanya (mtu) afanye unalotaka. 4 geuza maana ya maelezo ya mwingine. 5 betabeta, pindapinda. 6 nengua. n 1 kusokota; usokotaji. 2 misokoto, mpopotoo. 3 *(of dance*). **the ~** n twisti, mnenguo. **~er** n 1 *(colloq)* laghai, mrubuni. 2 tatizo, jambo gumu. **tongue-~er** n neno/ sentensi inayotatiza katika matamshi. **~y** adj 1 -enye kubetabeta. 2 -sio nyofu, laghai.

**twit**[1] vt tania, sutasuta.

**twit**[2] n *(sl)* mpumbavu; punguani.

**twitch** n 1 mshtuko (aghalabu wa musuli); mtetemo wa uso. 2 kuvutwa (kwa ghafula); mpokonyo (wa ghafula). vt,vi 1 shtuka; shtusha *the dog ~ed its nose* mbwa alishtusha/ tikisa pua yake. 2 vuta/nyakua/ pokonya ghafla.

**tin** n 1 bati. ~ **plate** n chuma

-kilichobambikwa/ambikwa madini ya bati. **~-foil** n jaribosi (bati). **a (little)** ~ **god** n kijiungu (njaa). ~ **hat** n *(sl)* kofia la chuma. **~-pot** adj hafifu; ovyoovyo. ~ **man/~ smith** n mfua bati. 2 mkebe, kopo, debe. **~-opener** n kiboko/ kifungulia kopo. 3 hela adj -a bati. vt tia bati; ambika/ bambika madini ya bati *pack in ~s* tia katika makopo (mikebe). **~ny** adj -a kama bati; -a mlio wa bati. **~ker** n 1 mfua bati, mtengenezaji vyombo vya bati, mhanja. **I don't care/give a ~ker's damn/cuss** sijali kitu. 2 kukorokochoa. vi ~ **(at/with)** bambanya, babia, babaisha.

**tincture** n 1 dawa (iliyo ndani ya alkoholi). 2 **a** ~ **(of)** dalili (ishara), alama (ya), kiashirio (cha). vt tia rangi/ladha kidogo.

**tinder** n vitu (visivyo vioevu) vinavyoshika moto haraka. ~ **box n** sanduku la vifaa vya moto. **~y** adj -a kulipuka upesi.

**tine** n meno (ya msumeno au rato/uma n.k.) **~d** adj enye meno.

**ting** n ngoo!!: mlio wa kengele; kupiga kengele. vi,vt liza, piga kengele; lia.

**tinge** vi ~ **something (with)** tia rangi kidogo, athiri kidogo. n dalili/ ishara/athari/alama ndogo.

**tingle** vi ona mnyeo; hisi mchonyoto; washa, chachatika damu; *(fig)* sisimkwa. n mnyeo, msisimko.

**tinkle** vi lia kama njuga. n mlio wa

njuga.

**tin pan alley** n jamii ya watunzi/ waimbaji wa muzikipendwa.

**tinsel** n 1 zari, mapambo ya kumetameta. 2 jambo la bandia/ mikogo adj 1 -a zari; -a urembo. 2 *(unreal)* -a bandia. vt tarizi kwa zari.

**tint** n rangi ya kivulivuli. vt tia rangi

(kidogo) *~ed glasses* miwani iliyotiwa rangi.

**twitter** vi *(of birds)* lia (kwa sauti

nyororo), imba; *(of a person)*

**tycoon**

bubujika maneno, sema harakaharaka kwa sababu ya woga/msisimko fulani. n 1 mlio (wa sauti nyororo). 2 *(of persons) (colloq) (esp in)* **all of** ~ katika msisimko fulani, -enye kiherehere.

**twixt** prep *(arch or poet);* **betwixt** kati.

**two** *n,adj* mbili, -wili, pili. **break/cut**

**something in** ~ vunja/kata kitu katika sehemu mbili. **put ~ and ~ together** fahamu kitu kutokana na mtu anavyoona, sikia, jifunza, n.k. **by ~s and threes** wawili wawili au watatu watatu kwa mpigo. **T~ can play (at) that game** tutaonana, wee ngoja tu! utaona! *(compound)* **~-edged adj** *(of a sword, etc)* enye makali kuwili; *(fig) (of an argument, etc)* -enye maana mbili kinzani. **~-faced** adj *(fig)* nafiki, danganyifu. **~-fold** adj,adv -a mara mbili; mara dufu, mara mbili. **~-handed** adj *(of a sword)* -a mikono miwili; *(of a saw)* -a (kushikwa na) watu wawili. ~ **penny piece** n sarafu ya peni mbili. ~ **penny-half penny** adj -a peni mbili na nusu; *(colloq)* bure ghali, -sio na thamani. **~-a- penny** adj iliyo rahisi kupatikana, rahisi, -sio na thamani. ~ **piece** n seti ya vazi la aina moja k.m. suruali na koti lake, sketi na kikoti chake, n.k. **~-ply** adj ncha mbili/unene wa aina mbili tofauti, - a tabaka mbili za unene. **~-seater** n gari/ndege, n.k. yenye viti viwili tu. **~-sided** adj -a njia mbili, -a pande mbili. **~some** n mchezo wa watu wawili tu. ~ **stroke** adj *(of an engine)* -enye mapigo mawili, -a pistoni mbili. **~-timing** adj laghai, danganyifu. **~-tongued** kigeugeu. **~-way** *attrib* adj *(of a switch)* -enye pande mbili za kuwasha na kuzima; *(of a road)* njia yenye panda mbili, -a njia mbili; *(of a radio)* inayopokea na kupeleka habari.

**twould** *(arch or poet)* **it would** inge.

**tycoon** n *(colloq)* tajiri (mwenye biashara au viwanda) maarufu,

**tying**

**tintinnabulation** n mlio wa kengele.

**tire**

**tiny** adj -dogo sana.

**tip**[1] n 1 kionyo; kidokezi; shauri *take somebody's* ~ fuata shauri. 2 bahshishi. 3 kikofi. vi 1 gusa; gonga kidogo. ~ **and run** adj -a kupora na kukimbia. 2 pa zawadi/bahshishi. ~**somebody off** *(colloq)* asa, dokezea, tahadharisha. ~**off** n onyo, hadhari. ~**somebody the wink** *(colloq)* pa habari ya siri. ~**the winner** bahatisha/chagua mshindi kabla. ~**ster n** mtabiri (wa mashindano ya farasi).

**tip**[2] n 1 *(end)* ncha, mwisho. 2 (*of a*

*mountain, hill*) kilele, kileleta. 3 *(pointed part)* ncha, sehemu iliyochongoka, mchonge. 4 **(have something) on the ~ of one's tongue** karibia/taka/kukumbuka/ kusema kitu. 5 kichungi. vt tia ncha/kichungi. ~**top** adj *(colloq)* bora kabisa, safi.

**tip**[3] vt,vi 1 ~ **(something) (up)** inama; inamisha upande mmoja, weka upande. ~ **something (over)** pindua. ~ **the scale (at)** zidisha; *(fig)* amua; pima. ~**up seat** kiti cha kukunja. 2 ~ **something (out); ~ something (out of something)/(into something)** mwaga, tupa. n jalala, jalalani, dampo; *(colloq)* mchafukoge. ~**-lorry/truck**; ~**per** n tipa.

**tipple** vi,vt nywa sana; nywa kileo; lewa. n kileo; kinywaji chochote. ~**r** n mlevi.

**tipsy** adv *(colloq)* liolewa kidogo; levi kidogo. **tipsiness** n hali ya kulewalewa/kilevilevi/ulevilevi.

**tip-toe** adv **on** ~ kwa ncha za vidole, njongwanjongwa, mzofafa *stand on* ~ chuchumia *be on ~(of expectation)* tazamia kwa uchu sana. vi enda njongwanjongwa, nyatia, enda kwa kuchuchumia, enda mzofafa.

**tirade** n makaripio, msuto.

**tire** n *see* **tyre**.

**tire vi,vt** ~ **(somebody) (out); ~ of** chosha; nyong'onyea. ~ muki, bepari.

**tying** *pres p of* **tie**.

**tyke, tike** n 1 mbwa koko. 2 *(as a term of abuse)* mtu duni, bwege, mshenzi.

**tympanum** n 1 *(anat)* kiwambo cha sikio. 2 sikio la kati.

**type** n 1 *(printing)* herufi (za kupigia chapa. 2 *(of a person, thing, event, etc)* kielezo, mfano, kifani. 3 *(genus/specie)* aina, jinsi, jamii *men of his* ~ watu wa aina yake. **true to** ~ mwakilishi wa jamii yake. **typology** n taipolojia; uainishi. 4 *(compounds)* ~ **face** n aina ya chapa. ~**script** n kazi iliyopigwa chapa tayari kwa kuchapishwa. ~ **setter** n mtayarishaji/mpangaji wa chapa. ~**writer** mashine ya chapa. ~ **written adj** iliyopigwa chapa. *vt, vi* 1 piga taipu. 2 panga katika aina, jinsi, jamii. **typist** n mpiga taipu. **typify** vt -wa mfano wa, wakilisha kundi/jamii fulani. **typography** n taipografia: sanaa/taaluma ya kupiga chapa. **faults of typography** makosa ya kuchapa. **typographer** n. mchapaji. **typographic** adj. **typographically** adv.

**type-cast** vt *(theatre)* panga mtu kuchukua sehemu anayoiweza zaidi/ inayofanana na tabia zake.

**typhoid** n *(fever)* homa ya matumbo (kuhara damu).

**typhoon** n tufani, kimbunga.

**typhus** n homa kali iletwayo na chawa.

**typical** adj ~ **(of)** -a mfano mmoja, -a mfano hasa, -a kufanana sana na asili; -a namna ile ile; -a kuwakilisha (aina/tabia,n.k.). ~**ly** adv kwa kufanana hasa.

**tzar, tzarina**

**tyranny** n 1 uonevu, udhalimu. 2 (*despotism*) udikteta, utawala wa mtu mmoja peke yake; utawala wa mabavu. **tyrannical** adj dhalimu, -a kikatili, -a kidikteta. **tyrannize** vi ~ **(over)** onea, dhulumu, tawala kwa mabavu, kandamiza. **tyrannous** adj onevu.

**tyre** n *(US* = **tire***)* tairi, mpira.

**tiro; tyro**

(**somebody**) (out); **~ of** chosha mtu. **be ~d of** choshwa na *be ~d of each other* chokana. **~d** adj hoi, -liochoka, -liolegea kwa uchovu. **be ~d out** -wa hoi kabisa. **~dness** n uchovu; kuchoka, mavundevunde, unyong'onyevu. **~less** adj siochoka (kwa urahisi); siokwisha. **~some** adj -a kuchosha,-a kutaabisha, sumbufu, tukutu. **~lessly** adv bila kuchoka, pasi kuchoka. **tiring** adj -a kuchosha, - a kutaabisha.

**tiro; tyro** n mwanagenzi.

**tissue** n 1 kitambaa kilichofumwa. 2

*(collection, series)* jamii, mfuatano; a ~ of lies uwongo mtupu. 3 *(substance)* kitu, mkusanyiko wa seli mwilini, tishu. 4 **~ paper** n karatasi ya shashi *toilet* ~ karatasi ya chooni/ kuchambia.

**tit**[1] n mtama wa bibi (domo fupi).

**tit**[2] n *(only in)* **~for tat** nipe nikupe;

jicho kwa jicho.

**tit**[3]; **teat** (*vulg sl*) chuchu, ziwa.

**titan** n 1 *(GK)* moja ya majitu yaliyotawala dunia. 2 jitu, jitu maarufu. **~ic** adj kubwa mno.

**tyro** n *see* **tiro**.

**tzar, tzarina** n *see* **tsar**.

**U,u** n herufi ya ishirini na moja ya alfabeti ya Kiingereza. **~-boat** n nyambizi ya Kijerumani. ~ **bolt** n bolti ya **U.** **~turn** n mgeuko.

**ubiquitous** adj *(formal)* -a kuwapo kotekote (kwa wakati mmoja); -a kuenea kila mahali. **they are ~** wapo kila mahali. **ubiquity** n kuwapo mahali pote (mahali pengi sana); kuenea pote.

**udder** n kiwele.

**udometer** n udometa: chombo cha

**unicorn** n *(in old stories)* mnyama

kama farasi mwenye pembe moja.

**unidentified** adj -siotambuliwa. **~ flying object** *(abbr UFO) see* **flying saucer.**

**uniform** adj -a mfano mmoja, sawasawa, -a kulingana; sare *make* ~ fanya sare/ sawa, sawazisha. n yunifomu/ sare. **in ~** -liovaa

yunifomu/sare. **~ed** adj liovaa sare. **~ly** adv. **~ity** n kuwa sawa; umoja; ulinganifu.

kupimia kiasi cha mvua; kipimamvua.

**ugh** wai!: sauti ya kuonyesha kero/tisho.

**ugly** adj 1 baya, hunde. 2 -a kutisha, siovutia. **~customer** n *(colloq)* mtu wa hatari; mtu mgumu kushirikiana naye. **uglify** vt fanya -baya.

**ukase n** *(hist)* agizo la mfalme wa Urusi; amri isiyo kanuni.

**ukulele** n (*Hawaii*) kigita kidogo cha Hawaii (chenye nyuzi nne).

**ulcer** n donda; kidonda; *(fig)* athari/hali ya kupotosha. **~ous** adj -a kidonda. **~ate** vt,vi fanya/geuka kidonda. **~ation** n kidonda; kufanya kidonda.

**ulna** n (*anat*) mfupa wa mkono. **~r** adj. -a ulna.

**ulster** n joho lenye mkanda.

**ulterior** adj 1 -a baadaye, -a zaidi. 2 *(undisclosed)* -a siri, -a moyoni; -liofichika. ~ **motive** n nia iliyofichika.

**ultimate** adj -a mwisho; -a mbali sana; -a msingi ~ *cause* sababu ya msingi. **~ly** adv hatimaye, mwishowe.

**ultimatum** n sharti la mwisho, kauli ya mwisho; makataa *deliver an ~ to a government* kutoa makataa kwa serikali.

**ultimo** adj (*abbr* **ult**) -a mwezi uliopita; *the 30th ~* tarehe 30 mwezi uliopita.

**ultra-** *pref* -a kupita kiasi; -a kuzidi mno *(of person)* -enye mtazamo mkali.**~-fashionable** adj (kwa nguo) -a mtindo wa kisasa; -a kisiku hizi mno. **~ist** n mpinzani, mwenye mawazo makali. **~ism** n unazi.

**unaccompanied**

**ultramarine** n rangi ya samawi adj -a (rangi ya) samawi.

**ultramontane** adj *(RC church)* -a kuamini uwezo kamili wa Papa.

**ultrasonic** adj -a sauti isiyosikika kwa sikio la

**unify** vt 1 fanya kuwa -moja,

unganisha. 2 fanya sare. **unification** n kuunganisha.

**unilateral** adj -a kuhusu upande (mtu, taifa) moja tu; -a upande mmoja.

**unimaginable** adj -siofikirika; -sioeleweka; -siowazika.

**unimpaired** adj -sioharibika;

-siodhurika; -siodhoofika.

**unimpeachable** adj safi kabisa, -sio na shaka, -a kuaminika kabisa.

**unimpeded** adj -siozuiwa, -siopingwa. **unimportant** adj -sio muhimu.

**unimpressed** adj -siovutiwa; -sioingiwa.

**uninfected** adj -sio ambukizwa.

**uninflammable** adj 1 -sioshika moto, -gumu kushika moto. 2 si -a harara, gumu kukasirika.

**uninfluenced** adj -siovutwa, -sioshawishiwa, -siogeuzwa, -sioathiriwa. **uninfluential** adj -sio na nguvu ya kushawishi.

**uninformed** adj -siokuwa na taarifa, -siojua.

**uninhabitable** adj 1 -sipokalika. **uninhabited** adj -sipokaa watu. 2 -kiwa, mahame.

**uninhibited** adj huria,

-siobanwabanwa. **uninitiated** adj -siofundishwa, -siofundwa, -sioingizwa (katika chama, madhehebu n.k.); -siopitia jando/unyago.

**uninspired** adj -siovutia, chapwa; -a kuchusha, chushi.

**uninstructed** -siofundishwa,

-sioelekezwa.

**uninsured** adj -siowekewa bima, -siodhaminiwa.

binadamu.

**ultra-violet** adj -a urujuani, usioonekana kwa jicho la binadamu. **~ rays** n miali isiyoonekana kwa jicho.

**ultra vires** adj,adv *(Lat)* -a kupita uwezo wa kisheria.

**ululate** vi piga vigelegele, piga vifijo. **ululation** n upigaji vigelegele; vifijo.

**umber** n kijani kibichi/chanikiwiti. **burnt ~** n kahawia.

**umbilical** adj -a kitovu. **~ -cord** n kiunga mwana.

**umbrage** n **take/give ~ (at something)** *v* jihisi kudharauliwa.

**umbrella** n 1 mwavuli. 2 *(fig)*

kinga ya ndege za vita. 3 hifadhi; ufadhili; ulezi *under the ~ of the UNO* chini ya hifadhi ya Umoja wa Mataifa.

**umlaut** n *(in Germanic language)* umlati: utamkiaji mbele wa irabu za nyuma k.m. U ü.

**umpire** n mpatanishi; *(of games)* mwamuzi; *(of dispute)* msuluhishi. **be ~** amua. vi,vt patanisha; amua; suluhisha.

**umpteen** adj *(slang)* chungu nzima; -ingi sana. **~ th** adj *for the ~th time* sifahamu ni mara ngapi.

**un** *(pron) (colloq)* mtu; kitu *he is a good ~* ni mtu mwema *that's a good ~* ni mfano mzuri.

**un-** *(pref) (before adj. adv.)* 1 sio, hapana *~certain* si yakini. 2 *(before (v)* tenda kinyume. **~tie** fungua. 3 *(before n)* huonyesha kutokuwa na uhakika; kutokuwa yakini; kutotaka.

**unabashed** adj -sio ona haya; -sio ogopa. **unabated** adj *(of a storm, etc)* -a nguvu ileile, -sio pungua.

**unable** adj *(pred only)* **~ to do something** toweza/tokuwa na nguvu (za) kutenda *I am ~ to go* siwezi kwenda.

**unintelligent** adj -sio na

akili, -siotambuzi, zezeta.

**unintelligible** adj -sioeleweka, -siotambulikana.

**unintended** adj -siokusudiwa, -sionuiwa; -sioazimiwa, -siodhamiriwa. **unintentional** adj

**uninterested**

-siokusidiwa, si -a makusudi.

**uninterested** adj **~ (in)** -siovutwa,

-siopendezwa, -sio na hamu.

**uninterrupted** adj -siokatizwa, mfululizo; bila kuzuiwa/kuingiliwa.

**unintimidated** adj -siotishiwa, -siokamiwa.

**unintoxicating** adj -siolevya, -siorusha akili.

**uninventive** adj -sio vumbuzi, -sio bunifu; -sio elekevu.

**uninvited** adj -siokaribishwa, -sioalikwa *come ~* kuja bila kukaribishwa/kualikwa. **uninviting** adj si -a kutamanisha, si -a kuvutia.

**union** n 1 muungano, umoja. 2 *(colloq)* mapatano, maafikiano *a happy ~* ndoa yenye furaha. 3 *(society)* jamii, chama. **U~ Jack** n bendera ya Waingereza *~ of sets* mwungano wa seti. 4 *(tech)* kiungo. **~ism** n falsafa ya umoja. 5 **~ist** n mwanachama wa chama cha wafanyakazi; mtetezi wa vyama vya wafanyakazi. **U~ist** n *(GB Politics)* mpinzani wa kujitenga kwa Ireland; *(US)* mtetezi wa serikali ya muungano.

**unique** adj -a pekee, -sio na kifani *~ solution* ufumbuzi wa pekee. **~ly** adv. **~ness** n.

**unisex** adj *(of clothes)* mtindo utumiwao na jinsi zote; -a jinsi zote.

**unison** n **(in) ~** kwa mapatano/ maafikiano *act in ~* tenda/fanya kwa pamoja.

**unissued** adj -siotolewa.

